F. Korovkin

# Historia ya Dunia ya Kale



Progress Publishers
Moscow

Shirika la Huduma
za Maktaba Tanzania

Imetafsiriwa na *V. Makarenko*

Учебные пособия
по общественным наукам

**Ф.Коровкин**

ИСТОРИЯ ДРЕВНЕГО МИРА

*на языке суахили*

**F. Korovkin**

HISTORY OF THE ANCIENT WORLD

*in Swahili*



*Imechapwa katika Soviet Union*

$К\frac{0504020000\text{-}214}{014(01)\text{—}88}264\text{—}87$

ISBN 5—01—001796—2

## YALIYOMO

**URUMI YA KALE**

## KIELELEZO CHA *HISTORIA YA DUNIA YA KALE*

Neno *historia* latokana na lugha ya Kiyunani na kumaanisha "uchunguzi" pamoja na "masimulizi ya matukio". Kwa kufafanua zaidi isimu yake, historia ni elimu ichunguzayo vile maisha ya wanadamu yalivyokuwa tangu mwanzoni, jinsi gani kazi yao ilivyoigeuza sura ya dunia, tena vipi na kwa nini maisha yao yakawa yanabadilika kuja kuwa kama yalivyo sasa.

Basi, nini kinachotujulisha juu ya vile wanadamu walivyoishi mnamo maelfu hata miongo ya maelfu ya miaka iliyopita? Jawabu kwa swali hili ni kwamba *maisha ya wanadamu hayatokei pasina kuacha alama zake duniani*, ndiyo kusema kwamba, *hayakosi kuacha "nyayo" zake. Na ni kwa kuzichunguza "nyayo" hizo, ndiyo wataalamu wanakuja jua habari za maisha hayo yenyewe kama yalivyokuwa mnamo zama zozote zile.*

**"Alama Zilizokuja Kujieleza".** Mapema sana hata mnamo nyakati za kale kabisa, wanadamu walikuwa tayari wameshaanza kuandika habari za kazi yao, pamoja na mambo yaliyotukia maishani mwao. Waliandika juu ya

Vyanzo vya Kuandikwa vya Habari za Historia. 1. Maandishi kwenye jiwe yaliyofanywa katika Misri ya Kale. Kushotoni—maneno mawili ya herufi zilizokuzwa ya maandishi hayo. Ni kugunduliwa kwa maandishi haya ndiko kulikowezesha kuelewa kwa jumla mwandiko wa lugha ya Mirsi ya Kale. 2. Maandishi kwenye kipande cha udongo mkavu. 2. "Vitabu" vya Kirumi pamoja na kasha la mbao la kuvihifadhi. (Baadaye utajijulisha kwa ukamilifu na vyanzo vya aina hiyo vya habari za historia.)









magome ya miti, mawe, ngozi zilizosafishwa za wanyama, kadhalika vitu vya aina nyingine. Maandiko ya awali kabisa yalitokezea kiasi miaka elfu tano iliyopita. (Itafute ishara ya kipindi hicho kwenye kielelezo cha "Mwendo wa Zama", kur.40-41). Vitabu pia vilichomoza hapo kale kabisa. Watu wa zama zile walivithamini sana vitabu, walivitunza na kuvipokeza kizazi kimoja kwa kingine. Basi ni shukrani kwa yote hayo, ndiyo tukaweza kujijulisha na masimulizi, ngano hata maandishi ya kisayansi ya zama zile.

Yafahamika kwamba ili kujijulisha nayo, ilibidi siyo kuyagundua tu, lakini pia kuyasoma, ilhali mengi sana kati ya hayo yaliandikwa kwa alama ambazo leo hakuna yeyote yule mwenye kuzitumia, na kwa lugha zilizotoweka zamani kabisa. Ilikuwa ni wanasayansi ndio waliozing'amua taratibu za mwandiko wa lugha za mataifa au makabila mengi zaidi ya dunia ya kale. Kama matokeo yake, alama zile zilizokuwa hazifahamiki kabisa hapo kabla, "zikaanza kujielezea" na kujulisha juu ya madola ya kale yaliyokuwa yameendelea na kupata nguvu sana, juu ya zahama za uasi wa umma

Vyanzo vya Vifaa vya Habari za Historia. 1. Gari la mbao lililogunduliwa huko Armenia. 2. Picha ya nyati aliyejeruhiwa iliyochorwa penye ukuta wa pango. 3. Shoka la jiwe. 4. Mchoro wa kale wa Kiyunani. 5. Jengo la ukumbusho lililosalia huko Rumi tangu zama za Urumi ya Kale. (Baadaye utakuja jua maarifa gani yaliyopatikana kutokana na vyanzo vya aina hiyo vya habari za historia.)


1


2


3


4


5

mkubwa, juu ya uchomozaji wa maarifa ya kisayansi, pamoja na mengine mengi.

Maandishi yote yale ambayo kwayo wanasayansi wanapata na kutujulisha maarifa kuhusu mambo ya historia, yanaitwa *vyanzo vya kuandikwa vya habari za historia*, au kwa maneno mengine, *hati za kitarehe.*

**Vitu na Picha Pia Zinaweza Kusimulia.** Pamoja na mwandiko wa lugha za kale, maisha ya wanadamu wa zama zile yameacha "nyayo" zake nyinginezo, kama vile, vitu au vifaa walivyovitengeneza, masalio ya maziara yao, pamoja na mabaki ya maskani na makazi yao. Kuna msemo, "Nionyeshe nyumba yako, na nitakwambia vile unavyoishi". Kwa kulingana nao, wanasayansi wanasema, "Tuonyeshe mafupa ya mwanadamu wa kale, na tutakwambieni juu ya sura yake kwa jumla. Tuonyeshe vitu ambavyo mwanadamu huyo alivitumia, na tutakwambieni juu ya aina ya shughuli zake, ujuzi aliokuwa nao, pamoja na hali ya maisha yake". Picha au michoro ya kale pia inaweza kueleza mengi. Kwani huonyesha pande mbali mbali za maisha ya wanadamu wa zama zile: kazi na shughuli zao, vita na sherehe zao, pamoja na vitu au vifaa walivyokuwa wakivitumia.

Vitu na picha zilizoachwa na wanadamu wa kale zinaitwa *vyanzo vya vifaa vya habari za historia.* Viko vile ambavyo vimehifadhika tangu hata zama zile, ambazo wanadamu walikuwa wangali bado hawajawa na mwandiko wa lugha zao.

**Watafutaji wa "Nyayo" za Kale.** Pengine umewahi kuona kwamba mahali pa makazi yoyote yale ya watu (yaliyotoweka kwa sababu hizi au zile) lazi-



Kwenye banda la wenyeji wa kiasili wa Australia. (Picha ya kamera.)

ma husalia "nyayo" au mabaki ya shughuli zao: matakataka ya kazi za ujenzi au ya shughuli za kinyumbani, vitu hivi au vile, majivu ya meko na mioto, pamoja na masalio ya majengo haya au yale.

Kama tulivyokwisha eleza mwanzoni, wanadamu wa kale pia waliacha "nyayo" za maisha yao duniani. "Nyayo" hizo hukutikana popote pale palipokuwa na makazi yao, na kama kawaida, hugundulikana chini ya ardhi. Sehemu hiyo ya udongo yenye mabaki kama hayo, inaitwa "tabaka la makumbusho ya ustaarabu", ambalo linaweza kuwa na unene wa kutoka sentimita kadha mpaka mita ishirini hata zaidi. Basi, wakigundua dalili za mabaki ya kazi na maisha ya wanadamu wa kale mahali hapa au pale, wataalamu hupachimba ili kulichunguza tabaka hilo na kupata habari za kihistoria.

Elimu ichunguzayo maisha ya wanadamu wa kale kwa kutegemea vyanzo vile vya vifaa vya habari za historia, inaitwa *akeolojia* (neno hili linatokana na lugha ya Kiyunani na kumaanisha "elimu ya mambo ya kale"). Wanasayansi wenye kujishughulisha na uchimbuaji wa mabaki ya makazi ya kale, pamoja na uchunguzi wa vyanzo vya vifaa vya habari za historia wanajulikana kama *wataalamu wa akeolojia.*

**Safari za Kurejea katika Zama za Kale.** Kwenye visiwa fulani vya mbali, kadhalika kwenye pembe nyingine mbali mbali za dunia, kunaishi makabila ya watu waliobaki nyuma kabisa katika maendeleo ya ustaarabu. Mpaka nyakati za karibuni, watu wa makabila kama hayo walikuwa hawana mwandiko wa lugha zao, wala ujuzi wa utengenezaji na utumiaji wa vitu vya chuma. Maisha yao yana mengi ya pamoja na yale ya mababu zetu wa kale kabisa.

Palikuwa na wataalamu mbali mbali waliokwenda mahali kule ambako makabila hayo yalikuwa yakiishi ili kuyafanyia uchunguzi na kuyafahamu vizuri zaidi maisha yao. Wakikaa pamoja na wenyeji, walijitahidi kupata imani yao, wakajizoelesha taratibu na maisha yao, na hivyo, kuweza kuutafiti vilivyo mwenendo wao wa kila siku, pamoja na mila, desturi na itikadi zao. Basi, hivyo ndivyo wataalamu hao walivyofanya safari za "kurejea katika zama za kale" na kujua hali ya mambo jinsi ilivyokuwa mnamo zama zile.

**?** 1. Historia ya dunia ya kale yaelezea nini? Kuna vyanzo gani vya kutupatia maarifa kuhusu historia ya dunia ya kale? 2. Nini maana ya akeolojia? 3. Je, umewahi kusikia au kusoma juu ya kazi ya wataalamu wa akeolojia?

## JINSI INAVYOPASA KUKITUMIA KITABU HIKI CHA MASOMO

Si maelezo tu ya kitabuni humu, lakini pia michoro ya aina mbali mbali iliyomo ndani yake, yaelezea juu ya historia ya dunia ya kale. Ili kuijua vizuri historia hiyo, inabidi kuwa na maarifa ya kutosha ya jinsi inavyopa-

sa kuyatumia yote yale yaliyomo humo, yaani maelezo na maswali, ramani na jedwali, picha na michoro mingineyo.

Kwa kuangalia fahirisi yake, utaona kwamba kitabu hiki kimegawanyika katika milango minne, ambayo kila mmoja wakusanya sura kadhaa, nazo kila moja ina ibara mbali mbali. Kila ibara yagawika katika vifungu kadhaa, vyenye vichwa vyao mbali vya maneno, ambavyo jumla yake yawakilisha ratiba fupi ya ibara inayohusika.

Kama tulivyokwisha eleza, ndani ya kitabu hiki utazikuta picha za aina mbali mbali, mkiwemo zile za rangi, kadhalika picha za kamera zionyeshazo vitu vya sanaa vya kale, na vitambulisho vyake hizi za pili ni tarakimu za Kirumi (kama vile, I, II, III, IV, V, n.k.) pamoja na maneno "picha ya rangi ya kamera". Na kuhusu zile zilizochorwa mnamo zama zetu, basi, zaweza kutambulikana kwa kuwa na tarakimu za kawaida (yaani, 1,2,3,4,5, n.k.) na maneno "picha ya rangi".

Katika kutalii masomo, itumie seti ya ramani ziandamanazo nayo; kila ramani ina nambari yake, ambayo imetajwa chini ya kichwa cha maneno cha ibara inayohusika.

Endapo ukikuta maswali mbele ya ibara, basi yafaa uyajibu papohapo, na ikitokezea kuwa umeyasahau maelezo yanayohusika, basi, yatafute majibu ndani ya ibara zile ulizozipitia, jambo ambalo litakusaidia kuelewa vizuri zaidi habari utakazozikuta baadaye.

Yote yale yanayobidi kuwekewa nadhari maalum na kukumbukwa vizuri zaidi, yamepigwa chapa ama kwa herufi nene, au kwa zile nyembamba ziitwazo *italiki*.

Majina yoyote yale ya kijiografia utakayoyakuta kitabuni, yatafute pia kwenye ramani. Yapasa kuangalia vizuri picha au michoro ya ibara inayohusika. Ukiona kwamba mwishoni mwa ibara mmechapwa hati ya kitarehe, jaribu kuisoma na kuyajibu maswali utakayoyakuta hapo.

Ukishasoma ibara, jiandae kuyajibu maswali yaliyomo mwishoni mwake. Maswali na maagizo yote yale yametiwa alama ya kuulizia, yaani ?. Kuhusu yale yaliyo magumu zaidi, basi, alama yake ni kijinyota.

*SURA I*

# WACHUMAJI NA WAWINDAJI WA AWALI

## IBARA 1. BINADAMU WA ZAMA ZA MWANZONI WALIKUWAJE NA WALIISHIJE



**1.Binadamu wa Zama za Mwanzoni.** Binadamu wa zama za mwanzoni walitofautiana sana na vilembwe na vinying'inya vyao wanaoishi mnamo zama zetu. Kwa umbo lao walifanana na nyani wakubwa, mapaji ya nyuso zao yakiwa mafupi na kuchongoka mno. Ubongo wao ulikuwa mkubwa kuliko ule wa nyani, lakini mdogo zaidi kwa kulinganisha na binadamu wa sasa. Mwendo wao ulikuwa ni wa kuinamainama mno, na vidole vya mikono vilikuwa vizito; hawakuweza kufanya chochote kingine kwa mikono yao ila tu vitendo vya aina rahisi zaidi, kama vile, kufukua, kukamata na kupiga.

Walitoa sauti za aina chache tu, nazo zilikuwa ni ishara zao za kupandwa na hamaki au kupigwa na hofu, kuomba msaada au kuonyana juu ya hatari.

**2. Vyombo vya Kazi.** Binadamu hawakuwa na mikono madhubuti pamoja na makucha na meno makali sana waliyo nayo wanyama mbuai wakubwa wanaoyatumia kama silaha yao hasa. Lakini walijaaliwa kupata ujuzi wa kutumia mawe yenye ncha iliyochongoka. Ili kuinoa ncha ya jiwe, binadamu aliligongagonga kwa jiwe jengine, na kulipapatua vipande vidogo. Jiwe kama hilo lenye ncha kali lililokuwa likitumiwa na wanadamu wa zama za mwanzoni, linaitwa *jiwechonge*. Hii ndiyo iliyokuwa silaha yao ya kukatia mafupa na kufyeka majiti ili kufanya marungu, au kwa kuyachongoa nchani, kuyatumia kwa kufukua udongo.

*Jiwechonge, jiti la kufukulia* pamoja na *rungu*, vilikuwa ndiyo *vyombo vya kazi* vya awali kabisa, ambavyo binadamu walivitumia kwa kujipatia chakula. Hakuna mnyama yeyote yule awezaye kuunda japo aina rahisi zaidi za vyombo vya kazi.

*Uwezo wa kuunda vyombo vya kazi ulikuwa ndiyo tabia kuu ya mwanadamu wa zama za mwanzoni iliyomtofautisha na mnyama. Na ni shukrani kwa kazi ndiyo mwanadamu akapembuka kutokana na ulimwengu wa wanyama*, jambo ambalo lilitokezea **zaidi ya miaka milioni mbili nyuma.**




Vyombo vya kazi vya kundi la binadamu wa mwanzoni. 1,2,3. Jiwechonge. 4. Rungu na jiti la kufukulia.

**3. Shughuli za Binadamu wa Zama za Mwanzoni.** Wanadamu wa kale walikuwa wakichuma matunda mwitu na kutungua mayai ya ndege, na kwa kutumia majiti na mawechonge, kuchimbua mizizi yenye kulika ya mimea, na kufukua vitundu vya vinyama. Shughuli zao hizo zinaitwa *uchumaji;* binadamu walichuma vile vilivyopatikana katika maumbile.

Pamoja na hayo, walikuwa wakikusanyika kwa makundi, wakijizatiti kwa marungu, majiti yenye ncha kali na mawechonge, na kuwinda wanyama mwitu wakubwa, kama vile, nyati, kulungu na nguruwe, hasa wale waliokuwa wamedhoofika kwa ugonjwa na kubaki nyuma ya kundi lao. (Taz. picha ya rangi 1.)

*Uchumaji na uwindaji ulikuwa ndizo shughuli za mwanzoni kabisa za binadamu.*

**4. Ujuzi wa Kutumia Moto.** Sawa na vile ilivyo kwa wanyama mbuai, wanadamu wa awali waliuogopa sana moto. Huko kuona tu moto wa msituni uliosababishwa na umeme, kuliwafanya kukimbia kwa hofu papohapo.

Na kilichowatisha zaidi ni hayo maporomoko ya mawe ya moto kwenye volkeno ifurikayo.

Lakini punde si punde binadamu walitambua kwamba moto huo wa kutishia unaweza pia kuwa na manufaa sana kwao, kama vile, kwa kuwapatia kinga kutokana na baridi na wanyama mbuai. Wakaanza kukoka mioto kwa popote pale moto ulipokuwa ukijizukia kwa sababu za kimaumbile, ikiwa ni msituni au kwenye mafuriko ya zaha ya volkeno. Wakokeleaji walikuwa wakikaa kwa zamu kutwa kucha wakiongeza kuni motoni. Wakibadili makao yao, binadamu walichukua nao kinga cha moto. Hata wanyama mbuai wakali zaidi hawakuthubutu kuwavamia watu wakiwa wamekaa kando ya moto usiku. Kuona mtu akishika mkononi kinga kiiwakacho moto, kulimfanya mnyama yeyote yule kurudi nyuma. Mbali ya hayo, wanadamu walikuja jua kwamba nyama na mimea iliyochomwa motoni huwa na ladha zaidi kuliko chakula kibichi.

*Kwa kupata ujuzi wa kutumia moto, binadamu wakazidi kutofautiana na wanyama.*

**5. Kundi la Wanadamu wa Awali.** Maisha ya wanadamu wa zama za mwanzoni kabisa yalikuwa magumu sana na yenye hatari nyingi. Si kila mara walifaulu kujipatia chakula cha kutosha. Wala si nadra kupambana na mnyama kuliishia kwa kifo cha binadamu. Zaidi ya nusu hawakuwahi kufikia umri wa miaka ishirini: baadhi yao wakiangamia makuchani mwa wanyama mbuai, hali wengine wakifa kutokana na maradhi na njaa.

Wanadamu wa zama zile wasingeliweza kuishi kwa kutengana mbali mbali, kwani wangelishindwa kupata chakula na kuhifadhi moto, hivyo, wangelikufa kabisa kutokana na njaa au uvamizi wa wanyama mbuai. Waliishi kwa mijumuiko, wakijipatia chakula kwa pamoja na kuota moto kwa pamoja.

Mjumuiko mmoja ulikusanya watu wapatao darzeni kadhaa, idadi kubwa zaidi kuliko hiyo isingeweza kujiruzuku kwenye eneo hilo hilo moja la makao yao. Mijumuiko hiyo ilikuwa si ya kudumu. Kama ilivyo kwa wanyama mwitu, wanadamu wa zama zile walikuwa mara wakikusanyika, mara wakitawanyika. Mjumuiko huo wa aina ya mwanzoni kabisa unaitwa **kundi la wanadamu wa awali.**

Makundi ya wanadamu wa awali yaliweza kuishi katika sehemu za joto tu, ambako kulikuwa na mimea mingi na kumudu kukaa pasina maskani maalum wala nguo. Alama za maisha ya wanadamu hao wa zama za mwanzoni kabisa ziligunduliwa huko Afrika, Asia na Ulaya.

? 1. Maisha ya binadamu wa zama za mwanzoni yalikuwaje? **2.** Nini kinachowatofautisha na wakazi wa dunia wa zama zetu? **3.** Kuna tofauti kuu gani baina ya wanadamu wa awali na wanyama? **4.** Ilikuwa lini ndipo mwanadamu alipopembuka kutokana na ulimwengu wa wanyama? **5.** Mjumuiko wa binadamu wa aina ya mwanzoni kabisa unaitwaje? Lielezee jina la mjumuiko huo.

## IBARA 2. UJIMA WA NASABA WA WAWINDAJI



**1. Upataji Baridi wa Dunia.** Kiasi cha miaka milioni mbili ikapita tangu kuchomoza kwa binadamu. Karibu na miaka laki moja nyuma, dunia iliingia katika kipindi cha baridi kali, hasa katika sehemu yake ile ambayo sasa inaitwa Ulaya. Majira ya baridi mno yakawa marefu sana, na yale ya joto kupungua kabisa hata kufanya barafu na theluji Kaskazini mwa sehemu hiyo kutowahi kuyeyuka; maeneo mazima mazima ya ardhi yakashika *barafu* ambayo tabaka lake lilikuwa na unene ufikao kilomita mbili. Kwa upande wake wa Kusini kukatandazika tandra, nchi tambarare isiyoota kitu, ila vichaka hafifu tu vya hapa au pale. Wanyama wale waliozoea hali ya joto, wakaangamia, au kuhamia mbali sana kuelekea Kusini. Binadamu nao, hata chini ya mazingira hayo ya baridi kali, wakanusurika.

**2. Ukamiliaji wa Vyombo vya Kazi.** Mamilioni ya miaka yakapita, na binadamu kupata ujuzi wa kulipasua jiwe katika vipande vyembamba ili kuvitengeneza kuwa *ncha za mikuki, visu, visugulio na vitoboleo.*

Alivyokuwa akiyavunja mifupa ya wanyama ili kuchopoa ubongo kutoka humo, binadamu aliona kwamba kingo za vipande vya mifupa hutokezea kuwa na makali. Basi, kwa kutumia mifupa na pembe za wanyama, watu wakaanza kutengeneza *misharasi na sindano* za kila aina, pamoja na kuchonga *ncha za mikuki ya menomeno,* mithali ya chusa, ambazo husakama kwa nguvu mwilini mwa mnyama. Hata hivyo, vyombo vya kazi vya mawe viliendelea kuwa muhimu zaidi kwa binadamu. Ni kwa kuvitumia vyombo hivyo tu ndiyo aliweza kukata na kuchonga mbao, mifupa na pembe kwa madhumuni haya au yale.

Punde si punde, katika kutengeneza vitu vya mbao, wanadamu wakaja kutambua kwamba vikifikichwa kwa nguvu na kwa muda mrefu, vijiti vikavu viwili huanza kutoa moshi na moto. Hivyo ndivyo mwanadamu alivyojifunza kupata moto kwa juhudi zake mwenyewe; na ukokaji mioto ukawa hautegemei tena kuokotwa kwake kwa bahati.

**3. Uwindaji.** Wakikusanyika kwa makundi na kujizatiti kwa mikuki na chusa, watu walikuwa wakiwinda wanyama mwitu wa aina mbali mbali, kama vile, kulungu, mafahali na farasi. Walisaka na kulinyemelea kundi la wanyama, kisha, kwa kupungapunga mikuki yao na majiti yawakayo moto, waliwarukia wanyama hao wenye hofu na kiherehere, na kuwakimbiza mahali palipokuwa na genge, au wawindaji wenzao waliokuwa wakivizia (Taz. picha ya rangi 3).

Vilevile waliwinda *mammoth,* wanyama wa kale wakubwa ajabu wa jinsia ya tembo, waliokuwa na ngozi zenye manyoya ya kujazana. Mnyama kama huyo aliweza kumwua mtu papohapo kwa kumtwanga kwa mkonga wake madhubuti. Hila ya wawindaji ilikuwa ni kumtisha mammoth kwa

Eneo la dunia lililofunikwa na barafu mnamo zama za kale za ubaridi.





Vyombo vya kazi vya miaka elfu 30-20 iliyopita. 1. Chusa ya mfupa na mikuki yenye ncha za jiwe. 2. Sindano ya kale. 3. Kikwaruzio.

moto na kumkimbiza kwenye mtego wa shimo lililozibiwa kwa mbao na matawi ya miti, mpaka atumbukie humo. Mnyama hakuweza kujitoa mtegoni, na wawindaji humtwanga mpaka afe.

Kufaulu kumwua mammoth huyo na kuwateka kulungu au farasi mwitu kwa kuvizia, kuliwapatia wawindaji nyama nyingi. Lakini mara kwa mara



Masikani ya wawindaji wa kale. Yametengenezwa kwa fito, mafupa na pembe za wanyama, na kuezekewa kwa ngozi; yalikuwako mahali kusikokuwa na mapango.

iliwachukua miezi mingi kutafuta nyara yao pasina mafanikio yoyote, na hivyo, kupigwa na njaa kali.

Uwindaji ukawa ni shughuli kuu ya binadamu. Uliwapatia si chakula tu, lakini pia nguo, zikiwa ngozi za wanyama waliowaua.

Makao ya awali kabisa ya wanadamu yalikuwa ni *mapango.* Waliyateka kwa dubu wakubwa ajabu na simba wakali mno. Baadaye wakapata ujuzi wa kujenga mabanda kwa kutumia mifupa na ngozi za wanyama.

Chusa ikawa pia zana yao ya *uvuvi.* Mtu alikaa ukingoni akivizia mpaka samaki mkubwa ajongee karibu na kumdunga chusa.

**4. Vipi na kwa Nini Wanadamu wa Zama za Mwanzoni Walikuwa Wakibadilika.** Siyo tu vyombo vyao vya kazi pamoja na aina za shughuli zao,







Kutoka zama za binadamu wa mwanzoni mpaka zile za kuchomoza kwa "binadamu mwenye akili". 1. Kichwa cha mwanadamu aliyeishi kiasi cha miaka milioni moja nyuma; kiasi cha miaka laki moja nyuma; kiasi cha miaka elfu 30 nyuma. (Sura hii imesawiriwa kutokana na mabufuu yaliyogunduliwa.) 2. Mkono wa nyani mkubwa. 3. Mkono wa mwanadamu aliyeishi kiasi cha miaka elfu 30 nyuma. (Sura hii imesawiriwa kutokana na mabaki yaliyogunduliwa ya mifupa ya binadamu wa zama zile.)

bali pia wanadamu nafsi zao walikuwa wakibadilika. Kuvishughulikia vitu vya mawe, pembe na ngozi, pamoja na kupata moto, kulipelekea mkono wa binadamu kuzidi kukamilia, harakati zake kuwa sahihi zaidi, na vidole vyake kuongeza wepesi wake.

Katika kutengeneza vyombo vya kazi, binadamu ilimbidi kupiga bongo ili kuamua umbo la chombo hiki au kile, aina ya kitu kifaliacho zaidi kukiunda, pamoja na shughuli atakayoitenda. Kuhusu uwindaji, basi hapo watu iliwabidi kwanza kupatana juu ya vile inavyowapasa kuwapanga wawindaji, tena wapi na lini watakapolikimbiza kundi hili au lile la wanyama. Kwa hivyo, kazi ilisaidia kuendeleza akili ya binadamu. Ubongo wake ukaongezeka, paji la uso kuzidi kuwa refu, na dalili za usemaji fasaha kuchomoza. Karibu na miaka elfu thelathini nyuma, umbo la binadamu likawa tayari kama hili la zama zetu. *Homo sapiens,* yaani, mwanadamu mwenye akili, ndiyo isimu ya kisayansi kiliyopewa kizazi hicho cha wahenga wetu waliotokezea kuwa wa mwanzo kabisa kushabihiana na wanadamu wa sasa.

Mwanasayansi na mwanamapinduzi adhimu, *Frederick Engels* (1820-1895) alisema, **Kazi ndiyo iliyomwumba binadamu.**

**5. Uchomozaji wa Ujima wa Nasaba.** Kuwa pamoja katika kazi na mapambano ya kujikinga na hatari zozote zile, kuliwafanya watu kufungamana karibu zaidi. Kama matokeo yake, karibu na miaka elfu thelathini nyuma, kukachomoza **ujima wa nasaba au nasaba (genus).**

Jamaa kama hiyo ilikusanya makumi hata mamia ya watu. Wote wao walitokana na nasaba hiyo hiyo moja, na kuhesabiwa kuwa ni *jamaa wanaohusiana kwa damu.* Jamaa walikaa kwenye pango la pamoja, au kujijengea mabanda makubwa kadhaa. Wanaume walikuwa wakiwinda wanyama na kuvua samaki, na wanawake wakichuma mimea au matunda yanayolika, wakitunza watoto, wakisafisha ngozi za wanyama kutokana na mafuta na kuzishona kuwa nguo. Akina mama waliwekewa heshima kubwa miongoni mwa jamaa. Watoto nao, watimiapo miaka mitatu minne, huwa tayari wameshaanza kuwasaidia watu wazima. Chakula walichokuwa wakipata wanawake na wanaume, kiligawanywa miongoni mwa jamaa wote. Ngozi za wanyama, kadhalika akiba za mifupa na pembe, pia zilikuwa ni za pamoja. Shughuli za uwindaji, utengenezaji wa vyombo vya kazi na ugawanaji ngawira, ziliongozwa na wazee ambao walikuwa ni jamaa wenye uzoefu mkubwa zaidi. (Taz. picha ya rangi 2).

Kwa hivyo, *ujima wa nasaba, au nasaba, ni mjumuiko wa jamaa wanaohusiana kwa damu wanaokaa na kufanya kazi kwa pamoja na kuwa na mali ya pamoja.*

Kwa hakika, ujima wa nasaba ulikuwa madhubuti na kutengenezwa vizuri zaidi kuliko kundi lile la wanadamu wa awali. Ukiukaji wao kutoka katika utaratibu wa makundi yao ya mwanzoni kabisa, kuingia katika ule wa nasaba, ulimaanisha kuwa binadamu wamepanda ngazi mpya, na ya juu zaidi, ya maendeleo yao ya kihistoria.

Lakini kwa pande fulani, ujima wa nasaba haukutofautiana na kundi la wanadamu wa awali, kwani chini ya taratibu hizo zote mbili, watu walikaa na kufanya kazi kwa pamoja, walimiliki mali kwa pamoja, waliishi kwa usawa na kumudu kwa taabu tu kujiruzuku nafsi zao.

Utaratibu huo wa maisha ya binadamu wa zama za mwanzoni kabisa, ambao kwao walikaa na kufanya kazi kwa pamoja na kumiliki mali kwa usawa na kwa pamoja, unaitwa mfumo wa ujima wa awali. Na walioishi chini ya mfumo huo, wanaitwa wanadamu wa awali.

?

1. Yaelezee maneno *Kazi ndiyo iliyomwumba binadamu.* **2.** Kwa nini binadamu wa zama za mwanzoni hawakuangamia, wakati dunia ilipoingia katika kipindi cha baridi kali? Taja sababu tatu zinazohusika, ambazo unaziona kuwa ni muhimu zaidi. Na yafuatayo ni maswali yatakayokusaidia kuhakikisha kama umelijibu kwa usahihi lile la juu: a) Vyombo vya kazi vilibadilikaje? b) Moto ulikuwa na umuhimu gani katika maisha ya wanadamu wa awali? c) Ujima wa nasaba ulikuwa na tabia ya kumfukuza mbali yeyote yule, pindi akivunja mila za ujima huo; zingatia sudi iliyomngojea mtu kama huyo. **3.** Nini ujima wa nasaba? Zingatia tabia zake ziwakilishazo neno "ujima" na zile ziwakilishazo neno "nasaba". Nini kinachotofautisha nasaba na kundi la wanadamu wa awali? **4.** Taja tabia kuu za mfumo wa ujima wa awali. **5.** Nani wanaoitwa wanadamu wa awali?

## IBARA 3. UIBUKAJI WA SANAA NA IMANI ZA KIDINI

**1. Sanaa ya Kale Kabisa.** Kiasi cha miaka mia moja iliyopita, alivyokuwa akilichungua pango walilokaa wanadamu wa zama za mwanzoni, mtaalamu wa akeolojia wa Kihispania aliigundua kwa ghafla michoro ya rangi ionyeshayo wanyama penye dari ya pango hilo. Kwanza wanasayansi walichukulia kwamba hizo ni picha za karibuni kabisa, kwani hakuna yeyote aliyesadiki wanadamu wa awali kuwa na uwezo wa kuchora. Lakini muda si muda, taswira za aina hiyo zikagunduliwa pia kwenye mapango mengine mengi. Isitoshe, kwenye sehemu kama hizo kukaokotwa visanamu vya watu na wanyama vilivyochongwa kwa mifupa na pembe. Sasa ikawa hakuna tena mtu mwenye kutia shaka kwamba michoro na visanamu kama hivyo ndivyo vitu vya sanaa vya zama za kale.

*Sanaa* ilichomoza kiasi miaka elfu 30 nyuma, wakati wa kuibuka kwa "mwanadamu mwenye akili", naye alitokezea kuwa na hamu ya kutaka kuunda vifani vya yale aliyoyakuta na yaliyomvutia katika mazingira yake. Vifani vingi zaidi vya aina hiyo vilikuwa ni vya habari za uwindaji uliokuwa ndicho chanzo chake kikuu cha kujipatia riziki. Ubingwa mkubwa ulioje aliokuwa nao mwanasanaa yule wa mwanzoni kwa kuchora taswira za tembo wa kale na mkonga wake wenye kukunjika, kulungu na pembe zake ndefu za tamviri zikiinamia mgongoni, au dubu aliyejeruhiwa na kutokwa na damu. Vilevile kumesalia michoro ionyeshayo ng'ombe mwitu aliyetiwa jeraha la kifo, pamoja na maiti ya mwindaji aliyeuawa na mnyama huyo. Kwenye mapango fulani kumechorwa taswira za watu wakiiga wanyama. Moja yake yaonyesha mtu na pembe za tamviri kichwani na mkia kwa nyuma, akimathilisha kwa mchezo wa ngoma harakati zinazofanana na zile za kulungu. Ni kutokana na mtindo huo wa kuiga wanya-







1. Dubu aliyejeruhiwa. (Mchoro wa pangoni.) 2. Mwanadamu aliyejivika ngozi ya kulungu na kumwigiza. (Mchoro wa pangoni). 3. Wenyeji wa kiasili wa Australia kabla ya kwenda usasini.

ma na wawindaji wawakimbizao ndiyo kukachomoza ngoma za aina ya mwanzoni kabisa.

Vitu vya sanaa vilivyosalia tangu zama zile ni ushahidi wazi kwamba "mwanadamu mwenye akili" alikuwa mchunguzi, tena mjuzi wa wanyama na tabia zao. (Taz. picha ya rangi 4).

**2. Udhaifu na Hofu ya Wanadamu wa Awali Mbele ya Maumbile.** Kwa tulivyokwisha ona, "mwanadamu mwenye akili" alitofautiana sana na mababu zake wa zama za mwanzoni kabisa, lakini yeye pia alikuwa hana nguvu mbele ya mitokezo ya kutisha ya maumbile: umeme na radi, mafuriko ya maji na magonjwa ya hatari. Wakati mtaalamu mmojawapo alipolizuru kabila fulani lililozorota katika maendeleo ya kihistoria, wenyeji walimwambia, "Twachelea hali mbaya ya hewa, ambayo hatuna budi kupambana nayo katika kujipatia chakula. Twachelea dhiki, njaa na baridi kwenye vibanda vyetu. Twachelea maradhi yatukiayo karibu nasi kila siku. Twachelea wafu na roho za wanyama wenye kuuawa mawindoni. Twachelea yote yale tusiyoyajua".

Katika kukabiliana na mitokezo ya kutisha ya maumbile, binadamu wa zama za mwanzoni kabisa walikuwa hawana wala hawajui njia yoyote nyi-

ngine ya kupambana nayo, ila tu kuikimbia na kujisitiri. "Mwanadamu mwenye akili", naye alikuwa tayari anajaribu kuielezea.

**3. Uibukaji wa Imani za Kidini.** Takriban yote yale yamzungukayo binadamu katika maumbile, huwamo mwendoni: Jua na Mwezi kuchomoza na kutua, mawingu ya mvua kutokeza hapa na pale na kuandamana na umeme na radi, mimea kuchanua na kunyauka, na ardhi kutetemeka mara kwa mara. Mitokezo yote ya maumbile ina sababu zake za kihalihalisi, yaani ziamuliwazo na kawaida za kimaumbile za maisha ya dunia. Na ni shukrani kwa elimu zichunguzazo maumbile ndiyo tukazijua sababu hizo.

Wanadamu wa awali hawakuzijua sababu hizo za kihalihalisi za mitokezo ya maumbile. Na ndio maana, wakaja kuamini ati kuweko kwa nguvu fulani zipindukiazo maumbile, zenye kuyaendesha na kuyatawalia kwa pande zote. Walidhania kuwa maumbile ni makao ya "pepo" wanaoshabihiana na binadamu, lakini wenye nguvu zaidi, na ni "pepo" hao ndio wanaopiga umeme na kuvumisha upepo, kusaidia au kuzuia mawindoni, kuleta maradhi ulimwenguni, n.k.

Binadamu waliwania ama kuwavutia "pepo" waje kuwasaidia, au kinyumeche, kuwafukuza mbali. Mfano wake mmojawapo ni huo upungaji pepo, ambapo mgonjwa aliyedhaniwa kuwa maradhi yake yamesababishwa na kuingiwa na pepo kichwani, alifanyiwa "dawa" ya kufukizwa, kupigiwa makelele na kupungiwa magongo, ndiyo kusema kwa jumla, alipungwa. Mfano mwingine ni kwa wawindaji kujaribu "kuwaroga" wanyama ili kujidhaminia kuwa na bahati mawindoni; kwa madhumuni hayo, walifuata ada ya "kuziua" taswira za wanyama.

Ilivyokuwa hawakuzijua sababu halisi za mitokezo ya kimaumbile iandamanayo na maisha ya watu, kama vile, kifo na ndoto za usingizini, wanadamu wa awali waliamini kwamba kuna "roho" isiyoonekana mwilini mwa kila mtu. Wakati alalapo usingizi, "roho" yake humwondoka na kuonana na zile za watu wengine. Ama kifo cha mtu, sababu yake ni ati "roho" kuuhama mwili wake milele.

Dhana za kuamini ati kuweko kwa nguvu zipindukiazo maumbile, zenye kuyatawalia hayo ya mwisho pamoja na maisha ya binadamu, zinaitwa *imani za kidini.* Nazo zilichomoza kutokana na huko wanadamu wa awali kuwa dhaifu na kupigwa na hofu mbele ya mitokezo ya maumbile, pamoja na kutozijua sababu zake halisi.

**4. Vipi Wataalamu Walivyokuja Jua Habari za Uchomozaji wa Imani za Kidini Miongoni mwa Wanadamu wa Awali.** Kama kawaida, binadamu wa zama za mwanzoni za kabla ya kuchomoza kwa imani za kidini, walikuwa hawaziki maiti, ila tu kuziacha ziliwe na wanyama au ndege. Matokeo ya uchunguzi uliofanywa na wataalamu wa akeolojia kwenye maziara ya kale yanaonyesha kwamba kawaida ya kuzika wafu ilichomoza pamoja na imani juu ya "roho", na ilikuwa ni kiasi cha miaka elfu 30 au 20 nyuma. Kwa kulingana na kawaida hiyo, kukawa kunachimbwa makaburi, na maiti

za marehemu kutumbukizwa humo pamoja na chakula, vyombo vya kazi na mapambo; kwani watu waliamini kwamba "roho" inaweza kurejea tena kuishi mwilini mwa mfu, na kuhitajia yote yale aliyokuwa akiyatumia wakati alipokuwa hai.

Ushahidi mwingine wa uchomozaji wa imani hizo juu ya nguvu zipindukiazo maumbile, unatokana pia na baadhi ya vitu vya sanaa vilivyosalia tangu nyakati hizo, mkiwemo taswira za wanyama zilizotobolewa kwa kupigwa mikuki. Uchunguzi wa mila na desturi za makabila fulani ya zama zetu, ambayo yangali bado hayajajitoa katika mifumo ya maisha ya aina zile za mwanzoni, umesaidia pia kuelewa vizuri zaidi kawaida kama hizo za binadamu wa awali. Mathalan, wenyeji wa kiasili wa Australia waligunduliwa kuwa na desturi mojawapo ya aina hiyo, ambayo kwayo, kabla ya kuondoka mawindoni walikuwa wanachora taswira za wanyama maarufu wa sehemu hizo, yaani kangaruu, na kuzichoma choma kwa mikuki yao (taz. uk.25).

?

**1.** Vitu vya sanaa vya wanadamu wa awali vyashuhudisha nini? Taja mifano si chini ya minne ya ushahidi huo. **2.** Kwa nini wanadamu wa awali wakatokezea kuwa na imani za kidini? **3.** Vipi wataalamu walivyokuja jua habari za uchomozaji wa imani hizo? Taja vyanzo si chini ya vitatu vya habari hizo.

*SURA II*

# WALIMAJI NA WAFUGAJI WA AWALI

## IBARA 4. MWANZO WA UFUGAJI NA ULIMAJI

*Jikumbushe* vile mgawanyiko wa kazi ulivyokuwa katika ujima wa nasaba (Ibara 2, kif. 5).

**1. Upataji Joto wa Dunia na Usambaaji wa Ukazi wa Binadamu.** Kiasi miaka elfu 13 nyuma, dunia iliingia katika kipindi cha joto. Barafu ilikuwa ikiyeyuka taratibu na kurudi nyuma zaidi na zaidi kuelekea Kaskazini. Ganda la barafu lilipoyeyuka, ardhi ikaota misitu na vichaka. Wanyama waliozoea baridi wakaongozea pande za Kaskazini. Tembo wa kale, yaani mammoth, nao wakaangamia kabisa.

Baadhi ya watu walifuatana na uhamaji wa wanyama. Mito na maziwa hayakuwa mapingamizi njiani mwao. Wakaunda chombo cha kwanza kabisa cha kusafiri majini, nacho ni *chelezo* walichokifanya kwa kuyafungamanisha magogo mawili matatu pamoja. Baadaye wakaanza kutengeneza mitumbwi kwa kuchonga magogo manene ya miti.

Binadamu wakaanza taratibu kufanya maskani katika sehemu za Kaskazini mwa maeneo ambayo sasa twayaita Ulaya na Asia.

**2. Ufugaji Wanyama.** Makundi ya mbwa mwitu yalikuwa yakizurura zurura karibu na makao ya wawindaji yakirandia na kujiokotea mabaki ya chakula cha binadamu. Mibweko ya mbwa ilikuwa ikiwaonya watu juu ya wanyama wa aina nyingine kujongea kwenye makao yao. Basi, baada ya muda fulani kupita wawindaji wakaanza kuwafuga mbwa hao. *Mbwa alitokezea kuwa mnyama wa mwanzo kabisa kuishi kwenye makazi ya binadamu*, akawa mlinzi mwaminifu wa nyumba ya mwindaji, pamoja na msaidizi wake, kama vile, katika kumsaka na kumkimbiza mnyama mwitu yeyote yule.

Pamoja na hayo, wanadamu wakajifunza kutumia nguvu ya jiti linalonepa, kwa kulipinda na kulifungia *ugwe* kwenye ncha zake, ndiyo kusema, wakatengeneza *upinde*. Kama matokeo yake, mwindaji akaweza kumpiga kwa mshale mnyama aliye mbali kwa makumi hata mamia ya hatua.

Kukiwa na upinde na mbwa, uwindaji ukawa unafanyika kwa kufaulu zaidi kuliko ilivyokuwa kabla. Sasa, baada ya kwisha kuwapatia watu wa




1-3. Vyombo vya kazi vya walimaji wa kale; shoka, jembe la mti, mundu. 4. Kijiti cha mchi wa kutwangia nafaka. 5. Mtumbwi wa kale uliochongwa kutokana na gogo la mti, pamoja na vyombo vya jiwe vya kutengenezea mtumbwi wa aina hiyo.

nasaba yao nyama ya kutosha, wawindaji wakawa hawawachinji tena vitoto vya nguruwe, mbuzi, n.k., walivyoviteka usasini, bali kuwafungia kwenye maboma madhubuti ya mbao, ambayo yalikuwa ndiyo aina ya mwanzoni ya zizi. Basi, baada ya muda fulani kupita binadamu wakawa wanawafuga wanyama kama hao wa aina mbali mbali, mkiwemo nguruwe, mbuzi, kondoo na ng'ombe.

Hivyo ndivyo *uwindaji ulivyopelekea kuchomoza kwa ufugaji.*

**3. Ulimaji Ardhi kwa Jembe la Mti.** Walivyokuwa wakiokota punje zenye kulika, wanawake walifanya uvumbuzi muhimu sana kwa kugundua kwamba punje yaweza kuzalisha mmea mpya, yaani, yaweza kuwa mbegu. Basi, wakawa wanazifukia mbegu ardhini. Na hivyo ndivyo *uchumaji ulivyopelekea kuchomoza kwa ulimaji.* Ilikuwa ni karibu na miaka elfu 10 au 9 nyuma.

Ulimaji ukahitajia kuwa na *shoka, jembe* na *mundu*.

Kwa kulifungia jiwe lenye makali kwenye jiti, watu wakaunda shoka. Jembe la mwanzo kabisa, nalo likawa ni jiti lenye fundo nchani, na kuwa mithali ya kingoe; baadaye, ncha za majembe hayo zikawa zinatengenezwa kwa mifupa na pembe. Miundu nayo iliundwa kutokana na tayu za wanyama kwa kuzitia vipande vya jiwe vyenye makali (taz. picha kwenye kur. 29 na 34). Kwa vile jembe lilikuwa ndiyo zana kuu ya kazi ya kilimo cha zama zile, kazi hiyo ikaitwa *ulimaji kwa jembe*. Kwa hakika, kilimo cha aina hiyo kilitoa mazao haba, lakini juu ya hivyo, kilikuwa afadhali kuliko uokotaji na uchumaji katika kuwapatia watu wa nasaba chakula cha mimea.

**4. Usanii wa Aina za Mwanzoni.** Pamoja na ulimaji na ufugaji, wanadamu wakaanza kuendelea mbele katika kazi za mikono za kutengeneza vitu vya matumizi vya aina mbali mbali.

Walipata ubingwa mkubwa katika utengenezaji vitu kutokana na jiwe; karibu na miaka elfu 7 nyuma, walikuwa wameshajua jinsi ya kulitoboa na kulisugua jiwe kwa madhumuni mbali mbali.

Kugundua kwamba udongo wa aina fulani huganda motoni, kuliwapelekea binadamu katika utengenezaji wa vyungu na vyombo vingine vya kulia au vya matumizi ya aina nyingine, kwa kuvifinyanga na kuvichoma. Tena kutokana na udongo na mafya, wakaanza kutengeneza majiko.













Shughuli za kale za usanii: vyombo vya kazi na vitu vilivyoundwa kwa kutumia vyombo hivyo. 1. Mtambo wa kutobolea jiwe. 2. Shoka la jiwe lenye tundu lililotobolewa. 3. Chombo cha kale cha ufumaji. (Vifani vilivyotengenezwa kutokana na mabaki ya vitu halisi kama hivyo pamoja na maelezeo yake kutokana na maandishi ya kale.) 4. Chungu cha udongo.



Kwenye makazi ya walimaji na wawindaji wa kale. (Picha yake imechorwa mnamo zama zetu.) *Zitaje aina za vyombo vya kazi na shughuli za watu zilizoonyeshwa pichani humu.*

Pamoja na hayo, kwa kutumia matawi na magome ya miti, watu wakaanza kusuka makapu, jambo ambalo baadaye likawapelekea kupata ujuzi wa kutengeneza nyavu, kadhalika kusokota nyuzi na kufuma nguo za sufi na kitani.

**5. Nasaba na Kabila.** Akiwa na vyombo vya mawe na mifupa tu mikononi mwake, mtu mmoja mmoja asingelimudu kulima shamba na kuvuna zao kwa juhudi zake pekee. Ni watu wa nasaba nzima tu ndio waliokuwa na nguvu ya kutosha ili kufyeka miti na vichaka pale ilipokusudia kuanzisha shamba, tena kutifua tifua udongo ili upate kutoa mazao vizuri, pamoja na kulinda mapando na mifugo kutokana na wanyama mwitu. Shamba la nasaba, mazao yake na mifugo, ilikuwa ni mali ya pamoja ya watu wote wa nasaba. Wale waliokuwa na ubingwa zaidi kwa kutengeneza vitu vya matumizi kutokana na mawe, udongo wa kufinyanga, sufi na kitani, waliwatumikia wenzao wote wengine wa nasaba.

Nasaba kadhaa zilizokaa kwenye eneo hilo hilo moja, ziliunda **kabila** (*tribe*). Kabila lote lilitumia lugha moja na kufuata mila na desturi za namna moja.

Shughuli zote za kabila ziliongozwa na *baraza la wazee*, ambalo liliamua mahali pa uwindaji, uchungaji na ulimaji kwa watu wa nasaba zilizokuwamo ndani ya kabila hilo, pamoja na ugomvi wowote ule baina yao. Wazee walipewa imani ya kabila lote, nalo lilitimiza amri zao kwa utiifu kabisa.

Kwa madhumuni ya kuamua mambo yaliyo muhimu zaidi, wazee walikuwa wakiitisha mkutano wa pamoja wa kabila lao.

Baadhi ya nyakati, kulikuwa kukizuka vita miongoni mwa makabila haya au yale, hasa kwa sababu ya kugombania ardhi bora za kulima au za kuchunga wanyama. Kwa wakati wa vita, wanaume wa kabila walimchagua *mtemi*, ambaye alikuwa na madaraka ya kiongozi wa kikosi chao cha maaskari.

*Kuchomoza kwa ulimaji na ufugaji kulikuwa na umuhimu mkubwa sana katika maisha ya wanadamu wa awali. Kabla ya kuingia kwa zama hizo zinazohusika, binadamu walikuwa wakijiruzuku kutokana na yale tu yaliyopatikana tayari katika maumbile: waliokota matunda na mimea, waliwinda wanyama na kuvua samaki. Uibukaji wa shughuli za ulimaji na ufugaji ukawapelekea kuzalisha wenyewe vitu wanavyovihitajia kwa maisha kama vile, kupanda mimea na kufuga wanyama.*

? 1. Shughuli gani za kale ndizo zilizopelekea kuchomoza kwa ulimaji na ufugaji? Hayo yalitokeaje? Shoka la jiwe lilikuwa na umuhimu gani katika ulimaji na ufugaji wa zama zile? **2.** Jaribu kusimulia kwa ufupi juu ya kazi ya walimaji wale wa awali. **3.** Je, mfumo wa ujima wa awali ulisalia miongoni mwa walimaji na wafugaji wa zama za mwanzoni? Uthibitishe usahihi wa jibu lako. **4.** Angalia "Mwendo wa Zama" na kukisia lini wanadamu walipounda upinde.

## IBARA 5. USAWA MIONGONI MWA WATU WAANZA KUTOWEKA

**1. Mwanzo wa Utengenezaji Vifaa Kutokana na Madini.** Makabila fulani yalikaa kwenye maeneo yaliyokuwa na vyanzo vingi vya *shaba*. Watu walikuja kugundua kwamba vipande vya madini hiyo, vikichanganyika na mawe, vinapodondoka motoni huyeyuka, na baada ya kupoa, hupata maumbo mapya. Ugunduzi huo uliwapelekea katika utengenezaji wa vitu vya shaba. Walifanya kalibu kwa kutumia udongo au mawe laini, wakitengeneza maumbo waliyoyakusudia, na kuimimina humo shaba iliyoyeyuka. Shaba nayo baada ya kwisha kupoa, ilipata umbo la kalibu. Kama matokeo yake, binadamu wakajifunza kutengeneza mashoka, majambia, miundu pamoja na vitu vingine vya shaba. Pamoja na hayo, wakapata ujuzi wa kusanifu mapambo ya dhahabu na fedha.

*Zama zote zile, ambazo vyombo vya kazi vilikuwa vikitengenezwa hasa kutokana na mawe, zinaitwa Dahari ya Mawe,* nayo ilichukua zaidi ya miaka milioni mbili. Dahari hiyo ilikwisha wakati binadamu walipoanza kutengeneza vyombo vya kazi vya shaba, na huo ulikuwa ndio mwanzo wa *Dahari ya Madini*. Katika nchi fulani vitu vya shaba vilianza kutengenezwa kiasi miaka elfu 7 au 6 nyuma, ilhali kwa nchi nyinginezo hayo yalitokea baada ya muda mrefu kupita. (Angalia "Mwendo wa Zama", zitafute alama zinazohusika).

Kama ijulikanavyo, shaba ni madini laini, kwa hivyo, vitu vilivyotengenezwa kutokana nayo, vilikuwa vinachakaa upesi kwa kulinganisha na vinginevyo. Walimaji wengi zaidi walikuwa wangali bado wanatumia majembe na miundu ya miti na mifupa. Ingawa, kwa kulinganisha na jiwe lenye makali, vyombo vya kazi vya shaba vilionyesha kuwa rahisi na afadhali zaidi katika kutengeneza vitu vya mbao na mifupa. Basi, mnamo nyakati hizo, vyombo vya kazi vya miti, mifupa na pembe, vilitengenea sana.

**2. Uundaji wa Plau.** Wakati huo huo, walimaji waliongeza ukubwa wa jembe pamoja na kulitia mipini. Kikundi cha watu kilikuwa kinaburura jembe kama hilo shambani, huku mmoja wao akifuata nyuma na kuuelemea mpini wake ili kulifanya lididimie chini zaidi. Hivyo ndivyo lilivyoundwa *plau* la aina ya mwanzoni, jembe la kukokotwa liwezeshalo kufukua udongo kwa chini zaidi. Baada ya muda kupita, ng'ombe dume wakaanza kutumiwa kwa kuburura maplau. Uundaji wa zana hiyo ulisaidia kuhimiza vilivyo kazi ya ulimaji pamoja na kuinua kiwango chake kwa jumla. Kulima ardhi kwa plau la kukokotwa na ng'ombe dume ndiyo aina ya shughuli ambayo ilikuwa ni muhali kwa mwanamke kuimudu. Kwa hivyo, walioendesha shughuli hiyo walikuwa hasa ni wanaume.

**3. Kutoka Katika Ujima wa Nasaba Kuingia Katika Ule wa Ujirani.** Sawa na vile ilivyokuwa kabla, ardhi iliendelea kuwa mali ya pamoja ya ujima wote. Wanachama wake wote walichunga mifugo yao kwenye malisho ya pamoja, na kuwinda wanyama kwenye misitu ya pamoja.

Ama kuhusu ulimaji ardhi, basi kukawa hakuna tena haja ya kuishughulikia kazi hiyo kwa juhudi za pamoja za ujima wote. Hapo ndipo mabaraza ya wazee yalipoanza kuyagawanya mashamba ya ujima katika *vikataa* kwa koo mbali mbali zilizokuwamo ndani ya ujima.

Ukiwa na vyombo vyake wenyewe vya kazi pamoja na kikundi cha ng'ombe kadhaa, kila ukoo mbali ulimudu kulima kikataa chake kwa plau na kuvuna mazao kwa juhudi zake pekee. Mbali ya vyombo vya kazi na mifugo ya kiasi fulani, mazao hayo pia yalikuwa mali yake wenyewe. Hivyo ndivyo utaratibu mkubwa wa pamoja wa uzalishaji mali wa ujima wa nasaba, ulivyoanza kuvunjika kwa kugawanyika katika shughuli ndogo ndogo za koo zake mbali mbali.

Hayo yaliandamana na ubadilikaji wa muundiko wa ujima huo wenyewe, ambao ukaanza kuwapokea majirani wale walioshirikiana nao katika kazi ya kusafisha sehemu za ardhi zilizokusudiwa kutumiwa kwa kilimo. Hivyo ndivyo, hatua kwa hatua, *mahali pa ujima wa nasaba palivyoanza kutwaliwa na ujima wa ujirani.* Wanachama wa ujima wa ujirani wanaitwa *wakulima-wanaujima.* Wao walimiliki ardhi kwa pamoja, lakini kila mmoja kati yao alikuwa tayari ana shughuli yake mwenyewe ya kiuchumi.

**4. Kujipembua kwa Makabaila Miongoni mwa Wanachama wa Ujima.** Mgawanyiko wa utaratibu wa uzalishaji mali wa pamoja wa nasaba katika







1. Shoka la shaba pamoja na kalibu yake. 2. Silaha za shaba: ncha ya mkuki na jambia. 3. Mapambo ya dhahabu. 4. Jembe la mti. (Vifani vilivyoundwa kutokana na mabaki ya vitu halisi vya aina hiyo.)









shughuli za kiuchumi za koo mbali mbali, ukaandamana na utowekaji wa usawa baina ya watu wake. Wazee na watemi wakaanza kujitwalia sehemu kubwa za ardhi zenye rutuba zaidi, pamoja na kubakua kwa wingi zaidi ngawira zilizotekwa vitani, kama vile, mifugo, shaba, dhahabu. Matokeo yake yalikuwa ni kutajirika kwa watemi na wazee, na kufukarika kwa wanachama wote wengine wa ujima.

Cheo cha mtemi, ambacho mwanzoni kilikuwa ni cha muda, kikaanza kugeuka kuwa cha kudumu na cha kurithishwa. Hivyo, wanawe mtemi walitokezea baadaye kuwa watemi vilevile, halikadhalika kuwa wanachama wa mabaraza ya wazee. Mastakimu ya mtu yakawa yanategemea siyo ujuzi, ubingwa na ustahiki wake, bali ukoo anaotoka. Koo za watemi na wazee zikaitwa kuwa ni za kikabaila (au koo za watu watukufu). Makabaila (watukufu) wakajitwalia utawala juu ya kabila lao.

Pamoja na mengine, ushahidi wa utowekaji wa usawa miongoni mwa binadamu wa zama hizo, unapatikana kutokana na machimbuzi ya mazi-







Mwanzo wa ugeukaji wa ujima wa nasaba kuja kuwa ujima wa kijirani. (Michoro ya kielelezo.) *Linganisha michoro hii miwili na kufafanua mabadiliko yaliyotokea katika maisha ya binadamu kwenye mchoro wa pili, pamoja na yale ambayo hayakubadilika. Yataje mabadiliko kama hayo yasiyopungua manne.*

ara ya kale, ambako kwenye makaburi fulani wataalamu wa akeolojia hugundua vigae vya vyombo vya ufinyanzi vya kulia, tena mara kwa mara, vyombo vya kazi, ilhali kwenye mengineyo hukuta wingi mkubwa wa silaha za thamani pamoja na vitu vya mapambo.

**Uvunjikaji wa utaratibu wa uzalishaji mali wa pamoja wa nasaba na utowekaji wa usawa baina ya binadamu, uliongozea kwenye uangamiaji wa mfumo wa ujima wa awali.**

**5. Imani za Kidini za Wakulima wa Ujima.** Mabadiliko ya maisha ya binadamu yaliandamana na ubadilikaji wa imani zao za kidini.





1. Sanamu ya mti ya kuabudiwa na Wahindi Wekundu. 2. Mwanadamu na wanyama wa kafara. (Imechorwa na Mzungu aliyeshuhudia mwenyewe matambiko ya aina hiyo kwenye kisiwa kimojawapo katika Bahari Kuu ya Pasifiki.) Mtu aliyekusudiwa kuwa kafara amefungwa na kulazwa chini. Watu wawili wakipiga ngoma ili kufifiliza mayowe ya kafara. Upande wa nyuma kwaonekana mabufuu ya watu waliokwisha tolewa kafara zamani. Kwenye madhababu yaliyoinuka—maiti za wanyama waliotolewa kafara.

Walimaji walidhania kwamba "pepo" wale wanaotawalia mitokezo ya kimaumbile iamuayo maisha ya binadamu, kama vile, Jua liyapashalo joto mapando ya shambani, mawingu yanyeshayo mvua na kuzinywesha ardhi, mbegu zimeazo na kugeuka kuwa mimea, ndio walio wakubwa na wenye nguvu zaidi.

Wakaanza kuwachukulia "pepo" hao kuwa ndio *miungu*, yaani wenye enzi na kudura yote juu ya maumbile na mitokezo yake, mkiwemo kuingia kwa majira ya machipuko, kunyesha mvua, kuiva kwa mazao, n.k.

Wakidhania kwamba miungu inashabihiana na wanyama au watu, binadamu wakaanza kuchonga sanamu za miungu kwa mti au jiwe. Sanamu za aina hiyo zinaitwa *sanamu za kuabudu*. Wakiwania kupata baraka za miungu, watu walikuwa wakiwatolea kafara kama vile, za kuchinja mifugo, na baadhi ya nyakati, hata mwanadamu nafsi yake, huku wakiipaka midomo ya sanamu kwa damu ya kafara.

?

**1.** Tabia gani za pamoja ulizokuwa nazo ujima wa nasaba na ule wa ujirani? Kulikuwa na tofauti gani baina yao? **2.** Tabia zipi za mfumo wa ujima wa awali ndizo zilizosalia, na zipi zilizotoweka, katika ujima wa ujirani. **3.** Nani walioitwa makabaila? Vipi mastakimu yao yalivyotofautiana na yale ya wana-

chama wengine wa ujima? **4.** Kuna tofauti gani baina ya imani za kidini za walimji na zile za wawindaji?

## JIHAKIKISHIE VILE ULIVYOELEWA HISTORIA YA WANADAMU WA AWALI.

*Binadamu wa kale kabisa walitofautiana kwa mengi sana na walimwengu wa zama zetu.*

**Wanadamu walichomoza lini? Kulikuwa na tofauti gani baina yao na wanyama? Nini kinachowatofautisha na binadamu wa zama zetu?**

*Shukrani kwa kazi yao, binadamu nafsi yao walikuwa wakikamilia na kuendelea mbele,*

**Maendeleo hayo ya binadamu yalikuwaje? "Mwanadamu mwenye akili" alichomoza lini? Vielelezo gani vya kitabuni humu vinahusika na habari za uchomozaji wa "mwanadamu mwenye akili"?**

*pamoja na kukamilisha vyombo vyao vya kazi,*

**Uelezee mwendo wa mfuatano wa kukamilia kwa vyombo vya kazi vya binadamu wa awali. Angalia jedwali, ukahakikishe kama hukukosa chochote kile katika maelezo yako.**

*na kufanya ugunduzi mwingi wa maana sana katika maumbile.*

**Matokeo gani ya ugunduzi wa mitokezo ya kimaumbile, uliofanywa na wanadamu wa awali, ndiyo yaliyokuwa muhimu zaidi? Vipi walivyoyatumia matokeo hayo?**

*Maendeleo ya binadamu yaliandamana na uchomozaji na uendeleaji wa shughuli za aina mpya.*

**Taja shughuli za wanadamu wa awali katika mfuatano wa kuchomoza kwa shughuli hizo.**

*Zaidi ya miaka milioni mbili binadamu waliishi chini ya mfumo wa ujima wa awali.*

**Kuna tabia kuu gani za mfumo wa ujima wa awali? Kwa nini wanadamu wa awali waliweza kuishi na kufanya kazi kwa mijumuiko tu?**

*Miaka elfu kadhaa nyuma, usawa baina ya binadamu ulianza kutoweka.*

**Vipi usawa baina ya binadamu ulivyotoweka? Na matokeo yake yalikuwaje?**

## HAKIKISHA VILE ULIVYOELEWA HISTORIA YA BINADAMU WA MWANZONI

| Zama | Vyombo vya Kazi | Vitu Vingine | Shughuli Kuu | Binadamu wa Mwanzoni na Mijumuiko Yao | Sanaa na Dini |
|---|---|---|---|---|---|
| Kutoka zama za mwanzoni hadi mnamo miaka laki mbili nyuma | Jiwe la kuchanjia, ujiti wa kuchimbia, rungu | | Uchumaji matunda mwitu, uwindaji wanyama fulani | Makundi ya binadamu wa mwanzoni | Kulikuwa hakuna sanaa wala dini |
| Miaka elfu 30-20 nyuma | Mkuki, chusa, kisugulio | Nguo za manyoya | Uwindaji, uvuvi, uchumaji matunda mwitu | Uchomozaji wa "binadamu mwenye akili". Uibukaji wa ujima wa kikundi cha kikabila | Uchongaji sanamu na michoro ya mapangoni. Uibukaji wa uchawi, imani za "mizimu" na "pepo wa maumbile" |
| Miaka elfu 13-7 nyuma | Uta, shoka, jembe la mti, mundu, mtumbwi, chombo cha ufumaji | Nguo za kufumwa, vyombo vya kufinyangwa | Uwindaji, uchumaji matunda mwitu, ufugaji wanyama, kilimo cha kutumia jembe la mti, kazi za usanii | Vikundi vya kikabila na makabila | Kusujudia nguvu za kimaumbile zihusikazo na kilimo. Sanamu za kuabudu, matambiko. |
| Miaka elfu 6-5 nyuma | Jembe la chuma, shoka la shaba, mundu wa shaba | Silaha za shaba, mapambo ya dhahabu na fedha | Kilimo, ufugaji wanyama, kazi za usanii | Mwanzo wa uvunjikaji wa vikundi vya kikabila na ukiukaji kuingia katika ujima wa jirani. Watemi na wazee wa makabila wapata nguvu | |

*Udhaifu na hofu ya wanadamu wa awali mbele ya maumbile ulipelekea kuibuka kwa imani za kidini.*

**Zielezee imani za kidini zilizoibuka miongoni mwa wanadamu wa awali. Vipi wanasayansi walivyokuja jua habari za imani za wanadamu wa awali?**

## UHASIBU WA MIAKA NA ZAMA ZA HISTORIA

**1. Jinsi Binadamu wa Kale Walivyohesabu Wakati.** Walimaji waligundua na kujua kwamba kila mwaka, baada ya muda maalum kupita, huwadia msimu wa mavuno. Wakaanza kuhesabu wakati kwa vipindi vya baina ya misimu kama hiyo. Hivyo ndivyo uhasibu wa wakati kwa kutegemea mfuatano wa miaka ulivyoanza.



Katika historia ya nchi yoyote ile kumekuwa na mambo mengi muhimu sana. Basi, mwaka wa kutokea kwa jambo kama hilo, ambalo wazalendo au wakazi wa kiasili wa hapa au pale walilichukulia na kulikumbuka kwa pamoja kama ni muhimu zaidi na la awali kabisa maishani mwao, ulikuja kuhesabiwa nao kuwa ndio mwaka wa kwanza wa historia yao. Mathalan, mwendo wa zama katika nchi fulani za kale ulihesabiwa kutokana na wakati wa kusibiwa kwao na mafuriko makubwa sana ya maji, ilhali kwingineko, natuseme katika Urumi—kutokana na wakati wa uchomozaji wa mji mkuu wa dola hilo, yaani Rumi. Miaka iliyofuatia huo wa kwanza kabisa, ikaitwa wa pili, wa tatu, wa nne, n.k. Kama uonavyo, nchi mbali mbali zilitofautiana kwa taratibu zao za kuhesabu mwendo wa wakati na zama za historia, jambo ambalo kwa hakika lilikuwa ni la kutatiza mno.

**2. Zama Zetu.** Karibu na miaka elfu mbili nyuma, katika sehemu fulani ya dunia kulienea sana uvumi usemao kwamba Mungu ameshuka Ardhini




kutoka mbinguni na kuishi hapa kwa umbo na sura ya mwanadamu aitwaye Yesu Kristo. Na kulikuwa na watu wengi walioziamini habari hizo. (Baadaye, kwenye ibara ya 58, utasoma juu ya vile ngano za kumwelezea Kristo zilivyotokezea, tena kwa nini binadamu wakaja kuziamini.)

Baada ya miaka 500-600 kupita, ngano hizo zilikuwa zimeshaenea kwenye nchi nyingi sana. Ilikuwa ni hapo ndipo mwaka wa ati kuzaliwa Kristo ulipokisiwa mahali pake katika mfuatano wa zama wa tangu kuchomoza kwa Rumi, kisha, ukatajwa kuwa ni mwaka wa kwanza wa dahari mpya (ndio zama za A.D., au *Anno Domini*; maneno haya yatokanayo na lugha ya Kilatini, yamaanisha "Enzi za Ukristo", na kutambuliwa na walimwengu wengi kuwa ni zenye kuashiria "Dahari Mpya", kwa kutofautiana na zile za B.C., au *Before Christ*, yaani, "Kabla ya Kuzaliwa Kristo"; tumeona ni jambo la kufaa kuelezea hayo ili kumsaidia msomaji asije akakanganyika kwa kuzikuta herufi hizo za kigeni, ikiwa ni ndani ya kitabu hiki, au katika maandishi yoyote yale kuhusu mambo ya historia na mengineyo.—*Mfasiri.* ). Basi, hivyo ndivyo utaratibu wa kuhesabu mwendo wa zama, ambao umetambuliwa na kufuatwa na mataifa mengi zaidi mpaka hii leo, ulivyochomoza, na tuandikapo au tuonapo "mwaka wa 1870" au "mwaka wa 1961", n.k., tunajua kwamba ni kipindi cha wakati chenye kufahamika sawia kwa Mtanzania na Mrusi, Mwingereza hata Mjapani. Na tukariri tena kwamba wakati wote uliopita tangu mwaka ule wa kwanza mpaka sasa, unaitwa "Dahari Mpya", au A.D.



Miaka mia ndiyo *karne moja*, na karne kumi ni *elfu moja ya miaka*. Na kipindi kilichopita tangu mwanzo wa Dahari Mpya kinakurubia miaka elfu mbili.

**3. Jinsi ya Kuhesabu Mwendo wa Zama wa Kabla ya Dahari Mpya.** Katika maisha ya dunia kuna mengi yaliyotangulia hiyo Dahari Mpya, na kuhusu yote hayo, husemwa na kuandikwa kuwa "**yametokea kabla ya Dahari Mpya**", au kwa ufupi, **B.C.**

Hebu natuangalie jedwali hiyo iliyoko chini, ionyeshayo "Mwendo wa Zama". Kila kifungu chake chaashiria miaka elfu moja. Ulimaji ulichomoza hapo karibu na miaka elfu 7 B.C. Je, miaka mingapi kwa jumla imepita tangu nyakati za uchomozaji wa shughuli hiyo?

Tuhesabu hiyo miaka takriban elfu 7 iliyotangulia Dahari Mpya, pamoja na hiyo takriban elfu 2 iliyopita tangu mwanzo wa Dahari Mpya, na tutapata jumla yake kuwa ni miaka takriban elfu 9.

Vyombo vya kazi vya shaba viliibuka kiasi cha miaka elfu 4 B.C. Tuhesabu hiyo pamoja na miaka takriban elfu 2 ya Dahari Mpya, na tutaona kwamba hayo yalitokea kiasi cha miaka elfu 6 nyuma.

Sasa *elezea kanuni* ambayo inabidi kufuatwa katika kuhesabu idadi ya miaka iliyopita tangu kutokea kwa jambo hili au lile, ikiwa wakati wake wa *kabla ya Dahari Mpya*, yaani *B.C.*, umetajwa.

Hebu natuiangalie tena jedwali hiyo na kuzingatia haya yafuatayo. Mwandiko wa lugha ulichomoza kiasi cha miaka elfu 5 nyuma. Je, ilikuwa lini

kwa kuhesabu wakati wake wa kabla ya Dahari Mpya? Tukate elfu 2 hivi kutokana na hizo elfu 5, na tutapata jibu lake: mwandiko wa lugha ulichomoza miaka takriban elfu 3 kabla ya Dahari Mpya, au B.C.

Na sasa tena *elezea kanuni* inayopasa kufuatwa katika kuhesabu idadi ya miaka iliyopita tangu kutokea kwa jambo lolote lile kabla ya Dahari Mpya, ilhali unajua *jumla* ya miaka iliyofuatia tokeo hilo.

Hatimaye, kwa kutumia "Mwendo wa Zama", jaribu kuhesabu mwenyewe kama miaka mingapi kwa jumla imeshapita tangu kubuniwa kwa upinde, ikiwa inajulikana kwamba wakati wa kubuniwa kwake kabla ya Dahari Mpya, yaani B.C., ni miaka takriban elfu 8.

Vivyo hivyo uzingatie mfano mwingine. Mwandiko wa lugha ulichomoza hapo karibu na miaka elfu 5 nyuma, ilhali utengenezaji wa vitu vya shaba ulianzia kiasi cha miaka elfu 4 B.C. Lipi kati ya hayo mawili ndilo lililotangulia, tena kwa kiasi gani?

*** Maagizo ya ziada**

*Kuhusu Mlango wa Kwanza, "Maisha ya Binadamu wa Awali".*

* Katika lugha ya kabila mojawapo la binadamu wa awali kulikuwa na maneno yamaanishayo ngozi ya mnyama, boma la miti, chungu, paa, mkuki, kasia, kibanda, upandaji mbegu na uyeyushaji madini. Ungeelezeaje maisha ya kabila hilo?

* Jaribu kuhesabu idadi ya vizazi vya binadamu wa awali vilivyofuatana mnamo miaka milioni moja, kwa kuzingatia kwamba muda wa wastani wa uhai wa kizazi kimoja ulikuwa ni kiasi cha miaka 20.

* Vitaje vyanzo vya maarifa yetu kuhusu imani za kidini za binadamu wa awali.

SURA III

# MISRI YA KALE

Mnamo zama za mwanzoni makabila yote ulimwenguni yaliishi chini ya mfumo wa ujima wa awali na kujishughulisha na uchumaji na uwindaji. Baadaye, yakaanza taratibu kukiuka kuingia katika ulimaji na ufugaji. Mahali palipokuwa na joto na udongo laini wenye rutuba, ulimaji ulianza kuendelea mbele upesi, ilhali katika sehemu zile zisizokuwa na fursa kama hizo, maendeleo yake ni ya kudorora zaidi.

Mojawapo ya nchi zilizopata ustawi wa haraka katika ulimaji na ufugaji, ilikuwa ni *Misri ya Kale*, ambayo ilichomoza huko *upande wa Kaskazini Mashariki wa Bara la Afrika.*

## IBARA 6. TABIA ZA KIMAUMBILE NA SHUGHULI ZA WAKAZI WA MISRI YA KALE

**(Ramani za 1 na 2).**

**1. Hali ya Kijiografia ya Misri ya Kale.** Sehemu kubwa zaidi ya mwaka huko Kaskazini Mashariki mwa Afrika huwa ni majira ya kiangazi, na mvua hunyesha kwa nadra sana. Maeneo yapatayo maelfu ya maili katika pande hizo yametwaliwa na majangwa ya mchanga na mawe.

Kutoka Kusini kwenda Kaskazini kwenye majangwa hayo kwapitia mmojawapo wa mito mikuu ya dunia, nao ni *Naili*. Vyanzo vyake viko kwenye maziwa makuu yaliyoko *Afrika ya Kati*. (Yatafute maziwa hayo pamoja na Mto Naili kwenye ramani ya 1). Kwenye sehemu yake mojawapo kuna maporomoko, na baada ya kuyapindukia hayo, Naili yaingia kwenye *bonde* lenye kina kirefu, na mkondo wake kuwa mtulivu kwenye masafa yapatayo kilomita 700 hivi. Pale Naili inapoangukia kwenye *Bahari ya Kati* pametandazika uwanda wa chini. Hapo ndipo mto huo unapojigawanya katika sehemu kadhaa, na kufanya *delta*. (Yatafute maporomoko, bonde na delta ya Naili kwenye ramani ya 2).

Sehemu hizo za bonde na delta ya Naili, kutoka kwenye maporomoko ya mto huo mpaka pale unapoingia baharini, ndilo eneo lililotwaliwa na *Misri ya Kale.*

**2. Mafuriko ya Naili.** Mwanzoni mwa majira ya joto kila mwaka huko Afrika ya Kati hunyesha mvua nyingi. Maziwa yanayomiminia maji yake ka-





Shadufu—wenzo wa kupandishia maji shambani kutoka mtoni. (Mchoro wa kale wa Kimisri.)

Bonde la Mto Naili. (Picha ya kamera.)

tika Naili hufurika. Kwenye sehemu za milimani ambako ndiko kwenye vyanzo vya mto huo, theluji na barafu huyeyuka, mikondo ya maji kuangukia mtoni kwa kasi sana, kuchukua mabaki ya udongo na mawe iyakutayo na kuyamomonyoa njiani mwake. Wakati kama huo, maji ya Naili hujaa upesi hata kufurika kingo zake na kusababisha gharika kubwa sana.

Naili iliyofurika huleta wingi mkubwa wa mimea ya majini kutoka kule maziwani, na ndio sababu, maji yake kwa wakati kama huo kupata rangi ya kijani kibichi. Baadaye tena, mabaki ya udongo na mawe ya milimani huigeuza rangi yake kuja kuwa nyekundu sana kama damu. Hatimaye, vitakataka vya mimea hiyo iliyoozeana pamoja na mabaki ya udongo na mawe ya milimani hushuka chini ya maji kwenye ng'ambo zake zilizokumbwa na gharika. Mnamo kipindi cha karibu na mwishoni mwa mwaka, maji ya Naili hupwa, na mkondo wake kurejea tena kuwa wa kawaida. Nako kwenye bwachi yake huwa kumebaki wingi mkubwa wa unyevu na udongo mweusi wenye rutuba sana.

Ingawa, sawa na vile ilivyo siku hizi, mafuriko ya Naili hayakuwa yakizinywesha kwa usawa sehemu zote za bonde lake. Na mahali palipoinuka, ambapo hapakufikiwa na maji, palikuwa ni nchi kame tu. Kwa upande mwingine, maji mengi yalikuwa yakituama kwenye pande za chini na kufanya mabwawa yaotayo matete na machaka yaliyojazana zaidi na zaidi. Simba walirandaranda machakani, wakivizia na kuwinda nyara yao, na



Kazi za kilimo katika Misri ya Kale. (Imechorwa kwenye ukuta wa ndani ya ihramu ya kaburi la Farao; sehemu ya mchoro huu imeharibika.) *Kwa kutegemea habari za kitabuni, jaribu kuelezea shughuli za watu waliomo pichani humu.*

nyoka wenye sumu kali kujaa tele mabwawani. Makundi mazima mazima ya mbu yalirukaruka na kutapakaza homa.

**3. Mapambano ya Watu na Majangwa na Mabwawa.** Ili kujipatia ardhi za kulima, wakazi wa bondeni mwa Naili iliwabidi kuyapiga vita majangwa, mabwawa na machaka.

Kwenye sehemu za chini zilizofanya mabwawa, *Wamisri* walichimba mifereji ya kuondoshea maji yasiyotakika hadi mtoni, pamoja na kufyeka



Wasanii wa Kimisri wakiwa kazini. (Imechorwa kwenye ukuta wa ndani ya ihramu ya kaburi la Farao.) *Zifafanue shughuli za wasanii hawa pamoja na vifaa vyao vya kazi. Je, wana vyombo vya kazi vitumikavyo hata mnamo zama zetu?*

matete na nyasi. Walijenga *maboma* ya udongo na matete, hivyo, wakiligawa bonde katika sehemu mbali mbali. Kwenye maboma hayo walifanya matundu na, wakati wa mafuriko, kupitisha humo maji kwa kiasi walichokihitajia kwa kuyamwagilia mashamba yao. Ili kuzinywesha ardhi walizozilima kwenye sehemu za mwinuko, walikuwa wakipandisha maji huko juu kutoka miferejini kwa kutumia *shadufu,* mtambo wa kienyeji wa aina ya winchi (taz. picha kwenye uk.45).

Upepo utokao jangwani ulikuwa hwishi kupeperusha mchanga na kuiziba mifereji, lakini kila mwaka watu hurejea kuizibua tena. Kutokana na mafuriko ya maji, maboma yalikuwa yakiharibika, lakini kila mara watu huyajenga upya.[1] Juhudi za ung'ang'anivu za binadamu ziliyafanya majangwa na mabwawa kurudi nyuma.

---

[1]Kwa sasa, mkondo wa Naili kwa wakati wa mafuriko, umekuwa ukisawazishwa kwa msaada wa Bwawa Kuu la Aswan lililojengwa kwa ushirikiano kati ya Misri na Urusi.

**4. Ulimaji—Shughuli Kuu ya Wamisri.** Udongo laini wenye unyevu baada ya maji ya mtoni kupwa, uliweza kutifuliwa vizuri kwa jembe na plau rahisi la mti. Wakishapanda mbegu kwenye mashamba yao, Wamisri walikuwa wanapeleka huko makundi ya kondoo, mbuzi na nguruwe; wakikanyaga udongo huo uliofukuliwa, wanyama walifanya mbegu ziingie chini zaidi, hivyo, kuweza kumea vizuri. Halikadhalika waliwatumia wanyama katika kazi ya kutwanga mashuke ya mimea na kuputa punje wakati wa mavuno; walikuwa wakiyatawanya chini, kisha, kuwakimbiza wanyama mahali hapo.

Ulimaji ukawa ndiyo shughuli kuu ya Wamisri. Kwenye bonde na delta ya Naili kulistawi ngano na shayiri, mashamba ya kitani kupendeza macho kwa rangi yake ya kijani kibichi, mbogamboga na matunda kujaa tele makondeni na mabustanini.

**5. Usanii na Ubadilishanaji wa Bidhaa katika Misri ya Kale.** Walimaji walijenga vibanda vya udongo na matete, walifuma vitambaa rahisi, walitengeneza majembe na maplau na kufinyanga vyombo vya matumizi ya nyumbani. Wale ambao kwa kulinganisha na majirani zao walijipatia ujuzi wa kutengeneza vitu kama hivyo kwa uhodari na upesi zaidi, waliacha kujishughulisha na kilimo, na kugeuka kuwa wafinyanzi, maseremala, wafumaji na mabingwa wa kazi za mikono za aina nyingine, yaani kwa jumla, *wasanii.* Tangu miaka yao ya mwanzoni, watoto wa wasanii walikuwa wakiwasaidia wazazi wao na kujifunza ubingwa wa kazi kutoka kwao. Ubingwa mkubwa zaidi ulihitajika katika utengenezaji wa silaha na vyombo vya kazi kutokana na shaba, pamoja na mapambo ya dhahabu.

Kwanza, wasanii walikuwa wakiunda vitu vyao kwa ajili ya ujima wao tu, huku wakipatiwa nao ngano na mazao mengine ya chakula. Lakini baadaye, wakawa pia wanabadilishana kwa vitu au bidhaa na watu watokao miongoni mwa mijumuiko mingine kama hiyo.

Naili ilikuwa ni njia ya kufalia sana katika ubadilishanaji wa bidhaa. Mto huo husafirika kwa mwaka mzima. Mashua zipakiazo nafaka, mbao na vitu vya kazi za mikono, zilikuwa zikisafiri mtoni kwa kufuata mkondo wake na kinyumeche. Kwenye kingo zake kukachomoza miji iliyokuwa ndiyo maskani ya wasanii, na kazi zao na ubadilishanaji wa bidhaa, yaani biashara, kuzidi kustawi.

*Kutokana na kazi yao ya ung'ang'anivu, binadamu walifanya bonde la Naili kupata sura mpya. Kutoka kuwa mahali ambapo takriban hapafai kwa maisha ya binadamu, Misri ilizidi kugeuka kuwa nchi ya kilimo yenye wakazi wengi sana.*

?

1. Hali ya bonde la Naili ingelikuwaje, laiti kama kusingelikuwa na mafuriko yake? **2.** Tabia zipi za kimaumbile za Misri ndizo zilizofalia kilimo, na zipi zilizokitatanisha? **3.** Jinsi gani Wamisri walivyofaulu kulifanya bonde la Naili kuwa ni mahali pa kufalia kilimo na maisha ya watu kwa jumla? **4.** Shadufu ilikuwa na umuhimu gani katika uzalishaji mali kwa Wamisri wa kale?

# IBARA 7. UCHOMOZAJI WA MATABAKA KATIKA MISRI YA KALE

*Jikumbushe* vile mastakimu ya watemi na wazee wa makabila yalivyokuwa yakibadilika kwa kuandamana na maendeleo ya ulimaji, ufugaji na usanii, tena nani waliokuwa makabaila (Ibara 5; Kif. 4).

**1. Nini Kilichosababisha Uwezekano wa Kuwako Unyonyaji wa Binadamu kwa Binadamu Mwenziwe.** Wawindaji wa zama za mwanzoni kabisa walimudu chupuchupu tu kukidhi haja zao za chakula; hata watoto na wakongwe iliwabidi kujitafutia riziki wenyewe. Kulikuwa hakuna motisha kwa ye yote kuwafanya watu wengine wamtumikie: kwani yote yale ambayo wangeliweza kuyapata kutokana na kazi yao, yangelibidi kutumiwa kwa kutosheleza mahitaji yao wenyewe kwa chakula.

Kwa kulinganisha na wawindaji wale wa awali, walimaji wa Misri walikuwa wanapata mazao mengi zaidi kutokana na kazi yao. Udongo wenye rutuba nyingi kwenye bonde la Naili ulizaa vizuri sana, na hasa baada ya plau kuundwa na kutumiwa katika ulimaji. Ikawa wakazi wa huko wanaweza kupata mazao ya kilimo na mifugo kwa wingi zaidi kuliko ilivyohitajika kwa kujikimu wenyewe. Kiwango cha utoaji mazao kikapanda juu kupindukia kwa kiasi fulani kima cha kutosheleza mahitaji ya wale walioyazalisha. Na ikawa ni jambo lenye faida kwa mtu kumlazimisha mtu mwenziwe amfanyie kazi, kisha, kujitwalia ziada ya mazao ya kazi hiyo, ikiwa ni ya kilimo au mifugo, na kuweza kuibadilisha kwa kujipatia vifaa vya shaba, dhahabu, fedha pamoja na vitu vingine vya usanii.

*Hivyo ndivyo maendeleo ya ulimaji huko Misri yalivyosababisha uwezekano wa kuwako unyonyaji wa binadamu kwa binadamu mwenziwe. Kuwanyonya watu,* maana yake ni kujitwalia binafsi yale yaliyozalishwa kutokana na kazi yao. Au kwa maneno mengine, *unyonyaji* ni utwaaji wa kibinafsi wa yale yaliyopatikana kutokana na jasho la watu wengine.





1. "Maiti Hai," kama watumwa walivyokuwa wanaitwa katika Misri ya Kale. (Mchoro wa kale wa Kimisri.) 2. "Nyara" iliyotekwa na Wamisri katika nchi mojawapo ya Mashariki ya Kale. (Mchoro wa kale wa Kimisri.) *Kuna dalili gani kwenye michoro hii ambazo zinatambulisha kwamba watu waliomo pichani wanatoka katika nchi mbali mbali?*

**2. Uzukaji wa Watumwa na Unyonywaji Wao.** Mwanzoni kabisa, Wamisri walikuwa wakiwaua watu waliokuwa wakitekwa mahabusi wakati wa vita baina ya makabila. Kwa hivyo, mateka kama hao katika Misri ya Kale waliitwa "maiti". Ilikuwa ni baada ya uzalishaji mali kuendelea mbele kwa kiasi cha kupindukia kima cha kutosheleza mahitaji ya lazima ya watu watumiao kijasho chao, ndipo mateka hao walipoacha kutokomezwa, bali wakaanza kutwaliwa na makabaila na kugeuzwa kuwa **watumwa** wao, ambao walikuja kuitwa "maiti hai".

Tangu alfajiri mpaka usiku wa manane, watumwa walikuwa wakimenyeka kwa kazi ya sulubu, kama vile, kupandisha maji kwa shadufu kwenye mashamba ya sehemu za juu, kuchimba mifereji, kujenga mabwawa na kuvunja miamba kwa ajili ya kupata mawe ya kujengea. Mtumwa alikuwa hana mali yoyote ile, na mwenyewe akiwa mali ya bwana wake. Mwenye watumwa, naye alikuwa akijitwalia kila kitu kilichopatikana kutokana na jasho lao, huku akiwatupia makombo tu yasiyopindukia kiasi cha kuunganisha roho na mwili kwa kuweza kuendelea na kazi. Alikuwa na haki ya kuwapiga, kuwauza hata kuwaua.

Idadi ya watumwa katika Misri ya Kale ilikuwa chini ya ile ya wakulima wa ujima, lakini kazi waliyoishughulikia watumwa, kama vile, katika kuzimwagilia au kuzikaushia maji ardhi, ilikuwa muhimu sana. Makabaila

MATABAKA KATIKA MISRI YA KALE

| Matabaka | Mali zao | Wanyonyaji au wanyonywaji |
|---|---|---|
| Wenye watumwa | Ardhi, watumwa, mifugo, vyombo vya kazi, dhahabu | Walijitwalia matunda ya kazi ya watumwa na wakulima |
| Wakulima | Vikataa vya ardhi, vyombo vya kazi, mifugo midogo | Walitoa sehemu ya matunda ya kazi yao kwa makabaila |
| Watumwa | Hawakuwa na miliki yoyote; nafsi zao wakiwa ni mali ya wenye watumwa | Matunda yote ya kazi yao yalimilikiwa na wenye watumwa |

waliomiliki watumwa wakajikumbia pia uongozi juu ya kazi hiyo pamoja na ugawaji maji mashambani.

**3. Unyonywaji wa Wakulima kwa Upande wa Makabaila.** Ilikuwa ni **wakulima wa ujima** ndio waliolima sehemu kubwa zaidi ya ardhi katika Misri ya Kale. Kila mmoja miongoni mwao alikuwa akijishughulisha kwenye kikataa chake na kutumia vyombo vyake wenyewe vya kazi. Mbali ya hayo, wote wao walishiriki katika shughuli za usafishaji ardhi kwa ajili ya kulimwa, pamoja na ujenzi wa mifereji na mabwawa.

Wakizisimamia shughuli za kuyamwagilia na kuyakaushia maji mashamba, makabaila wakawa, hatua kwa hatua, wanazidi kujitwalia sehemu bora za ardhi zilizosafishwa kwa ajili ya kulimwa, pamoja na kutilia nguvu mamlaka yao juu ya wakulima, na kuwalazimisha wawaachie kiasi maalum cha mazao yao ya kilimo na mifugo.

**4. Uchomozaji wa Matabaka katika Misri ya Kale.** Mnamo miaka elfu 4 au 3 B.C., wakazi wa Misri walianza kugawanyika katika **matabaka** *ya wanyonywaji na wanyonyaji.*

Tabaka moja la wanyonywaji lilikuwa ni watumwa, hali yao ikiwa ngumu zaidi.

Tabaka jingine la umma wenye kunyonywa lilikuwa ni wakulima.

Tabaka la wanyonyaji **wenye watumwa** lilichomoza kutokana na makabaila. Wenye watumwa hawakufanya kazi yoyote ile ya kuzalisha mali, na kuongoza maisha yao yote kwa kutegemea jasho la watumwa na wakulima. Hata kwa sura zao, makabaila hao walitofautiana sana na wakazi wengine. Libasi zao zilikuwa nzuri sana, na majambia ya shaba yenye mipini iliyochovyewa dhahabu, kuwaning'inia viunoni. Walivaa mabangili na mikufu ya dhahabu, na kukaa kwenye majumba ya fahari yaliyozungukwa na mabustani ya kustarehe chini ya vivuli vya miti, hivyo, maisha yao kwa jumla yakiwa anasa tupu. Watemi wa makabila walikuwa ndio matajiri wakubwa zaidi miongoni mwao.

**Hivyo ndivyo mfumo wa wenye watumwa ulivyoanza kuundika katika Misri ya Kale. Ni mfumo wa kijamii ambao kwao tabaka moja, wenye watumwa, linamiliki tabaka jingine, watumwa, huku likiwanyonya pamoja na kuwaamulia kazi na maisha yao kwa pande zote kabisa.**

?

**1.** Elezea maana ya unyonyaji. Nini kilichosababisha uwezekano wa kuwako unyonyaji wa mtu kwa mtu mwenziwe? **2.** Kwa nini hapo mwanzoni kabisa, mateka katika Misri ya Kale walikuwa wakiuawa, ilhali mnamo miaka elfu 4 au 3 B.C. wakawa wanaachiwa kuishi? **3.** Kulikuwa na tofauti gani baina ya wakulima na watumwa? Tabia zao gani zilikuwa ni za pamoja? Hali ya nani kati yao ndiyo iliyokuwa ahasi zaidi? Toa hoja za kuthibitisha majibu yako. **4.** Kwa kutegemea masomo, jedwali na vielelezo vinavyohusika, jaribu kueleza hali ya: a) watumwa, b) wakulima, c) wenye watumwa, jinsi ilivyokuwa katika Misri ya Kale. **5.** Nini kinachoutofautisha mfumo wa wenye watumwa na ule wa ujima wa awali?

## IBARA 8. UUNDIKAJI WA SERIKALI KATIKA MISRI YA KALE

*Jikumbushe* jinsi uongozi wa makabila ulivyobadilika kwa kuandamana na uvunjikaji wa ujima wa nasaba (Ibara 5; Kif. 4.).

**1. Serikali za Awali katika Misri.** Kuchomoza kwa matabaka ya wanyonyaji na wanyonywaji kukafuatana na ufumukaji wa mapigano baina yao. Wakulima walipinga utekwaji ardhi zao kwa upande wa makabaila, wala hawakutaka kuwaachia yale waliyokuwa wakiyapata kutokana na kazi yao ngumu mno. Watumwa nao waliwania kujirudisha uhuru, wala hawakutaka kuvunja migongo yao kuwatumikia mabwana zao. Basi, ni kwa kutegemea mabavu tu ndiyo iliyumkinika kutokomeza ukinzani wa wakulima na watumwa, na kuwalazimisha kuwatii makabaila.

Wenye watumwa walitafuta usaidizi kwa watemi wa makabila, ambao, kutokana na utajiri mwingi sana waliojirundikia, waliweza kuajiri walinzi wengi pamoja na vikosi vikubwa vya maaskari. *Walinzi* na *maaskari* waliwasaka na kuwakamata watumwa waliotoroka, pamoja na kulinda mashamba, mifugo na majumba ya wenye watumwa. Wakulima na watumwa waasi walipigwa bakora, walitumbukizwa magerezani na kunyongwa.

Kuongezeka kwa walinzi na maaskari kulipelekea kutilia nguvu amri ya mtemi, naye hatimaye akawa mtawala mwenye mamlaka yote juu ya



Yale yaelezwayo na taswira hii ya kale ya Kimisri. (Ilichongwa penye kipande cha jiwe kiasi cha maika elfu 3 B.C.) Kwenye sehemu yake ya katikati kunaonekana jemadari aliyemshinda adui; taji refu lenye umbo la chupa alilovikwa jemadari huyu laashiria kuwa yeye ni mtawala wa Ufalme wa Misri ya Kusini. Mungu aitwaye Ghoro aliyefananishwa na kipanga, ameshika kamba iliyofunga kichwa cha mtumwa (sawa na vile ilivyo kwa wanyama, mateka-watumwa katika Misri ya Kale walikuwa wakihesabiwa kwa vichwa). Kila kikonyo cha mmea aliotua kipanga chamaanisha mateka elfu moja. Chini—maadui wakikimbia. Kushotoni—mtumishi wa mfalme akibeba makubadhi yake. Juu—Mungu Mwanamke mwenye pembe za ng'ombe.

kabila lake pamoja na kuliamulia mwenyewe mambo yote kabisa. Watemi wakageuka kuwa *wafalme.*

**Mnamo miaka elfu 4 B.C. katika Misri ya Kale kukachomoza serikali za aina ya mwanzoni, tabia yake kuu ikiwa ni utawala wa mfalme utegemeao chombo chake cha ukandamizi, mkiwemo majeshi, walinzi, wanyongaji na magereza.**

**Serikali ikawa ndiyo nguvu kuu ambayo kwa msaada wake wenye watumwa waliendelea kuhifadhi na kudumisha utawala wao juu ya umma wenye kunyonywa wa wakulima na watumwa.**

**2. Uunganishwaji wa Misri Chini ya Utawala wa Mafarao.** Mwanzoni kabisa katika Misri ya Kale kulikuwa na madola takriban arobaini. Wafalme wao walikuwa haweshi kupigana vita wenyewe kwa wenyewe. Mshindi akijitwalia milki za wote wale aliowashinda, na kuziunganisha pamoja na ufalme wake. Hatimaye, mfalme mmoja kati yao akaziteka na kuzitiisha sehemu zote za Kaskazini mwa Misri, mkiwemo delta ya Naili, ilhali mwingine akajikweza juu ya maeneo yote ya Kusini, mkiwemo Bonde la Mto huo.

Kiasi miaka ya **3,000 B.C.** mfalme wa Dola la Kusini la Misri aliliteka lile la Kaskazini. Kumesalia taswira zilizochongwa kwenye kipande cha jiwe, zenye kutuwasilishia habari za vita hivyo. (Taz. picha kwenye uk.58, pamoja na jedwali kwenye uk.96). Dola moja la Misri likachomoza, milki zake zikitandazika kutoka kwenye maporomoko ya Naili hadi pwani ya Bahari ya Kati. Mji mkuu wake ukawa *Memfisi.*

Wafalme wa dola la kale la Misri wanaitwa *mafarao.* Farao alikuwa na utawala usiopakika, na kumiliki watu, ardhi na maji nchini kote. Baada ya kifo chake, utawala wake uliingia moja kwa moja mikononi mwa mwanawe au nduguye mwingine wa nasaba yake.

**3. Misafara ya Utekaji ya Jeshi la Misri.** Kiasi miaka ya 2,800 B.C., chini ya utawala wa farao *Joser,* dola la Misri lilipata nguvu nyingi sana.

Majeshi ya Wamisri yalikuwa yakifanya misafara ya kuivamia *Unubi,* nchi iliyokuwako upande wa Kusini kutoka kwenye maporomoko ya Naili, pamoja na sehemu za *Mkono wa Nchi wa Sinai,* huko Mashariki ya delta ya Mto huo. Kumesalia hati ya kitarehe ya masimulizi ya jemadari mmojawapo wa Misri wa zama zile kuhusu msafara wa kivita wa kuiteka nchi ya kigeni. Hati hiyo inasema:

> Jeshi langu limerudi salama nyumbani,
> Limeiteketeza nchi ya jirani,
> Limeyafyeka mabustani yake na mashamba ya zabibu,
> Limeyachoma moto makazi yake yote,
> Limetokomeza malaki ya wakazi wake,
> Limekamata huko mateka chungu nzima,
> Na mfalme kanisifu sana kwa yote hayo.

(Ziwekee nadhari aina za nyara iliyotekwa na jeshi hilo.)



Ihramu za Wafarao. (Picha ya kamera iliyopigwa kutoka juu hewani katika ndege.) Ya mbali zaidi ndiyo ihramu ya Keopso. Hapo kale ihramu za Wafarao zilihesabiwa kuwa ni mmojawapo wa "miujiza mikuu ya dunia". Karibu nazo ni makaburi ya ndugu wa Wafarao pamoja na makabaila wengine.



Sfinksi Mkuu. (Picha ya kamera; "sfinksi" ni aina ya nyangalika lenye kiwiliwili cha simba na kichwa cha binadamu.)

**4. Ujenzi wa Ihramu.** Joser na mafarao wengine waliomfuatia katika kuitawala Misri ya Kale, waliamuru kujenga *ihramu—makaburi* makubwa ajabu ya mawe. Ilikuwa ni ndani ya makaburi hayo ndimo mafarao walimozikiwa.

Ihramu iliyo kubwa zaidi kati ya hizo ilijengwa kiasi cha miaka 2,600 B.C., nayo ilikuwa ni kwa ajili ya farao wa Misri *Keopso*. Urefu wa kaburi hilo wakurubia mita 150, na masafa ya kulizunguka ni kiasi cha kilomita moja. Ili kujenga ihramu hiyo kulitumiwa mapande 2,300,000 ya mawe, ambayo hata yale yaliyo madogo zaidi kati yao yana uzito wa tani 2,5 kila moja. Njia nyembamba yaongozea ndani ya ihramu hadi kwenye ukumbi mdogo kiasi, ambamo ndimo mlimokuwamo jeneza lenye kiwiliwili cha farao.

Mwanahistoria wa kale, Myunani *Herodoto,* alisimulia juu ya vile ihramu hiyo ilivyojengwa. Watu wapatao laki moja, mkiwemo wakulima na watumwa waliokuwa wamechukuliwa na walinzi kutoka kwenye sehemu zote za Misri, walishiriki katika kazi hiyo kwa wakati huo huo mmoja. Baadhi yao wakichimbua mapande ya mawe milimani, wengine wakiyaburura kwa sileji, hali wengine wakiyachonga na kuyaweka jengoni. Wanyapara nao wakiwahimiza wafanyakazi wa kuwachapa mijeledi na mabakora. (Taz. picha ya rangi 7.).

Ujenzi wa ihramu pamoja na njia ya kuifikia kutoka kwenye machimbo ya mawe uliendelea kwa miaka 30. Wakati wakulima walipokuwa wakijishughulisha na ujenzi huo, mashamba yao yaliota magugu, na mifereji ya kuyamwagilia maji kukauka kwa kufunikwa na mchanga. Baada ya kila miezi mitatu, wajenzi wa ihramu walikuwa wakibadilishwa kwa wenzao wapya, lakini juu ya hivyo, maelfu yao waliangamia kutokana na kazi hiyo ya sulubu na kujalidiwa vikali.

Karibu na ihramu hizo kwaonekana *sfinksi,* ambayo ni sanamu kubwa ajabu ya simba mwenye kichwa cha binadamu, iliyochongwa kutokana na mwamba mzima. Sanamu hiyo ionyeshayo sura ya farao, ina urefu wa zaidi ya mita 20. Dubwana hilo la mawe liliwatia watu hofu kubwa hata ikawafanya kuliita *"baba wa kitisho".*

Zikiwa kama mashahidi bubu wa zama zile za utawala usiopakika wa kimla wa mafarao, ihramu zao hizo zingali bado zimekwea juu kwenye sehemu za jangwa huko Misri mpaka hii leo.



**1.** Je, kulikuwa na serikali chini ya mfumo wa ujima wa awali? Sababu gani zilipelekea kuchomoza kwa serikali katika Misri ya Kale? **2.** Tabia kuu za serikali zikoje? **3.** Nini madhumuni ya vita walivyoviendesha mafarao? **4.** Maelfu mangapi ya miaka yamepita tangu dola moja lilipoundwa katika Misri ya Kale? Karne ngapi zimepita tangu kujengwa kwa ihramu ya Keopso?

## IBARA 9. UONGOZI WA SERIKALI NA MAPIGANO YA MATABAKA KATIKA MISRI YA KALE.

**1. "Mwue Mwasi", na "Wakweze Juu Watukufu Wako".** Chini ya enzi za mafarao, Misri iligawanywa sana katika majimbo kadhaa, na kwa madhumuni ya kudumisha utawala wake nchini kote, farao alikuwa anawateua makabaila fulani fulani wawe *maliwali wa majimbo hayo.* Chini ya amri ya maliwali kulikuwa na wingi mkubwa wa *mamudiri* pamoja na walinzi na maaskari.

Mamudiri walikuwa wakiwahukumu watu endapo wakitokezea kuyadhuru maisha na miliki ya wenye watumwa na kuvunja amri za farao. Farao naye alidai: "Mwue mwasi yeyote yule, mtokomeze yeye pamoja na nduguze wote hata kumbukumbu zinazomhusu"; "Mafukara ndio ma-





1. Sanamu ya kale ya Kimisri ya Farao. Farao amevaa kofia ya chuma ya kivita. 2. Adhabu ya kupigwa mikwaju. (Mchoro wa kale wa Kimisri.) 3. Wakulima wakitozwa kodi. (Mchoro wa kale wa Kimisri.)

adui wa hatari zaidi". Halafu pia mudiri mmojawapo wa zama zile aliandika kwa majivuno, "Niliufanya umati wote utishike. Niliweza kumpigisha magoti mfungwa yeyote yule, na kumdidimiza chini mwasi yeyote yule mpaka akiri kuwa mkosaji". Dhahiri kwamba "kukiri makosa" huko kulitokana na kufanyiwa ukatili usiosemeka.

Mafarao walikuwa wakitoa ardhi na dhahabu, mifugo na watumwa kuwatunukia watukufu na mamudiri. Farao mmojawapo alimnasihi mwanawe: "Wakweze juu *watukufu* wako, kadhalika maaskari wako, na wazawadie ardhi na kuwatunukia mifugo".

**2. Utozaji Kodi; Kazi za Shokoa za Wakulima.** Mamudiri walikuwa wakiandikisha kiasi cha ardhi, mifugo na miti itoayo matunda, alichokuwa nacho kila mkulima. Kutokana na yote hayo, wakulima iliwabidi kulipa *kodi* za mazao ya nafaka na mengineyo. Hapa na pale nchini kote Misri kulikuwa na maghala makubwa sana ya farao, yakiwa yamejaa pomoni mazao ya nafaka yaliyotwaliwa kutoka kwa wakulima. Nayo yalikuwa yaki-




Serikali ilikuwa ni nguvu kuu ya kimsingi ya utawala wa wenye watumwa katika Misri ya Kale. Watu walionyonywa na kukandamizwa katika Misri ya Kale, ambayo serikali yake ilikuwa ikiuponda ukinzani wowote ule kwa upande wa watu hawa.

tumiwa kwa kuwatunukia watukufu pamoja na kutosheleza mahitaji ya mamudiri, walinzi na maaskari.

Msimu wa mazao haba na ukosefu wa chochote kile cha kulipa kodi ulikuwa ndio wakati wa maafa zaidi kwa mkulima. Mudiri fulani wa zama zile alisimulia, "Ole wake mkulima! Mkusanyaji kodi amefika shambani mwake. Anahesabu mazao na kuandamana na walinzi. Wao wana mabakora na mijeledi mikononi. Wanamwambia: 'Lete nafaka!'. Nafaka hapanayo, basi, wanaanza kumpiga. Amefungwa kambe, yeye mwenyewe pa-

moja na mkewe na wanawe"; "Mkulima ametulia tuli kama vile mtu awezavyo kutulia tuli avamiwapo na simba". (Taz. picha ya rangi 6.).

Mbali ya kutozwa kodi, wakulima iliwabidi pia kufanya *kazi za shokoa*, ikiwa ni kujenga au kujenga upya mabwawa na mifereji, pamoja na kuchimbua mawe ya kujengea makasri na makaburi ya mafarao na watukufu.

**3. Hali ya Wasanii.** Kulikuwa na wasanii wengi wafanyao kazi kwenye vinu vilivyomilikiwa na farao na matajiri wengine wenye watumwa. Wanyapara walikuwa wakiwakazia jicho kali.

Akielezea maisha ya wasanii, Mmisri wa kale alisimulia, "Mfumaji hupindisha mgongo wake mtamboni kutwa nzima, vumbi za kitani zikimsonga pumzi; huwa hana budi kumgawia mnyapara riziki yake aipatayo ili amruhusu kutoka nje akatie macho nuru. Akishindwa kutimiza agizo la kazi, anapigwa pasina huruma. Seremala naye pia huchoka zaidi hata kuliko mkulima. Analazimika kufanya zaidi kuliko uwezo wake. Hushinda kutwa kazini hata kukesha kucha. Mjenzi wa makasri ya fahari, naye hata tonge anayotupiwa, huwa haimtoshi kuunganisha roho na mwili, na nguo zake ni matambara matupu. Tena heshi kupigwa, kadhalika watoto wake. Lo! Maafa ya watu kupigwa niliyoyashuhudia hayasemeki!".

**4. Uasi wa Mafukara na Watumwa.** Je, wakulima, wasanii na watumwa katika Misri ya Kale waliyavumilia daima na kwa unyenyekevu madhila hayo ya mafarao na matajiri wengine wenye watumwa? Jawabu ya swali hili inatokana na hati ya kitarehe isimuliayo juu ya uasi uliozuka huko Misri karibu na mwaka wa **1,750 B.C.** Isome kwa makini hati hiyo inayofuatia, ambayo ijapokuwa haielezei mwisho wa uasi huo ulikuwaje, lakini hata hivyo inajulikana kwamba wenye watumwa walikuwa hawana budi kukusanyisha nguvu zote za dola lao ili kuurejesha tena utawala wa mafarao.

## KUTOKA KATIKA *MASIMULIZI YA MISIBA YA NCHI*

**Pameondokea na watu waliozua uasi dhidi ya utawala wa mfalme uliowekwa na Mungu.**

**Mji mkuu umeteketezwa kwa saa moja, na farao kukamatwa na watu masikini.**

**Wakuu wa nchi watoroka ili kuokoa maisha yao. Mamudiri wameuawa. Orodha za utozaji kodi zimeteketezwa.**

**Watu masikini waingilia makasri ya fahari.**

**Wanawapiga bakora wote wale waliovalia libasi nzuri. Wale waliokuwa na mavazi ya ulimbwende wakabaki kuwa na matambara matupu. Waliokuwa na mali wakawa hawana kitu.**

**Yule aliyekuwa hana ng'ombe dume hata wawili, akamiliki kundi zima la mifugo. Na yule aliyekuwa anapokea nafaka, sasa akawa anazitoa mwenyewe. Watumwa wakageuka kuwa wamilikaji watumwa.**

**Ni maafa yanichomayo moyo mno! Ole wangu, huzuni iliyoje yaniingia kwa kuona misiba hii ya zama zetu!**

?

1. Madaraka gani waliyokuwa nayo mamudiri katika Misri ya Kale? 2. Jaribu kuelezea kwa nini farao aliwadhania mafukara kuwa ni maadui zake wa hatari zaidi. 3. Ielezee hali ya wakulima na wasanii kama ilivyokuwa katika Misri ya Kale. 4. Jaribu kusimulia mwenyewe juu ya uasi wa mwaka wa 1,750 B.C. katika Misri kwa mujibu wa hati hiyo.

## IBARA 10. KILELE CHA ENZI ZA DOLA LA MISRI YA KALE NA UANGAMIAJI WAKE.

**(Ramani ya 2 na ile iliyoko kwenye uk.60)**

*Jikumbushe* ni matabaka gani yaliyokuwako katika Misri chini ya mfumo wa wenye watumwa (Ibara 7; Kif.4.).

**1. Maendeleo ya Uzalishaji Mali katika Misri Mnamo Miaka ya 2,000 B.C.** Karibu na katikati ya kipindi cha miaka ya 2,000 B.C., Wamisri walikuwa wameshaendelea sana katika uzalishaji mali. Kuweko kwa wingi mkubwa wa watumwa na wakulima katika Misri ya Kale kulikuwa na umuhimu sana kwa kupanua kazi ya kuzimwagilia na kuzikaushia maji ardhi za kulimwa. Kila mwaka mamudiri walikuwa wakiwakusanyisha makumi ya maelfu ya wakulima na watumwa kwa ajili ya kazi hiyo. Pamoja na mengine, wakulima na watumwa walijenga mifereji iliyo mirefu sana ya kumwagilia maji hata mashamba yale yaliyokuwako kwenye nyanda za juu na mbali na Naili. Eneo la ardhi za kulimwa kwenye bonde la Mto huo likaongezeka kwa wingi sana.

Zaidi ya hayo, Wamisri wakaanza kufuga farasi na ng'amia waliokuwa wakiletwa kutoka nchi za Asia. Wasanii nao wakapata ujuzi wa kuyeyusha shaba na bati kwa mchanganyiko, na kutengeneza *shaba nyeusi*, ambayo ni ngumu na madhubuti kwa mara nyingi zaidi kuliko shaba nyekundu.

Mji mkuu mpya wa ufalme wa Misri, *Thebesi*, ukawa mkubwa na mzuri sana.

**2. Uimarikaji wa Jeshi la Misri.** Ukuaji wa uzalishaji mali pamoja na idadi ya wakazi katika Misri ya Kale uliwawezesha mafarao kuongeza majeshi yao na kuyapatia silaha bora.

Nguvu kuu ya jeshi la farao ilikuwa ni vikosi vingi sana vya maaskari wa miguu waliokuwa wakiandikishwa kutoka miongoni mwa wakulima. Maaskari hao walizatitiwa kwa mikuki na mashoka, mapanga na nyuta kubwa. Mnamo kipindi hicho cha miaka ya 2,000 B.C. huko Misri kukaundwa vikosi vya *wapanda magari* maalum ya kivita. Ni *magari ya magurudumu mawili* yenye kubururwa na farasi, kila moja likipakia askari wawili wanaosimama wima, mmoja wao akiwa mwendeshaji, na mwenzake kupiga mishale kwa uta. Vikosi hivyo viliwahujumu na kuwafukuzia maadui kwa kasi sana.




1. Milki zilizotekwa na ufalme wa Misri ya Kale. *Angalia ramani na kutaja eneo la Misri ya Kale, mielekeo ya misafara yake ya utekaji pamoja na mipaka ya ufalme huo wakati ulipofikia kilele cha utanuzi wake.* 2. Wamisri waihujumu ngome ya Sham. (Ilichorwa kwenye hekalu la kale la Misri.) Farao akienda kwa gari la farasi. Walinzi wa ngome waliopigwa mishale, waanguka kutoka juu ya kuta. Chini: Wamisri wakiwakamata mateka mkiwemo wanawake na watoto. 3. Kikosi cha maaskari wa miguu wa Misri. (Ilichorwa kwenye ukuta wa hekalu la kale la Misri. 4. Ngome ya kale ya Kimisri katika Unubi. (Taswira ya kukisia.) 5. Watu wakimtukuza Farao.

**3. Milki za Kigeni Zilizotekwa na Mafarao.** Karibu na kuingia miaka *1,500 B.C.*, farao *Tutmoso wa Tatu*, aliondoka na jeshi lake kwenda Asia. Kama matokeo ya vita vya muda mrefu, yeye pamoja na mafarao waliomfuatia katika kuitawala Misri, waliziteka *Palestina* na *Sham*, nchi zilizokuwako kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati. Kwa upande wake wa Kaskazini, mamlaka ya Misri yalitanuka hadi kufikia sehemu za kando kando ya Mto *Frati*. Nako Kusini ya ufalme wao, mafarao waliiteka Unubi, nchi iliyosifikana kote kwa machimbo yake ya dhahabu.

Mafarao walizipora vikali nchi zote zile walizoziteka. Misafara ya ng'amia wenye kubeba mizigo mizito ya dhahabu na pembe za ndovu iliku-



2



3



4



5

wa ikiandamana kwa mfululizo kuelekea Misri. Maaskari wakiyakimbiza makundi mazima mazima ya ng'ombe na farasi. Majahazi yaliyosheheni mbao za thamani yakiongozea huko huko kutoka Asia. Na mikururo mirefu ya mateka waliokufa moyo ikikokota miguu jangwani.

**4. Mfumo wa Umilikaji Watumwa katika Misri Mnamo Miaka ya 2,000 B.C.** Sehemu kubwa zaidi ya nyara za kivita ilikuwa ikitwaliwa na farao

na makabaila wengine wenye watumwa. Kulisemekana kwamba wingi wa dhahabu alio nao farao walingana sawa na ule wa mchanga nchini kote Misri.

Idadi ya watumwa iliongezeka sana huko Misri, hasa kutokana na utekwaji watu katika vita vyake dhidi ya nchi za kigeni. Kwa mfano, katika msafara wake mmojawapo tu wa kuzivamia sehemu za Asia, jeshi la Misri liliwateka mahabusi zaidi ya laki moja.

Baadhi ya mafukara huko huko Misri pia walikuwa wakigeuzwa kuwa watumwa. Mara kwa mara, wakulima na wasanii masikini walilazimika kukopa kwa matajiri nafaka au fito za shaba, ambazo katika Misri ya zama hizo zilitumika kama sarafu. Na iwapo mdaiwa huyu au yule alitokezea kushindwa kulipa kwa wakati, tajiri mkopeshaji alimwendea mudiri aingilie kati ili kumfidia mkopo, naye kwa madhumuni hayo, alikuwa anamwuza utumwani mdeni au wanawe.

Watumwa walikuwa wakishinda kwenye machimbo ya mawe na migodi, kwenye ujenzi wa makasri na mifereji, na katika mashamba ya mabwana zao.

*Mnamo miaka ya 2,000 B.C., mfumo wa umilikaji watumwa huko Misri ulikuwa umeshaundika na kuimarika kwa ukamilifu.*

**5. Uangamiaji wa Dola la Misri.** Vita vya ubakuzi vilivyoendeshwa na mafarao na kuwatajirisha wenyewe pamoja na makabaila wengine waliomiliki watumwa, vilipelekea kuidhoofisha Misri zaidi na zaidi.

Wakulima wa Kimisri waliochukuliwa majeshini walikuwa wanapoteza roho zao mapiganoni au kutokana na maradhi mbali mbali yaliyowaandama katika misafara migumu sana ya kivita. Kulikuwa hakuna watu wa kulima mashamba ya maaskari hao. Shughuli za kikulima zilizidi kufilisika. Mara nyingi ilitokezea kwamba wakati wa kurudi kwao, askari aliyepata majeraha chungu nzima na kupigwa na maradhi, hukuta mali yake imeibiwa, na mkewe na wanawe kuuzwa utumwani.

Mafukara na watumwa walizidi kupandwa na chuki dhidi ya farao na wenye watumwa waliokuwa wakitononoka tu kutokana na misiba ya umma huo mkubwa. Kwenye sehemu mbali mbali za Misri kukawa kunafumuka uasi wa mafukara na watumwa. Makabila yaliyopigwa vita na Misri, pia yalikuwa hayeshi kuinuka kwa mapigano dhidi ya watekaji. Papo tu baada ya jeshi la Wamisri kuondoka katika nchi hii au ile iliyotekwa nalo kabla, mara huko huanza uasi.

Kwa madhumuni ya mapigano yao dhidi ya waasi, mafarao walikuwa wakiajiri maaskari kutoka miongoni mwa makabila ya jirani. *Maaskari* hao *wa kuajiriwa* walifanya ukatili usiosemeka katika kuwaponda wakulima na watumwa walioasi. Lakini wakati patukiapo vita baina ya Misri na nchi za kigeni, ilikuwa ni muhali kwake kuwategemea maaskari wa aina hiyo, kwani waliweza wakati wo wote ule kuukimbilia upande wa adui pindi ukiwaahidi kuwalipa zaidi.

*Ufilisikaji wa wakulima pamoja na uasi wa mara kwa mara wa mafukara, watumwa na makabila yaliyoshindwa vitani na Wamisri, ulipelekea kulidhoofisha dola lao.* Misri ilipoteza milki zake ilizoziteka kabla huko Asia na Unubi, na kuingia mwanzoni mwa miaka ya 1,000 B.C., ikawa ni kwa taabu sana tu inamudu kujihami kutokana na hujuma za majirani zake.

?

**1.** Nani waliopata faida kutokana na vita vya ubakuzi vya Dola la Misri? Ilikuwa ni faida ya aina gani? Nani waliofikwa na misiba kutokana na vita hivyo? Ilikuwa ni misiba ya aina gani? **2.** Dalili za kukua zaidi kwa mfumo wa umilikaji watumwa katika Misri mnamo miaka ya 2,000 B.C. zilikuwaje? Fikiri kama mfumo huo wa umilikaji watumwa ungeliweza kuwako pasina serikali, au siyo. **3.** Sababu gani zilipelekea kulidhoofisha dola la Misri? **4.** Miaka mingapi ilipita tangu kuundwa kwa dola moja la Misri mpaka zama za vita vya Tutmoso wa Tatu? Maelfu mangapi ya miaka yamepita tangu zama za vita vya Tutmoso wa Tatu mpaka sasa?

## IBARA 11. DINI KATIKA MISRI YA KALE

*Jikumbushe* sababu za uibukaji wa imani za kidini (Ibara 3; Kif. 2), na vile imani hizo zilivyobadilika kwa kuandamana na uchomozaji wa ulimaji (Ibara 5; Kif. 5.).

**1. Kuabudu Nguvu za Maumbile.** Mpaka hii leo huko Misri kumesalia magofu ya *mahekalu* ya kale. Mahekalu hayo yalidhaniwa kuwa ndiyo makao ya miungu. Ndani yao mlikuwamo sanamu za miungu, vichwa vyao kama kawaida vikawa ni vya wanyama.

Mungu wa Jua aliyeitwa *Ra* alitangazwa kuwa "Mfalme wa Miungu"; na kama vile farao alivyokuwa anawatawala binadamu ndivyo vivyo hivyo Ra alivyodhaniwa kuwa anaitawalia miungu. Walivyokuwa hawajui sababu halisi za kufuatana kwa mchana na usiku, Wamisri walisema kuwa wakati wa mchana kila siku Ra huwa anasafiri mbinguni kwa jahazi lake la dhahabu, na kuingia usiku, huondokea jangwani. Mungu huyo wa Jua alidhaniwa kuwa na kichwa cha mwewe. Tena kila mtokezo mkubwa mwingine wa maumbile uliaminiwa kuwa na mungu wake mbali. Mungu ambaye Wamisri walimcha zaidi alikuwa ni mungu wa vita akiwa na kichwa cha simba jike; mungu huyo wa kike alidhaniwa kuwa katili sana na mwenye kuwakutisha binadamu maradhi ya kuambukiza ya tauni ambayo hakuna yeyote yule awezaye kujiepusha nayo. (Taz. picha 1 kwenye uk.66).

Walivyokuwa hawajui wapi Mto Naili unakoanzia, Wamisri waliamini kwamba ni Mungu wa mto huo ndiye anayeujaza kwa kumwaga maji kutoka guduliani mwake, na kwamba mafuriko ya Naili yanategemea kiasi cha maji atakayoyamimina. Waliomba dua kwa Mungu Naili awaletee maji mashambani mwao, pamoja na kumtukuza kwa kusikiliza dua yao na kuyanusuru maisha yao. (Mwishoni mwa Ibara hii utakuta maneno ya wimbo wao wa kumtukuza Mungu Naili.)







1. Ukumbi wenye nguzo wa hekalu kuu la Thebesi. (Taswira ya kukisia.) Nguzo madhubuti za mawe zikiihimili dari. Ukubwa wa nafasi huko juu ya nguzo moja kama hii ungelitosha kwa kukaa watu mia. 2. Taswira za miungu kwa maoni ya Wamisri wa Kale. (Ilichorwa kwenye ihramu ya kaburi la Farao.) 3. Taswira ya mbingu na Jua kwa maoni ya Wamisri wa kale. (Mchoro wa kale.) Mungu wa Jua aitwaye Ra akisafiri mbinguni.

**2. Hekaya za Mungu Aliyefufuka.** Kwa siku hamsini mfululizo mnamo majira ya kiangazi kila mwaka upepo umoto huvuma huko Misri kutokea jangwani, ukipeperusha na kutapakanya mchanga mwingi wa kuchoma sana. Watu na wanyama wakisongwa pumzi na kupofuka na mimea ikanyauka. Maumbile yote yakitokezea kama vile yanayokufa. Lakini mara upepo safi wa kuburudisha huanza kutokea baharini, na Mto Naili kurejea tena kujaa maji na kufurika, kisha, maumbile yote kuonyesha kama vile yanahuika au kufufuka.

Ilikuwa ni kutokana na hayo ndiyo kukabuniwa hekaya juu ya mungu aliyekufa na kufufuka. Palikuwa na mungu mwovu wa jangwa aitwaye *Seto*, mwenye uso mwekundu na macho yawakayo moto, ambaye alikuja na mahadimu hamsini, akamwua mungu *Oziriso* aliyekuwa anaipa uhai mimea yote. Lakini hatimaye, kila mara maumbile yanapofufuka ndipo inapochukuliwa kama mungu Oziriso ameshafufuka.

**3. Imani za "Maisha ya Ahera"**. Oziriso aliyefufuka, akawa mtawala na hakimu kwenye ufalme kunakoishi roho za binadamu waliokufa na kuzi-





1

Hivi ndivyo Wamisri wa kale walivyodhania vichwani mwao kufanyika kwa kesi ya kumhukumu Oziriso. (Mchoro wa kale.) Oziriso na vitambulisho vya kudura yake: amekaa kwenye kiti cha enzi, akijivika taji kichwani na kushika kirungu na mjeledi mkononi. Miungu mingine ikiupima kwa mizani moyo wa mfu ambaye roho yake imesimama mbele ya Oziriso. Nyangalika lenye kiwiliwili cha simba na kichwa cha mamba likingojea uamuzi wa sudi ya roho hiyo.



2

1. Taswira ya kale ya Kimisri ya "ufufuo wa Oziriso". Mwanawe Oziriso, Ghoro, akisimama karibu. 2. Jeneza la dhahabu alimozikwa Farao.

kwa. Hayo ndiyo yanayojulikana kama *maisha ya ahera.* Ufalme wa Oziriso ulidhaniwa kuwa na maji tele, na urefu wa ngano kulingana na kimo cha mtu. Ingawa, si kila roho iliweza kuingia na kuishi peponi. Sudi yake ilitegemea uamuzi wa Oziriso kwa vile yeye ndiye aliyehukumu roho za wafu wote, na ikitokezea kama mwanadamu huyu au yule alivunja am-





1. Taswira ya Farao na mungu mkali wa vita iliyoko kwenye ihramu ya kaburi la Farao. 2. Sanamu ya kuhani iliyokuwamo ndani ya kaburi la kale la Farao.

ri za miungu wakati wa maisha yake duniani, Oziriso ilimpa adhabu kali
sana ya roho yake kumezwa na mnyangalika wa kutisha mno.
Wamisri waliamini kwamba roho ya mfu inaweza ikarejea tena ndani ya
kiwiliwili chake, pindi kikihifadhiwa vizuri. Ni kwa kuongozwa na imani hi-
zo ndiyo wakatokezea kufanya *mumiani*, ikiwa ni maiti ya mtu isiyooza
kwa muda mrefu sana baada ya kutolewa viungo vyake vyote vya ndani,
kutiwa maji yenye chumvi kali, kisha, kuzongomezewa vitambaa vyeupe vi-
livyoroweshwa kwa sandarusi, na kuachwa kukauka. Kwa hakika, yote
hayo yalihitajia mapesa mengi sana, na ni matajiri tu ndio walioyamudu.
**4. Makuhani—Matajiri Wakubwa Wenye Watumwa.** Ili kupata baraka ya
miungu yao, Wamisri waliitolea kafara. Hata wakulima wale waliopigwa na
njaa, walikuwa haweshi kuchukua vifuko vya nafaka na vikapu vya mbo-

gamboga kwenye mahekalu. Sadaka ya wenye watumwa kwa mahekalu ilikuwa ni dhahabu, watumwa na wanyama; mafarao nao, pamoja na hayo, walikuwa wakiyapa mashamba yenye rutuba. Kwa hakika, mahekalu ya Misri yalikuwa na utajiri mwingi sana. Mathalan, hekalu kuu lililokuwako mjini Thebesi lilimiliki watumwa zaidi ya elfu 80.

Mahekalu yalikuwa yakikaliwa na "mahadimu wa miungu" walioitwa *makuhani*, ambao walikuwa wakiweka chakula mbele ya sanamu za kuabudiwa, na hivyo, kudhaniwa kuwa ndio wenye kuilisha miungu. Wamisri waliamini kwamba makuhani huonana na miungu nafsi zao, wakiikabidhi siyo kafara tu, lakini pia dua za binadamu, tena kwamba ni kupitia kwa makuhani ndio miungu huwawasilishia binadamu amri na nia yao. Yaliyosemwa na kuhani yalichukuliwa kuwa ndiyo maneno ya mungu.

Makuhani walikuwa matajiri wakubwa sana wenye kuzisimamia mali zote za mahekalu, kumiliki watumwa, ardhi na dhahabu, na kuwanyonya vikali sana watumwa wao pamoja na wadeni.

**5. Imani za Kuwaabudu Mafarao.** Makuhani walidai Wamisri wamnyenyekee maisha farao pamoja na makabaila wengine wenye watumwa. Walisema, "Miungu yamwenzi mtii na kumchukia mwasi". Walionya kwamba wavunjaji wowote wale wa amri ya farao watapata adhabu ya kupigwa na ukame na tauni, kuvamiwa na maadui na kuhukumiwa na Oziriso.

Wamisri walidhania kwamba si binadamu, bali miungu tu, ndiyo iliyoweza kuwa na utawala huo usiopakika waliokuwa nao mafarao. Kwa hivyo, wakamwita "Mungu Mkuu" na kumtukuza kwa kunena, "Yeye ndiye Jua lionalo yote kwa mianga yake". Sanamu kubwa ajabu za mafarao zilisimama kwenye mahekalu pamoja na zile za miungu. (Taz. picha ya rangi ya kamera IV.). Si watu wa kawaida tu, lakini hata watukufu, walimpigia magoti farao na kubusu nyayo zake.

*Imani za kidini walizozishika Wamisri zilipelekea kuimarisha mamlaka ya mafarao na utawala wa wenye watumwa. Imani hizo zilizowafanya wanyonge kuchelea hasira ya miungu na adhabu "ya ahera" ziliyazuia mapigano yao dhidi ya wakandamizi.*

## KUTOKA KATIKA WIMBO WA KUITUKUZA NAILI

Maneno gani ya wimbo huu yanaashiria umuhimu wa Naili kwa Wamisri, pamoja na kutambulisha kwamba waliidhania kuwa kama kiumbe hai.

**"Ewe Naili, utukuke milele, kwa kuijia Misri na kuipa uhai.**
**Pindi ukichelewa, maisha yanakoma, pindi ukikasirika, kote huwa balaa,**
**Aliye chini hata wa juu hunyong'onyea na kuatilika**
**Papo tu ukiwasili, kote huwa na shangwe, kila kilicho hai, furaha hukiingia.**
**Ewe Adhimu uletaye ngano na chakula tele, uundaye mema na mazuri,**
**Vijana na watoto wako wanakufurahia,**
**Na wanakulaki ewe Mwenye Enzi pia."**

? **1.** Hata kama tungelikuwa hatujui chochote kingine katika historia ya Misri ya Kale, isipokuwa imani za kidini tu za wakazi wake, tungeliweza kuelewa mengi kuhusu maisha yao. Kuna nini katika imani hizo za Wamisri wa Kale, ambacho kinajulisha juu ya mazingira yao ya kimaumbile? Je, imani hizo zinawezesha kuelewa shughuli kuu za Wamisri? Kuna nini katika imani zao ambacho kinaashiria juu ya uchomozaji wa matabaka na serikali katika Misri ya Kale? **2.** Sababu gani zilipelekea kuibuka kwa ngano zile juu ya mungu aliyekufa na kufufuka? **3.** Hizo imani za Wamisri juu ya "maisha ya ahera" ziliyatumikia maslahi ya nani, tena kwa nini? **4.** Maarifa gani kuhusu wenye watumwa katika Misri ya Kale ndiyo uliyoyapata baada ya kusoma Ibara ya 11?

## IBARA 12. UCHOMOZAJI WA MAARIFA YA KISAYANSI NA MWANDIKO WA LUGHA KATIKA MISRI YA KALE

*Jikumbushe* habari za ugunduzi wenye manufaa wa mitokezo ya maumbile uliofanywa na wanadamu wa awali, pamoja na vile walivyoyatumia matokeo yake.

**1. Uibukaji wa Elimu ya Hesabu.** Mkulima asingeliweza kuitekeleza vilivyo kazi yake pasina kuhesabu mazao ayavunayo, pamoja na kiasi chake cha kuweka akiba ya mbegu, na kile cha kutumiwa kwa chakula. Halikadhalika msanii, natuseme, atengenezaye shaba nyeusi, alikuwa lazima ajue kwa usahihi sehemu za shaba nyekundu pamoja na bati azihitajiazo kazini mwake. Katika ujenzi wa mabwawa na majumba pia kulibidi kufanya hesabu ya aina mbali mbali, mkiwemo zile za mtataniko zaidi, kama vile, katika kukisia idadi ya wafanyakazi ihitajikayo kwa kukamilisha mradi huu au ule kwa wakati uliopangwa, kadhalika wingi wa vyombo na vifaa vya kazi hiyo.

Hivyo ndivyo, kutokana na mahitaji ya kazi ya binadamu, *elimu ya hesabu ya mwanzoni*, iitwayo *"arithmetiki"*, ilivyoibuka. Wamisri walikuwa wameshajua hata hesabu ya mkato na kuweza kujumlisha vitu mpaka milioni. Kwa kuashiria milioni walichora picha ionyeshayo mtu akiinua mikono juu kwa kupigwa na mshangao kwa kuona idadi kubwa sana kama hiyo.

Katika ujenzi wa mifereji na ugawaji mashamba kwa vikataa kulibidi kupima maenezo na pembe. Na ilikuwa ni kutokana na hayo ndiyo kukaibuka elimu ya *jiometria*, ambayo ni fani mojawapo ya hesabu iliyopata jina lake hilo kutokana na lugha ya Kiyunani limaanishalo "upimaji ardhi".

**2. Uchomozaji wa Elimu ya Unajimu.** Karibu na kuanza kwa mafuriko ya Naili, iliwabidi wakulima wa Misri kutayarisha vizuri mashamba, mifereji na mabwawa. Baada ya muda fulani kupita walikuja gundua kwamba mnamo kipindi hicho kila mwaka, nyota huwa zimekaa mahali pale pale pamoja mbinguni. Ugunduzi huo ndio uliopelekea katika uchomozaji wa maarifa ya kisayansi ya *unajimu*, elimu ichunguzayo hali na mwendo wa nyota na sayari. Wamisri wa Kale waliendelea sana katika fani hiyo hata waka-





1. Kipande cha hati ya mabua ya Wamisri wa kale iliyochorwa alama za elimu ya jiometria. 2. Vyombo vya utabibu vya Wamisri wa kale vilivyotengenezwa kwa shaba nyeusi.

chora ramani ya mbingu na nyota. Ni kwa kuangalia hali ya nyota ndiyo wakatokezea kukisia na kuongoza njia zao za kusafiri baharini na jangwani. Ingawa yafahamika kwamba hawakuzijua nyota nyingi sana zijulikanazo leo, kwani hawakuwa na darubini. Zaidi ya hayo, Wamisri wa Kale walihesabu kwamba mwaka ni mfuatano wa siku 365, na kuwa wa mwanzo kupanga mfuatano wa siku kwa mujibu wa *kalenda*.

**3. Elimu ya Tiba katika Misri ya Kale.** Maarifa ya mwanzo ya utabibu yalichomoza zamani sana hata mnamo nyakati zile za binadamu wa awali. Wamisri nao walizidi kuendelea katika fani hiyo. Mathalan, kutokana na ufanyaji mumiani, walikuja jua vizuri muumbiko wa ndani wa mwili wa binadamu, jambo ambalo likawasaidia sana katika utabibu. Waganga wao walikuwa wameshajua kwamba katika kuainisha ugonjwa wa mtu inabidi kupi-

ma mpigo wa damu yake. Tena walikuwa na maarifa mengi kuhusu dawa za mimea. Na kumesalia vyombo vya shaba nyeusi walivyokuwa wakivitumia katika matibabu ya kupasua.

**4. Mwandiko wa Lugha katika Misri ya Kale.** Tayari hata mnamo miaka ya 4,000 B.C., Wamisri walikuwa wameshapata maarifa mengi kuliko walivyoweza kuyakumbuka na kuyapokeza kwa mdomo. Hivyo, kukahitajika kuwa na mwandiko wa lugha yao. Ilikuwa ni sambamba na uchomozaji



1



2



















3

1. Ramani ya kale ya Kimisri ya mbingu na nyota. Wamisri walizijumlisha nyota katika makundi mbali mbali na kuyapa alama za sanamu za miungu, binadamu, halikadhalika wanyama, kama vile, simba, kiboko, nge, n.k. 2. Vifaa vya kuandikia vya Wamisri wa kale: kidau, unyasi uliochongwa, kijikebe cha maji. 3. Herufi za kuchora za mwandiko wa kale wa Kimisri.

wa serikali ndipo *mwandiko wa lugha* katika Misri ya Kale ulipoundika kwa ukamilifu.

Mwanzoni kabisa, Wamisri walikuwa wanachora tu yale waliyotaka kuyaelezea kwa mdomo. Mathalan, wakikusudia "jua" walichora duara na nukta katikati; mchoro uonyeshao mtu pamoja na uta na mishale, uliashiria "askari". (Taz. picha kwenye uk.52, jikumbushe na vile michoro ya Wamisri wa kale ilivyoelezea juu ya matukio ya nchini mwao). Hatimaye, wakaanza kutumia alama kama hizo za kuchorwa kwa kuashiria siyo maneno mazima tu, lakini pia vifungu vyake hata sauti moja moja.

Alama za aina hiyo zinaitwa *hieroglyph*, yaani *herufipicha*. Katika mwandiko wa lugha yao, Wamisri walitumia herufipicha takriban 750. Na kwa ajili ya kuandika upesi upesi walibuni na kutumia alama rahisi zaidi.

Nchini Misri kulikuwa na vifaa bora vya kuandika. *Papyrus*, aina ya mafunjo yenye urefu upatao mita 4-5 ilikuwa ikiota kwa wingi sana kwenye kingo za Naili. Wamisri walikuwa wanayakatakata mabua yake katika vipande vyembamba, na kwa kuviunganisha kwa gundi, kuvitengeneza kuwa aina ya karatasi. Waliandika kwa kijiti cha mafunjo kwa kukitia rangi. Iwapo gombo moja lilionyesha kuwa halitoshi kwa kuandika haya au yale, walilichukua jengine na kuliunganisha na lile la mwanzo kwa kutia gundi kingoni mwake. Kwa kuendelea kama hivyo, kuliwezekana kufanya kanda ndefu sana; mmojawapo kati ya hizo zilizosalia mpaka sasa una urefu wa mita arobaini. Magombo hayo yaliyoandikwa, pia yaliitwa *papyrus*. Vilevile Wamisri wa kale waliyachonga maandishi yao maweni.

**5. Shule na Elimu katika Misri ya Kale.** Dola la Misri lilihitajia kuwa na wataalamu wa kazi ya kuendeshea shughuli za kiserikali, kuongoza ujenzi pamoja na mambo mengine. Kwa hivyo, kukaanzishwa shule za kusomea watoto wanaume. Waliopokelewa kusoma huko ni watoto wa mamudiri, watukufu na makuhani. Masomo yao yaliendelea kwa miaka mingi. Wanafunzi wakiandika nathari za kuhakikisha ujuzi wa kanuni za sarufi, pamoja na kutatua maswali ya hesabu. Wadogo kati yao wakijifunza kuandika juu ya vigae vya vyombo vilivyovunjika, hali wakubwa wakitumia magombo ya *papyrus*. Na kumesalia insha zilizoandikwa na wanafunzi hao wa zamani, mkiwemo alama za kuyakosoa makosa yao zilizotiwa na walimu wao.

Nasaha za kuwaelekeza wanafunzi zilisema, "Andika kwa mkono wako, na usome kwa mdomo wako wala usiache kuomba ushauri kwa wale wanaokupita kwa ujuzi..., la sivyo, utakuwa hwishi kupigwa. Masikio ya mvulana ni mgongoni pake, na apigwapo ndipo asikiapo". Msaidizi wa mwalimu aliitwa "mtu mwenye hinzirani"; naye ndiye aliyewajalidi wanafunzi wote wale walioonyesha uvivu na kukosa adabu.

Uibukaji wa mwandiko wa lugha pamoja na maarifa ya kisayansi katika Misri ya Kale ulikuwa na umuhimu mkubwa sana, ingawa ni wenye watumwa tu ndio waliokuwa na fursa ya kupata na kuyafaidi hayo. *Maarifa*

*ya sayansi yalisaidia kupeleka mbele maendeleo ya kilimo, usanii na ujenzi. Mwandiko wa lugha hao ukawezesha kuhifadhi maarifa na kuyapokeza kutoka kwa kizazi kimoja kukipa kizazi kingine, kadhalika kutoka kwa kabila au taifa moja kuyapa mengineyo.*

## JINSI GANI MWANDIKO WA LUGHA YA WAMISRI WA KALE ULIVYOFUNULIWA

**Baada ya muda mrefu kupita, lugha ya kusema na kuandika ya Wamisri wa kale ilisahaulika. Kukawa hakuna yeyote awezaye kuyasoma maandiko yao. Ilionyesha kama kwamba ufunguo wa kuelewa hizo herufipicha za Kimisri umepotea milele.**

**Mnamo mwanzoni mwa karne ya 19 katika Ulaya kuliletwa mwamba uliokuwa umegunduliwa kwenye mji wa Rosetta huko Misri. (Taz. picha ya 1 kwenye uk.9) Penye mwamba huo palikuwa pamechongwa maandiko yaliyojulikana kuwa ni ya lugha za kale za Misri na Uyunani. Mtaalamu kijana wa Kifaransa, J.F. Champollion (1790-1832), ambaye alifahamu lugha ya Kiyunani pamoja na lugha fulani nyingine za kale zilizojulikana mnamo nyakati zake hizo, alimaizi kwamba neno mojawapo kwenye maandiko hayo ya Kimisri, lililokuwa limefungiwa fremu, ni jina la farao. Kisha, akachukulia kwamba picha ziundazo neno hilo ndizo herufi, ingawa wakati huo huo, akatambua kwamba kati ya hizo mlikuwa mkikosekana vokali fulani. Kwa kulinganisha hayo na yale ya Kiyunani, akafaulu kufunua maana ya herufipicha kadhaa. Kilichomsaidia katika kazi hiyo ni ugunduzi wa mwamba mwingine uliokuwa umechongwa jina la kike alilokuwa ameshalijua kabla. Hatimaye, kwa kutegemea mavumbuzi yake, Champollion aliyang'amua maandiko hayo ya Kimisri ambayo yalikuwa na majina ya farao Tutmoso pamoja na mafarao wengine. Ufunguo wa kuelewa mwandiko wa lugha ya Misri ya Kale ukagunduliwa.**

**Baadaye, kazi ya Champollion iliendelezwa na wanasayansi wengine, na kwa sasa kuna wingi mkubwa wa *papyrus* na maandishi ya lugha hiyo ya maweni yaliyokwisha somwa.**



Majina "Ptolemeo" na "Kleopatra" kama yalivyokuwa katika mwandiko wa Misri ya Kale; yanatofautiana kwa alama za sauti hiyo hiyo moja "t". Alama mbili za ukingoni mwa jina la mwanamke zamaanisha jinsia ya kike.

?

1. Maarifa ya kisayansi yalichomozaje katika Misri ya Kale? **2.**[1] **Fikiria** kama maarifa na makisio ya aina gani yaliweza kuhitajika kwa kazi ya kulima ardhi bikira kwenye sehemu za nyanda za juu katika Misri ya Kale? **3.** Vilevile fikiria, maarifa na makisio ya aina gani ndiyo waliyoyahitajia watu wa zama katika safari za kuvuka bahari na jangwa? **4.** Elezea vile mwandiko wa

lugha ya Misri ya Kale ulivyochomoza na kuendelea mbele. **5.** Kwa nini katika Misri ya Kale kulikuwa na watu haba walioelimika?

## IBARA 13. SANAA YA MISRI YA KALE

**(Ramani ya 2.)**

*Jikumbushe* lini na vipi sanaa kwa jumla ilivyochomoza (Ibara 3; Kif.1).

**1. Fasihi.** Kwa kuyasoma maandishi ya Misri ya Kale, wataalamu walikuja jua kwamba katika nchi hiyo kulikuwa na fasihi ya aina mbali mbali.

Kulikuwa na nyimbo za taadhima za kuitukuza miungu na mafarao, riwaya za kusimulia juu ya maisha ya Wamisri na safari zao za ng'ambo kadhalika wingi mkubwa wa *hekaya* na ngano juu ya miungu na wababe. Iliyojulikana zaidi ni hekaya juu ya Oziriso. Vilevile kulienea sana "nasaha za maelekezo", ambazo zilidai watu wa kawaida wamnyenyekee maisha farao na watukufu. Baadhi yao zinasema, "Mwinamie daima mkuu wako"; "Papo tu azaliwapo, yampasa mtu ampigie magoti mkuu wake", n.k.

Mafukara hawakuweza kuandika nyimbo na mithali zao, na ndio maa-







1. Kifani cha kale cha jahazi la Kimisri na mabaharia. 2. Kisanamu cha mnyapara kilichowekwa ndani ya kaburi la Farao. 3. Upawa wa mti uliochongwa nakshi ionyeshayo mtu wa nasaba ya Kiasia akibeba gudulia kubwa.

na, ni chache sana tu kati ya hizo ndizo zilizosalia mpaka sasa. Na zote huwa zimejaa tele hisia za majonzi yaliyowaandama maisha wanyonge hao katika Misri ya Kale.

**2. Makaburi ya Misri ya Kale.** Pamoja na vyanzo vya kuandikwa vya habari za kitarehe, masalio ya makaburi na mahekalu pia yanaelezea mengi si haba juu ya imani za kidini za Wamisri wa kale, kadhalika maoni yao kwa jumla kuhusù ulimwengu.

Mnamo miaka ya 2,000 B.C. ujenzi wa ihramu katika Misri ulikoma. Makaburi ya kuzikia mafarao na makabaila wengine yakaanza kutengenezwa kwa kuchongwa kwenye majabali. Wakati wa mazishi, ndani ya kaburi kama hilo lililokuwa na kumbi kadhaa, mliwekwa mumiani ya mfu, kadhalika sanamu yake ya jiwe au mti, hii imekusudiwa kusaidia endapo mumiani ikitokea kuharibika, kwani Wamisri wa kale waliamini kwamba roho ya marehemu inaweza kuishi hata ndani ya sanamu yake kama hiyo. *Watengenezaji sanamu* wa Kimisri walikuwa hodari sana kwa kumathilisha sura ya mwanadamu katika sanaa yao. Na kwa hakika, sanamu za aina hiyo zitokezapo katika utusitusi wa kaburini au kwenye ukumbi wa jumba la

Magofu ya ihramu ya Thebesi. (Picha ya kamera.)



makumbusho, zinavutia sana hata zinaweza kufanya zidhaniwe kama zi hai. (Taz. picha ya rangi ya kamera I.).

Penye kuta za makaburi hayo pana michoro ya rangi ionyeshayo hali ya mambo jinsi ilivyokuwa kwenye milki za marehemu kwa wakati walipokuwa hai. Wakulima na miundu mikononi mwao wakivuna ngano zilizojazana shambani, wasanii wakishinda kwenye vinu vyao, pamoja na wanyama na kuku kuchinjwa kwa ajili ya karamu, kando yake kumechorwa picha ya hiyo karamu yenyewe, huku wanamuziki wakipiga ala zao na warembo kucheza ngoma kumfurahisha mwenyeji na wageni wake.

Ndani ya makaburi mlikuwa mkiwekwa pia visanamu vya wapishi, wapagazi na wanyapara, vikiwa ni vya mti na vya udongo. Wamisri waliamini kwamba mapicha hayo yatageuka kuwa mashamba na vinu halisi, kadhalika visanamu hivyo kuhuika na kurejea kuwa watumwa, ambao ndio watakaomhudumia marehemu kale aherani. Waona hayo, makabaila walitamani hata baada ya vifo vyao kuendelea kumiliki na kuwanyonya watumwa wao!

Maiti ya mkulima nayo ilikuwa inatumbukizwa kaburini mwake pamoja na sanamu yake rahisi ya mbao, madhumuni yake ikiwa ni hiyo ya mumiani kwa tajiri. Na kuhusu watumwa, basi, maiti zao zilikuwa zinafukiwa vivi hivi tu kwenye mashimo ya pamoja.

**3. Mahekalu ya Misri ya Kale.** Mahekalu makubwa sana yenye mapambo ya fahari ya kila aina yalichomoza huko Misri kama matokeo ya kazi pevu iliyoongozwa na *wasanifu ujenzi*.

Njia ya kuongozea kwenye hekalu ilikuwa yapitia katikati ya safu mbili za sfinksi. Mbele yake palikuwa na sanamu kubwa sana za farao zenye urefu wa kupindukia kwa mara tano au sita kimo cha mtu. Mlango mwembamba ulioko baina ya minara miwili uliongozea hadi uani.

Pembezoni mwa ua palikuwa na ukumbi mkubwa sana wenye kizakiza. Dari yake yahimiliwa na madarzeni ya *nguzo* ndefu. Nguzo kama hizo kwenye mahekalu mbali mbali zina maumbo ya kuvutia yamathilishayo matita ya mabua ya mafunjo (*papyrus*), au minazi myembamba, au maua yaliyokwisha chanua.

Nguzo za hekalu kuu la Thebesi zilikuwa na urefu wa mita 23. Penye dari ya hekalu hilo iliyopakwa rangi ya buluu iliyokoza, pamechorwa nyota za rangi ya dhahabu, na penye minara, kuta na nguzo pamechongwa taswira kubwa sana za mafarao pamoja na miungu yenye vichwa vya wanyama. (Taz. picha ya 1 kwenye uk.64.) Hizo zaonyesha mafarao wakiongea na miungu, au wakiupiga vita na kuushinda umati wa maadui, au tena farao akiwashika mateka kadhaa kwa mkono mmoja tu. Sanamu kubwa ajabu za mafarao zinachomoza pia kwenye ukingo wa Naili.

# HADITHI YA KALE YA KIMISRI JUU YA SINUHETO

Ungeelezeaje maisha ya Wamisri wa kale kwa mujibu wa hadithi na nyimbo hizo zinazofuatia chini?

**Palikuwa na mtukufu mmoja aitwaye Sinuheto. Farao alipokufa, Sinuheto akawa hana kituo kwa kuchelea misukosuko ya watu katika mji mkuu na hasira ya farao mpya, akakimbilia Asia. Alisafiri jangwani, akiwa nusura kufa kwa kiu. Baadaye alisimulia, "...nilisongwa na pumzi, na koo kunivukuta, nikajiambia: 'Hii ndiyo ladha ya mauti'". Ni kwa kupata bahati tu ya kuwakuta njiani wachungaji na mifugo yao ndiyo akaweza kuokoka.**

**Kisha, akafika Asia, akaenda kumhudumia mtemi mmojawapo wa huko, akawa amirijeshi wake. Baadaye alisimulia juu ya misafara yake ya kivita, "Kila nchi niliyokuwa nikiivamia, nilijitwalia machunga na visima, niliteka wakazi na mifugo yake, nilibakua chakula chake na kuwaua watu wake". Akawa tajiri na mashuhuri, ila aliogopa kiwiliwili chake kutohifadhiwa baada ya kufa kwake Asia.**

**Akapata ruhusa ya farao na kurejea kwao Misri. Akamjia farao kwenye hekalu lake, akamwangukia miguuni, akalala kifudifudi mpaka akanyanyuliwa kwa amri ya farao. Farao akaamuru kumjengea Sinuheto jumba na kaburi la taadhima, na alipokufa akazikwa humo.**

## NYIMBO YA MNYONGE

**Siku nenda rudi, hali yetu taabani,**
**Tunabeba ngano na kuijaza maghalani,**
**Hata majahazi yameshasheheni pomoni,**
**Twahilikika kwa kazi na kusononeka moyoni!**

? 1. Nini tuyajuayo kuhusu maisha na imani za Wamisri wa kale kutokana na machimbo ya maziara yao? 2. Nani waliomathilishwa na watengenezaji sanamu na wachoraji picha wa Kimisri katika kazi zao? Fikira na hisia gani ziliweza kuwaingia Wamisri walipoona ihramu, mahekalu na masanamu ya miungu, farao na makabaila? 3. Nini yakupendezayo na yasiyokupendeza katika mapokeo ya sanaa ya Misri ya Kale? 4. Zikoje tofauti kuu baina ya sanaa hiyo na ile ya binadamu wa awali? Ungeelezeaje sababu za tofauti hizo?

# HAKIKISHA KAMA UMEELEWA NA KUIKUMBUKA VIZURI HISTORIA YA MISRI YA KALE.

1. Angalia ramani 1 na uonyeshe Misri ya Kale pamoja na kuelezea hali yake ya kijiografia. 2. Nini kilichosababisha unyonyaji wa mtu kwa mtu mwenziwe katika Misri ya Kale? Ni kwa mujibu wa hoja gani za kuandikwa pamoja na vyanzo vingine vya habari za kihistoria, ndiyo ungeweza kuthibitisha uchomozaji wa unyonyaji na ugawanyikaji wa watu katika matabaka mbali mbali huko Misri? 3. Vipi wenye watumwa katika Misri ya Kale walivyoshikilia na kudumisha utawala wao juu ya watumwa na mafukara? Zitaje njia zisizo chini ya tatu zilizotumiwa na wenye watumwa kwa madhumuni hayo? Je, umma huo uliokandamizwa ulifanya majaribio ya kujikomboa? Toa hoja za kuthibitisha jawabu

yako. **4.** Kwa nini mafarao waliendesha vita? Jukumu gani lilichukuliwa na vita katika historia ya Misri ya Kale? **5.** Hapo kale kulisemekana kwamba "Misri ni zawadi ya Naili". Nini kilicho na kisicho sahihi katika msemo huo? Toa hoja za kuthibitisha majibu yako. **6.** Je, habari za ujenzi wa ihramu za mafarao katika Misri ya Kale zinawezesha kufanya uamuzi gani kuhusu: a) mfumo wa maisha yake ya zama hizo, b) serikali yake, c) imani za wakazi wake, d) sayansi yake? **7.** Vipi hekaya ya Oziriso inavyotujulisha habari za maumbile, shughuli za wakazi pamoja na serikali katika Misri ya Kale? Hakikisha vile ulivyozikumbuka tarehe za historia ya Misri ya Kale. Angalia jedwali inayohusika, iliyoko kwenye uk.96.

# ASIA NDOGO HAPO KALE

Sehemu ya Magharibi ya Bara la Asia ipakanayo na Bahari ya Kati na Bahari Nyeusi, inaitwa *Asia Ndogo.* Maeneo yake mazima mazima yamechukuliwa na jangwa na nyika kavu. Hapa na pale baina ya maeneo hayo pana mito na mabonde yenye rutuba nyingi. Makubwa zaidi katika yao ni ya mito mikuu miwili ya upande huo, *Frati* na *Tigrisi.*

## IBARA 14. UCHOMOZAJI WA MATABAKA KATIKA ENEO LA MITO MIWILI.

**(Ramani ya 2.)**

*Jikumbushe* aina za ujima ambazo ziliibuka kwa kuandamana na maendeleo ya ulimaji na ufugaji (Ibara 5; Kif.3.).

**1. Maumbile ya Kusini mwa Eneo la Mito Miwili.** Frati na Tigrisi yaanzia kwenye sehemu za milimani kwa upande wa Kusini kutoka Kaukasia, na kuangukia kwenye *Ghuba ya Uajemi.* Tangu zamani sana eneo hilo la mabonde ya Frati na Tigrisi, kutoka pande zao za katikati hadi zile za kuingia baharini, limekuwa likiitwa *Eneo la Mito Miwili* (pia mara kwa mara huitwa Nchi ya Baina ya Mito Miwili, au Mesopotamia, na hili la mwisho latokana na lugha ya Kiyunani).

Upande wa *Kusini wa Eneo la Mito Miwili* ni uwanda tambarare wa chini. Majira ya baridi huko huwa mafupi, hali yake ya hewa ikiwa ni kama ile ya masika. Kwa wakati huo ardhi laini ya eneo hilo hugeuka kuwa matope yasiyopitika. Kipindi cha joto kijongeapo na kujiri, barafu na theluji kwenye sehemu hizo za milimani kunakotokea Frati na Tigrisi huyeyuka na kufanya mito hiyo kufurika kwa wingi sana.

Baada ya maji kupwa, ardhi zilizokuwa zimefunikwa nayo wakati wa mafuriko, hupata sura ya kuvutia kwa kuota majani tele. Lakini baada ya muda kupita, joto huongezeka mno na hata penye kivuli huweza kufikia digrii hamsini kwa kipimio cha sentigredi. Wakati kama huo majani hu-



Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili. (Picha ya kamera.)

nyauka upesi, na mahali pote hadi upeo wa macho kugeuka kuwa tambarare tupu yenye rangi ya kahawia kwa kuchomwa na jua, sura yake ikifujika na kuwa ni ya kukatisha tamaa kabisa. Maji yaliyotuama madimbwini huchafuka na kuwa uoza mtupu.

Huko Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili hakuna vyanzo vya madini wala mawe. Lakini udongo wake uliochanganyika na matope yatokayo mitoni wakati wa mafuriko, una rutuba nyingi sana.

**2. Wakazi wa Mwanzoni wa Kusini mwa Eneo la Mito Miwili.** Tangu zamani sana, eneo hilo lenye rutuba nyingi, liliwavutia watu kuja kuanzisha kilimo huko. Tayari hata mnamo miaka ya 7,000 au 6,000 B.C., wakazi wa Eneo la Mito Miwili walikuwa wameshaanza kujishughulisha na kazi hiyo kwa kutumia majembe, pamoja na kufuga mbuzi, kondoo na ng'ombe. Kwenye sehemu za baina ya mabwawa yaliyoota mafunjo yaliyojazana, walijenga vibanda vya udongo ukichanganywa na aina hiyo ya matete.

Mafuriko ya mito yalikuwa yakigharikisha na kuviharibu vibanda hivyo vibovu pamoja na kuangamiza watu na mifugo yao. Baadhi ya nyakati, kutokana na mafuriko yao makubwa sana, mito ya Frati na Tigrisi ilikuwa ikikutana na kuleta gharika moja ya kutisha mno hata kuwafanya wa-

kazi wa huko wadhanie kama kwamba dunia yote inazama majini. Vilevile waliteseka mno kutokana na homa ya mbu, nge na wadudu wengine chungu nzima wanaotafuna. Mifugo yao ilikuwa haishi kuvamiwa na simba. Nguruwe mwitu wengi sana walioishi penye mabwawa, walikuwa wakirandaranda nyasini na kuharibu mapando na miche mashambani.

Lakini pasina kujali shida na taabu zote hizo, watu hawakurudi nyuma. Walijiunga katika aina za ujima wa ujirani, wakachimba mifereji ya kukaushia mabwawa na kuzimwagilia maji ardhi kavu, pamoja na kujenga maboma ya kuzuia makazi, mashamba na mabustani yao yasiharibiwe na

1. Jembe la chuma kutoka katika Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili. (Mchoro wa kale.) Jembe limefungiwa kibomba na kopo la kutilia mbegu; ulimaji ardhi ulifuatana papohapo na upandaji mbegu. 2. Aina ya tayu katika Eneo la Mito Miwili. 3. Taswira ya kale iwasilishayo habari za hadithi ya pambano baina ya mungu na nyangalika (kuhusu hadithi za kale za Eneo la Mito Miwili, angalia uk. 82). 4. Kipande hiki cha jiwe kimechongwa habari za hadithi ya Gharika Kuu ya Dunia.



1



2



3



4

mafuriko. Halafu, baada ya wakati fulani kupita, wakaunda plau la kulimia udongo mzito wa sehemu hizo. (Taz. uk.80.) Wakitokwa na jasho na kuchomwa na jua, walikuwa wakipandisha maji kutoka miferejini na kuyamwagilia mashamba yao kwenye sehemu zilizoinuka.

**3. Uzalishaji Mali katika Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili Mnamo Miaka ya 3,000 B.C.** Kazi ya mwanadamu iliyashinda mabwawa na ukame. Nchi hiyo ya tambarare ikafunikwa na mtando mkubwa wa mifereji ya kibuluu. Mashamba ya ngano na shayiri yakastawi. Makazi ya watu yakazungukwa na *mitende*, ambayo ilikuwa ni "miti iletayo uhai", kama wenyeji wa huko walivyoiita; kutokana na matunda yake walitengeneza unga na asali, kokwa zake wakizitumia kama vifaa vya moto, na magome yake kuanikwa na kufanyiwa nyuzi za kusokotea kamba na kusukia vikapu. Machungani nako kulizunguka makundi ya kondoo wenye manyoya marefu matimutimu, pamoja na ng'ombe.

Sehemu za mijini kuliishi wasanii, na biashara kustawi vizuri. Wakibadilishana bidhaa na makabila ya jirani, wakazi wa Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili walijipatia madini, mbao na mawe kwa kuyagawia makabila hayo nafaka, tende na sufi. Tayari hata mnamo miaka ya 4,000 B.C., wasanii wao walikuwa wameshajua utengenezaji wa vitu vya shaba na dhahabu, na baadaye, vya shaba nyeusi. Vitambaa vya sufi vitokavyo Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili, vilisifikana sana katika nchi nyingine nyingi. Wakazi wa huko waliendelea pia katika shughuli za ufinyanzi, na mbali ya vitu vingine vya udongo, waliutumia kwa kutengeneza ndoo, masanduku na mabomba, kadhalika matofali ya kujengea nyumba.

Ardhi za Kusini mwa Eneo la Mito Miwili zilikuwa na rutuba nyingi sana hata kutokana na mbegu moja iliwezekana kupata punje mia, na mtende mmoja kutoa tende zipatazo kilo hamsini kwa mwaka. *Chini ya hali hiyo, kazi ya mtu ilimpatia mazao mengi kuliko ilivyohitajika kwa kujikimu mwenyewe, jambo ambalo likasababisha fursa ya unyonyaji wa mtu kwa mtu mwenziwe.*

**4. Uumbikaji wa Matabaka.** Watukufu na makuhani katika Eneo la Mito Miwili walijitwalia ardhi nyingi, pamoja na kujibakulia watumwa na kujirundikia vipande chungu nzima vya fedha, ambavyo katika sehemu hizo vilitumika kama pesa.

Wakulima wengi pamoja na wasanii walizidi kuelemewa na madeni kwa matajiri, huku wakilazimishwa kulipa siyo madeni yao tu, lakini pia riba kubwa sana. Na ilikuwa ni jambo ambalo mafukara, kama kawaida, hawakulimudu, hivyo, mzigo wa madeni ukiwaandama maisha. Watu masikini walivunja migongo yao kazini mradi tu waweze kulipa alau riba ya kila mwaka ya madeni yao ya awali. Hali ya mdaiwa ilikuwa ni balaa na hofu ya kudumu kwa kuweza kugeuzwa mwenyewe au ukoo wake kuwa watumwa, pindi tu akichelewa kulipa kwa wakati.



6–823

Mafukara waliokuwa hawana ardhi yao wenyewe, walilazimika kwenda *kuipanga* kwa matajiri. Kama kawaida, ilimbidi *mpangaji ardhi* kumwachia mwenyewe nusu ya zao la shambani pamoja na theluthi mbili ya lile la bustanini.

Watumwa wa kienyeji pamoja na wa kigeni waliotekwa vitani, walifanya kazi kwenye shughuli zilizomilikiwa na mahekalu na watukufu. "Macho chini" ndilo jina walilopewa watumwa katika Eneo la Mito Miwili; na kwa hakika, ilikuwa ni marufuku kwao kuthubutu hata kumpiga upembe bwanao usoni pake.

*Maendeleo ya ulimaji, ufugaji na usanii katika Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili yakaandamana na uundikaji wa matabaka ya watumwa, wakulima huru wa ujima na matajiri wenye watumwa.*

## NGANO ZA KUSINI MWA ENEO LA MITO MIWILI JUU YA UUMBAJI WA ULIMWENGU NA GHARIKA YA DUNIA YOTE

Kwa nini ngano hiyo juu ya gharika ya dunia yote ikatokezea huko Kusini mwa Eneo la Mito Miwili? Je, iliweza kutokezea katika Misri ya Kale?

**I. Hapo kale dunia yote ilikuwa bahari tupu. Na palikuwa na mnyangalika wa kutisha mno, akizuia miungu isitenganishe ardhi na maji. Akatokea mungu mkuu, akampiga vita mnyangalika huyo, akamwua na kuukata mwili wake nusu kwa nusu. Akaifanya nusu ya juu kuwa Mbingu, akaipamba kwa nyota, kisha, akaichukua nusu ya chini na kuifanya kuwa Ardhi, akapanda mimea na kukalisha wanyama. Hatimaye, akachukua udongo, akaufinyanga na kuumba wanadamu wa awali, sura na akili yao ikiwa mithali ya miungu.**

**II. Palikuwa na zama ambazo miungu iliamua kuwaadhibu wanadamu kwa kugharikisha dunia yote na kuwatokomeza mahuluki wote. Lakini akatokea mungu wa maji, akanena siri hiyo kwa matete ya kibanda cha mtu. Matete nayo yakamwambia mwenyeji. Akajenga jahazi kubwa, akawaweka humo nduguze na wasanii hodari, wanyama na ndege. Siku iliyopangwa na miungu ilipojiri, wingu jeusi la kutisha lilitanda, likaigubika mbingu yote. Pakabubujika mvua zisizo kifani, na dunia kuzama majini. Wanadamu wote wakaangamia, ila wale tu waliokuwamo jahazini.**

**Siku sita zikapita, dhoruba ikesha. Maji yakapungua na kupwa. Kunguru akaruka jahazini, akagundua nchi kavu, wanadamu na wanyama wakashuka pwani na kufanya maskani.**

Ngano hizo zilivuka mipaka ya Eneo la Mito Miwili na kuzagaa katika nchi nyinginezo. Kupigwa na hofu mbele ya nguvu za kimaumbile kuliwafanya watu kushikilia zaidi imani za kuabudu miungu. Ilikuwa ni jambo ambalo makuhani walilichukulia fursa ili kutilia nguvu amri yao, huku wakionya kwamba pindi wanadamu wasipoitii miungu, matokeo yake yatakuwa ni kuikasirisha na kuifanya iikutishe dunia masaibu ya kukumbwa tena na gharika na kuangukiwa na maafa mengine ya kutisha.

?

1. Linganisha hali za kimaumbile za Kusini mwa Eneo la Mito Miwili na zile za Misri. Tabia zao za pamoja zikoje? Kuna tofauti gani baina yao? **2.** Tabia gani za shughuli za wakazi wa Misri na wale wa Kusini mwa Eneo la Mito Miwili hapo kale, ambazo zilikuwa ni za aina hiyo hiyo moja? **3.** Kwa nini walimaji wa kale wa Kusini mwa Eneo la Mito Miwili wakawa wanaishi kwa ujima? **4.** Sababu gani zilipelekea kuchomoza kwa matabaka huko Kusini mwa Eneo la Mito Miwili? Kama ukiona ni muhali kulijibu swali hili papohapo, basi, kwanza jikumbushe sababu za uchomozaji wa matabaka katika Misri ya Kale (Ibara 7). **5.** Njia gani zilitumiwa na matajiri wenye watumwa katika kuwanyonya masikini huru? **6.** Kiasi cha maelfu mangapi ya miaka yamepita tangu ulimaji ulipochomoza huko Kusini mwa Eneo la Mito Miwili?

## IBARA 15. MADOLA YA KALE KATIKA ENEO LA MITO MIWILI NA UFALME WA BABELI

**(Ramani ya 2).**

*Jikumbushe* wakati na sababu za uundikaji wa serikali katika Misri ya Kale, pamoja na tabia za serikali kwa jumla (Ibara 8; Kif. 1.).

**1. Madola ya Mwanzoni katika Eneo la Mito Miwili.** Uchomozaji wa matabaka huko Kusini mwa Eneo la Mito Miwili mnamo mwishoni mwa miaka ya 4,000 B.C., uliandamana na uundikaji wa serikali. Takriban kila mji ukawa na serikali yake wenyewe, na hivyo, kuwa *mji-dola.* Wakiyategemea majeshi, madiwani, walinzi na wanyongaji, wafalme wa miji-madola waliwanyonya na kuwakandamiza vikali watumwa na mafukara.

Wafalme hao walikuwa haweshi kupigana vita wenyewe kwa wenyewe; mara mfalme wa mji huu au ule akivamia na kuiteketeza miji ya jirani, akiwateka wakazi wao na kuwachukua mahabusi, au kuwalazimisha kumlipa dia.




Uibukaji wa Madola Kwenye Eneo la Mito Miwili

**2. Ukweli Juu wa Babeli.** Kwenye ukingo wa Frati, mahali mto huo unapokurubiana zaidi na Tigrisi, palichomoza mji wa *Babeli.* Hali yake ya kijiografia ilikuwa ni yenye manufaa sana kwake. Wakisafiri mitoni kwa majahazi yao makubwa pamoja na vyelezo, wafanyabiashara walikuwa wakiwasafirishia wenyeji wa Kusini mwa Eneo la Mito Miwili bidhaa za aina mbali mbali, wakibadilishana kwa zile zilizokuwa zinatengenezwa nchini humo. (Jikumbushe aina za bidhaa walizozitengeneza wenyeji wa huko pamoja na zile walizozihitajia.) Njia kuu za nchi kavu katika Eneo hilo la Mito Miwili, pia zilipitia Babeli, na misafara ya punda wenye kubeba mizigo ya kila aina ikifuatana daima kwenye njia hizo.

Hatimaye, Babeli ikawa mji mkubwa zaidi wa biashara katika Eneo la Mito Miwili, tena mji mkuu wa ufalme wenye nguvu nyingi. Katikati ya mji palikuwa na soko kubwa mkiwemo mabanda na maghala ya kuwekea bidhaa; sehemu zake za pembezoni zilichukuliwa na mitaa ya nyumba za udongo walikoishi wasanii na wapagazi, makuli na mabaharia.

**3. Ufalme wa Babeli chini ya Enzi za Hammurabi.** Mtawala wa *ufalme wa Babeli* mnamo miaka ya **1,792-1,750 B.C.** alikuwa *Hammurabi.*

Ilivyokuwa ufalme wake ulitajirika sana, Hammurabi aliweza kuunda jeshi kubwa ajabu. Tena alikuwa mwerevu mno katika kuyachukulia fursa mapambano ya wenyewe kwa wenyewe ya wafalme wa Eneo la Mito Miwili ili kutekeleza mipango na maslahi yake. Mara akitokea kupatana

1. Sanamu ya mtawala wa mji wa Lagashi. Elfu ya 3 ya miaka B.C.
2. Sehemu ya pandikizi la jiwe lililochongwa Sheria za Hammurabi. Mungu akimkabidhi mfalme kirungu cha enzi zake.


1


2

na mmoja wao, na kwenda kuziteka milki za maadui zao, mara akimsaliti na kumshambulia kwa ghafla yule aliyekuwa punde tu mwitifaki wake. Hatimaye, kwa kutumia mabavu na ujanja, Hammurabi akafaulu kuitiisha Eneo lote la Mito Miwili. Dola madhubuti likachomoza, mtawala wake akiwa mfalme huyo wa Babeli.

**4. Sheria za Hammurabi.** Chini ya enzi za Hammurabi palitungwa *sheria* zilizokuwa ni za lazima kabisa kwa wakazi wote wa ufalme wa Babeli. Kwa kutegemea sheria hizo, mamudiri waliamua migogoro yoyote ile baina ya wakazi, pamoja na kuwahukumu wavunjaji wa amri za mfalme. Adhabu ya kosa lolote lile ilitajwa ndani ya sheria za Hammurabi.

Mnamo mwanzoni mwa karne ya 20, wataalamu wa akeolojia waligundua nguzo ya jiwe jeusi, urefu wake ukiwa zaidi ya kimo cha mtu. Kisa chake ni kwamba penye nguzo hiyo pamechongwa sheria za Hammurabi, na kwa juu, taswira ya mfalme huyo mwenyewe. (Angalia uk. 85, zisome sheria za Hammurabi, pamoja na kuyajibu maswali yanayohusika.).

**Serikali ya Babeli, sawa na ile ya Misri ya Kale, ilikuwa ndiyo nguvu waliyoitegemea wenye watumwa katika kushikilia na kudumisha utawala wao juu ya umma wa masikini na watumwa. Ilikuwa ni serikali ya wenye watumwa.**

## KUTOKA KATIKA MTUNGO WA SHERIA ZA MFALME HAMMURABI

Sheria hizo zaeleza nini kuhusu hali ya watumwa katika Ufalme wa Babeli? Zipi kati yao ndizo zilizodhaminia ulipaji madeni? Ilikuwa ni chini ya kadhia gani ndipo sheria za Hammurabi zilipokusudia adhabu tofauti kwa kosa hilo hilo moja? Je, wayakubali madai ya mfalme huyo kwamba sheria zake ni "za haki" na "aali"?



"Mimi, mtawala Hammurabi aliyewekwa na miungu, mkuu wa wafalme wote aliyeyatiisha makazi ya Frati, aliyeleta ukweli na uadilifu nchini, na kuwapatia neema watu wake. Sasa na iwe:

Kama mtu akiiba mali ya hekalu au ya mfalme, lazima auawe; na yule atakayepokea mali iliyoibiwa, lazima auawe.

Kama mtu akimwiba mtumwa mwanamume au mwanamke, lazima auawe.

Kama mtu akimpa stara mtumwa aliyetoroka, lazima auawe.

Kama mtu akifuta hembo[1] mwilini mwa mtumwa, lazima akatwe vidola vya mikono.

Kama mtu akisababisha kufa kwa mtumwa wa mtu mwingine, lazima alipe kwa kumtoa mtumwa wake mwenyewe.

Kama mtu akisababisha kufa kwa ng'ombe wa mtu mwingine, lazima alipe kwa kumtoa ng'ombe wake mwenyewe.

Kama mtu asipolipa deni, mkewe, mwanawe au bintiye lazima watiwe utumwani kwa miaka mitatu.

Kama mtu akimpiga kofi mtu aliye sawa naye kwa mastakimu, lazima alipe faini.

Kama mtu akimpiga kofi mkubwa wake (yaani mtukufu au kuhani), lazima achapwe mjeledi wa ngozi ya ng'ombe kwa mara sitini".

Na mwishoni mwake mlikuwa na maneno, "Mimi, Hammurabi, mfalme mwadilifu aliyekabidhiwa sheria na mungu wa Jua. Maneno yangu aali, matendo yangu hayana mfanowe...".

?

1. Sababu gani zilipekelea kuchomoza kwa serikali huko Kusini mwa Eneo la Mito Miwili? Ukiona ni muhali kulijibu swali hili papohapo, basi kwanza, jikumbushe sababu za uchomozaji wa serikali katika Misri ya Kale (Ibara 8; Kif. 1). **2.** a) Maslahi ya nani ndiyo yaliyolindwa na sheria za Hammurabi? b) Ufalme wa Babeli ulikuwa ni wa mfumo wa aina gani? Toa hoja za kuthibitisha majibu yako. **3.** Vipi mfalme Hammurabi alivyotumia imani za kidini ili kuimarisha utawala wake? **4.** Umepata maarifa gani juu ya serikali kutokana na Ibara 15?

## KUHUSU HESABU ZA MWENDO WA ZAMA

Angalia jedwali "Karne ya 18 B.C." kwenye uk. 85, itafute alama ya mwaka wa mwisho wa karne hiyo. Ielezee, kwa nini hiyo ya mwanzo yaipita ile ya mwisho kwa idadi ya miaka? Kama jedwali inavyoonyesha, nusu ya kwanza ya karne hiyo ilianzia kwa mwaka wa 1,800 na kumalizikia kwa mwaka wa 1,750. Sasa utaje mwaka wa kuanzia na wa kumalizikia kwa karne hiyo.

Hapo pia kuna tarehe za enzi za Hammurabi. Enzi zake zilichukua miaka mingapi? Miaka mingapi imepita mpaka sasa tangu mwanzo na mwisho wa enzi hizo? Taja mwaka uliotangulia na uliofuatia ule wa 1,792 B.C. Nini yaliyotukia huko Misri wakati Hammurabi alipokuwa mfalme wa Ba-

[1]Kinachokusudiwa hapa ni alama iliyotambulisha nani aliyemmiliki mtumwa anayehusika.

beli? *Baada ya miaka 232 kupita tangu kifo cha Hammurabi, Babeli ilitekwa na wageni waliotoka sehemu za milimani. Fanya hesabu na kutaja, ilikuwa ni mwaka gani?

## IBARA 16. ASIA NDOGO MNAMO NUSU YA KWANZA YA MIAKA YA 1,000 B.C.

**(Ramani ya 2 pamoja na ile iliyoko kwenye uk.88.)**

*Jikumbushe,* madini za aina gani zilizokuwa zimeshajulikana kwa wakazi wa Asia Ndogo mnamo miaka ya 4,000-2,000 B.C. (Ibara 14; Vif. 3,4).

**1. Mwanzo wa Utengenezaji wa Vitu vya Chuma.** Mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa miaka ya 2,000 mpaka mwanzoni mwa miaka ya 1,000 B.C., wakazi wa Asia Ndogo walikuwa wameshajifunza kutengeneza vitu kutokana na madini za *chuma.* Walikuwa wanafanya majoko ya mawe na udongo na kutia humo makaa ya miti pamoja na madini hizo, halafu










1. Vyombo vya kazi vya chuma vya miaka ya 1,000 B.C. 2. Walimaji na vyombo vyao vya kazi. (Taswira ya kale.) 3. Jahazi la Kifoiniki. (Taswira ya kale.) *Linganisha na jahazi la Kimisri (picha Na. 1 kwenye uk.73). Lipi kati ya majahazi hayo mawili ndilo lililofaa zaidi kwa kusafiri mbali?* 4. Babeli mnamo karne ya 6 B.C. (Taswira ya kukisia kwa kuangalia kutoka juu) pamoja na rasimu ya mji huo. Itazame *taswira hiyo na kutafuta makasri, mabustani yaning'iniayo, lango kuu pamoja na sehemu nyingi zilizotajwa kwenye rasimu.* (Vilevile itazame picha ya rangi ya kamera VIII.)



4




Tarakimu zaonyesha:

1 Kasri ya mfalme
2 Lango Kuu (Lango la Ishtar)
3 Bustani yenye kuning'inia
4 Mnara wa hekalu (Mnara wa Babeli)
5 Barabara ya Protsessii
6 Kasri ya mfalme ya majira




Ufalme wa Uajemi mnamo karne za 6-5 B. C.

kuyawasha makaa na kuyakokelea kwa kupuliza hewa majokoni kwa mivukuto. Madini zikiyeyuka na kutokeza mabonge ya chuma huku wahunzi wakiyafua na kutengeneza vyombo madhubuti vya kazi na vita.

Kwa kulinganisha na shaba na bati, madini za chuma hukutikana kimaumbile kwa wingi zaidi, na ndio maana, vyombo vya kazi vya chuma vikaenea zaidi kuliko vile vya shaba nyekundu au nyeusi.

**2. Umuhimu wa Uvumbuzi wa Chuma.** Kuwa na vyombo vya kazi vyenye majembe ya chuma kuliwezesha kulima si kama udongo laini tu wa mabondeni mwa mito, lakini hata ule mgumu wa nyika kavu. Tena kwa kupata masepeto na majembe ya chuma kuliwezekana kuchimba mifereji hata kwenye sehemu zilizojaa mawe za kandokando ya milima, na hivyo, kutumia maji ya mito na vijito vya milimani kwa kuyamwagilia mashamba. Kama matokeo yake, ulimaji ukaanza kuenea upesiupesi kwenye maeneo hayo ya Asia Ndogo yaliyochukuliwa na nyika na milima. Mnamo miaka ya 1,000 B.C., mahali ambapo hapo kabla wawindaji walikuwa wakivizia nyara yao na wafugaji kuchunga makundi ya wanyama wao, kukastawi mashamba na mabustani. Zaidi ya hayo, utumiaji wa vyombo vya chuma uliwezesha kufanya merikebu pamoja na magari ya kubururwa na wanyama, kuwa madhubuti zaidi, jambo ambalo lilisaidia kuendeleza biashara.

*Kwa kutumia vyombo vya kazi vya chuma, wakulima na wasanii waliweza kutoa mazao mengi kuliko ilivyokuwa kabla, na ndiyo kusema, kazi yao ikawa ni ya tija zaidi.*

Kuendelea mbele kwa ulimaji na usanii huko Asia Ndogo kulipelekea katika ukuaji wa haraka zaidi wa mfumo wa umilikaji watumwa. Kwenye sehemu za nyikani na milimani za eneo hilo kukachomoza madola mapya, mkiwemo ufalme wa *Urartu* huko kandokando ya milima ya Kaukasia.

**3. Wasafiri wa Baharini wa Foiniki.** Maendeleo ya ulimaji, ufugaji na usanii yalisaidia pia kustawi kwa biashara. Mnamo mwanzoni mwa miaka ya 1,000 B.C., ikawa ni miji iliyokuwako kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati, ndiyo iliyotajirika sana na upesi zaidi. Wakazi wake walikuwa *Wafoiniki*, na mji wao *Tiro* uliosimama kwenye kisiwa cha karibu na pwani, ulikuwa ndio wenye utajiri mkubwa zaidi.

Wafoiniki waliwapita wote kabisa huko Asia Ndogo kwa uundaji wa vyombo vya kusafiri baharini, pamoja na mambo ya ubaharia kwa jumla. Walikuwa wakivuka masafa marefu hata kuingia kwenye Bahari Kuu ya Atlantiki. Wafanya biashara wa Kifoiniki waliendesha shughuli zao kwenye takriban sehemu zote za mwambao wa Bahari ya Kati. Mojawapo ya sehemu kuu za biashara yao ilikuwa watumwa. Utashi wa watumwa, nao ulizidi kuongezeka huko Asia Ndogo kwa kuandamana na maendeleo yake katika kazi za kilimo na usanii. Pamoja na kuwanunua watumwa, Wafoiniki walikuwa pia wakiwateka wageni kwenye sehemu za pwani walizozipitia, au kwa kuzivamia merikebu walizozikuta baharini, na kuwauza utumwani. (Taz. picha ya rangi 9.)

*Biashara ya kupitia baharini ya Wafoiniki ilisaidia kuendeleza mfumo wa umilikaji watumwa kwenye nchi nyingi za eneo la Bahari ya Kati, pamoja na kusambaza huko utamaduni wa Asia Ndogo.*

Walakini miji ya Foiniki haikuwahi kuwa huru kwa muda mrefu, bali ilijikuta iko chini ya amri za falme za jirani zilizokuwa za nguvu nyingi zaidi.

**4. Milki Zilizotekwa na Wafalme wa Uajemi.** Hali ya mambo ilivyokuwa huko Asia Ndogo mnamo zama hizo ilionyesha kwamba mara ufalme huu, mara ule, unapata nguvu na kujikweza juu. Mnamo karne za 8-7 B.C., ikawa ni *ufalme wa Ashuri* uliochomoza kandokando ya Tigrisi, ndio uliozipita zote hizo kwa nguvu zake. Lakini baadaye ni wafalme wa Babeli ndio waliorejea kuja juu.

Mnamo katikati ya karne ya 6 B.C., Asia Ndogo ilivamiwa na *Waajemi*. Dola lao lilichomoza huko upande wa Mashariki kutoka Ghuba ya Uajemi mapema mnamo karne hiyo hiyo ya 6 B.C. Walikuwa na jeshi madhubuti la wapanda farasi, kadhalika maaskari wao wa kupiga mishale kwa nyuta walisifikana sana kwa ubingwa wao. Mfalme wa Waajemi, *Kiro*, akatokezea kuiteka nchi moja nyuma ya nyingine. Hatimaye akafika Babeli, ambayo kwa kuwa na mahandaki yenye kina kirefu pamoja na safu mbili za ngome madhubuti zenye kuizunguka kwa pande zote, ilionyesha kama kwamba haishindiki kamwe. Lakini makuhani wa Babeli walifanya usaliti kwa kumfungulia adui mlango wa mji. Mnamo **538 B.C.** Waajemi wakaiteka Babeli.

Baadaye, katika msafara wake wa kuivamia *Asia ya Kati*, mfalme Kiro aliuawa. Maadui walimkata kichwa, wakakitumbukiza ndani ya mfuko uliojaa damu, wakasema, "Ulitaka damu, basi inywe shibe yako".

Hata hivyo, baada ya kifo cha Kiro, Waajemi hawakuacha kufanya uvamizi huku na huko. Jeshi lao kubwa lilijitoma huko Misri. Baadhi ya ma-



1



2

1. Taswira iliyochongwa kwenye mwamba kwa ajili ya kuadhimisha ushindi wa mfalme Dario wa Kwanza dhidi ya waasi. Dario amemkanyaga kiongozi wa uasi aliyelazwa chini, na baadhi ya wakuu wengine wa uasi huo wakisimama huku wakifungwa mikono. Walinzi wa mfalme wako nyuma yake. 2. Waajemi wakiyatoza kodi makabila waliyoyateka (Taswira ya kale.)

askari wa kigeni waliokuwa wameajiriwa na farao wa Misri wa zama hizo, walimsaliti, na jeshi lake kutokomezwa, Mnamo **525 B.C.** Waajemi wakaiteka Misri.

**5. Ufalme wa Uajemi Mnamo Mwanzoni mwa Karne ya 5 B.C.** Ilikuwa ni chini ya enzi za *Dario wa Kwanza*, mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 6 mpaka mwanzoni mwa karne ya 5 B.C., ndipo ufalme wa Uajemi ulipopata nguvu zaidi. Milki zake zilitandaziki kutoka Misri hadi Mto Indusi huko Barahindi.

Mataifa yaliyopigwa vita na kutiishwa na dola la Uajemi, yalilazimishwa kulipa dia kubwa sana kwa mfalme wake, pamoja na kuwatoa vijana wao waingizwe katika jeshi lake. Baada ya dia kwisha kukusanywa, sehemu zote za mijini na vijijini katika milki hizo za Uajemi, zilionekana kama vile zilizokutwa na mafaa ya kuvamiwa, kuteketezwa na kuporwa na maadui. Huku nyuma hazina ya mfalme ilizidi kuongezeka kwa wingi mno, na mapande mazima mazima ya dhahabu safi kurundikwa kwenye mashimo ya chini kwa chini katika makasri na majumba yake yaliyokuwa mengi sana.

Mara nyingi mataifa hayo yaliyotiishwa na Uajemi, yalikuwa yakiinuka kwa uasi. Habari zake zikizagaa upesiupesi na kumfikia mfalme. Papo hapo paliwekwa vituo vya doria vya maaskari wapandao farasi kwenye njia za Uajemi. Maaskari hao wakienda "kwa kasi kama korongo" (hivyo ndivyo hati mojawapo ya kihistoria inavyosimulia.—*Mfasiri.* ), wakipeleka habari za mamudiri kwa kupokezana baina ya vituo vyao hadi kwenye mji mkuu, pamoja na kurejea wakiwa na amri za mfalme mkononi mwao. Majeshi yaliyokuwa yakitomezwa kwa ajili ya kuwaponda waasi wowote wale, yalifanya ukatili usiosemeka pasina kumhurumia mtu. Walakini juu ya hivyo, *wafalme wa Uajemi walimudu chupuchupu tu kushikiza mamlaka yao juu ya mataifa yale yaliyotiishwa nao na yaliyowachukia vikali wavamizi hao.*



**1.** Kwa nini madola mapya yalichomoza huko Asia Ndogo kwa kuandamana na mwanzo wa utengenezaji wa vitu vya chuma? Ukiona ni muhali kulijibu swali hili papo hapo, basi, kwanza ligawanye katika sehemu hizi tatu: a) kwa nini uvumbuzi wa chuma ulipelekea katika ukuaji wa tija ya kazi ya binadamu? b) kwa nini ukuaji wa tija ya kazi ukaandamana na uchomozaji wa matabaka? c) kwa nini uundikaji wa matabaka ukaandamana na uibukaji wa serikali na madola? **2.** Kwa nini miji ya Foiniki ilitokezea kutajirika upesiupesi mnamo miaka ya 1,000 B.C.? **3.** Angalia ramani ya 2 na kuonyesha eneo la Ufalme wa Uajemi. Yataje madola yenye mamlaka zao yenyewe, ambayo yalikuwako kabla katika eneo hilo. **4.** Kiasi cha maelfu mangapi ya miaka yameshapita tangu binadamu walipopata ujuzi wa kutengeneza vitu vya chuma? **5.** Itaje karne hiyo ambapo Waajemi waliiteka Babeli. Ilikuwa ni mnamo nusu gani, tena mnamo robo gani ya karne hiyo? Miaka mingapi ilipita tangu Waajemi walipoiteka Babeli, mpaka waiteka Misri?

## IBARA 17. UTAMADUNI WA MATAIFA YA ASIA NDOGO HAPO KALE.

**(Ramani ya 2).**

*Jikumbushe* alama za lugha ya Wamisri wa Kale, pamoja na vifaa vya kuandikia vilivyotumiwa nao (Ibara 12; Kif.4), tena vipi maarifa ya kisayansi yalivyochomoza kwao (Ibara 12; Vif. 1-3).

**1. Machimbuzi ya Kiakeolojia Kwenye Eneo la Mito Miwili.** Hapa na pale katika sehemu za baina ya nyanda za Eneo la Mito Miwili palikuwa na vilima vilivyotengana mbali mbali, ambavyo vilitokezea kuvuta nadhari ya wataalamu wa akeolojia. Na kufika katikati ya karne ya 19, wakaanzisha machimbuzi kwenye vilima hivyo. Pale chini wakagundua magofu ya miji ya kale pamoja na makasri, mahekalu na ngome. Ya mwanzo kugunduliwa na kuchimbuliwa huko yalikuwa ni mabaki ya miji ya Waashuri (Taz. picha ya rangi ya kamera V.)

Ashuri ilikuwa ufalme uliopata nguvu nyingi sana, lakini mnamo mwishoni mwa karne ya 7 B.C., ilivamiwa na kuteketezwa na maadui. Matokeo ya uchimbuzi wa mabaki yake yamethibitisha ukweli wa masimulizi ya waandishi wa kale juu ya vile miji ya Ashuri ilivyoharibiwa vibaya; ushahidi mmojawapo ukiwa ni magofu ya miji hiyo kuhifadhi alama za mioto mikubwa sana iliyosababisha uteketezi huo.

Machimbuzi ya mabaki ya miji ya Waashuri yakafuatana na kazi kama hiyo ya kuyachimbua na kuyafanyia uchunguzi magofu ya miji mingine ya kale iliyokuwako huko Asia Ndogo.

**2. Sanaa ya Ashuri.** Miongoni mwa vitu vya sanaa ya kale vilivyogunduliwa na wataalamu wa akeolojia huko Asia Ndogo, ni kumbukumbu za aina hiyo za Ashuri ndizo zinazovutia zaidi.

Wafalme wa Ashuri waliishi katika makasri makubwa sana yaliyochomoza kwenye vilima vilivyotutiwa na watumwa. Makasri hayo yenye kujikweza juu ya mji wote yalikuwa yamezungushiwa maboma. Kwenye mlango wa kuingia ndani kulikuwa na sanamu kubwa sana za mawe za mafahali wenye mabawa pamoja na vichwa vya binadamu na kuta za ndani zikiwa zimeezekewa mabamba ya mawe yaliyochongwa *nakshi*. Aghlabu, nakshi kama hizo huonyesha sura za miungu pamoja na habari za vita, kama vile, misafara ya majeshi ya Waashuri ya kuzivamia na kuzishinda nchi za kigeni, kuiharibu na kuiteketeza miji yake, kuwateka wakazi wake na kuwanyonga au kuwafanya watumwa wa kuwachukua kwao. Nyingine nazo zinaonyesha mfalme akiwinda simba waliokuwa wameletwa vizimbani, halafu kufunguliwa kwa ajili ya kumfurahisha kwa mchezo wake huo. Zote hizo pamoja na nakshi zenye sura za wanyama mwitu na harakati zao, kama vile, kuruka kwa hasira kali na kumvamia mwindaji, au ku-



1. Taswira iliyochongwa ya Kiashuri ionyeshayo uvamizi wa mji. Mtu aliyeko juu ya ukuta wa mji, anaomba msamaha. Kandokando ya ukuta—silaha ya kuhujumu ya aina ya kipekee. Silaha hii ni gogo zito lililochovyewa chuma katika upande wake wa mbele na kuning'inizwa kwenye behewa lenye magurudumu. Wakati wa kuushambulia mji, behewa kama hilo lilikuwa kinajongezwa karibu na ukuta, huku gogo likiyumbishwa yumbishwa kuugonga ukuta ili kuubomoa. Behewa nalo limewambiwa ngozi na kupigiliwa misumari ya shaba. Kulia: maaskari wa Kiashuri. Mmoja wao ameshika ngao iliyosukwa kwa vijiti ilinganayo na kimo cha mtu. Juu ya magingi—maiti za mateka walioteswa mpaka kufa kwa kuchomwa nayo. Chini—maiti ya mateka aliyeuawa. *Zingatia: mchonga taswira hii alikusudia nini kwa kutofautisha vimo vya Waashuri na maadui zao.*

2. Mfalme akisaka simba.



umia na kufa kutokana na majeraha mabaya, zaashiria ubingwa mkubwa sana waliokuwa nao watengenezaji sanamu wa Kiashuri.

**3. Mwandiko wa Herufipembe.** Katika kuendelea na machimbuzi ya mabaki ya *Nineve*, iliyokuwa ni mji mkuu wa Ashuri, wataalamu wa akeolojia waliigundua "maktaba" kubwa sana kwenye kasri mojawapo ya mjini humo. Ilikuwa na "mabuku" takriban elfu 20, na wakati Nineve ilipochomwa moto, "mabuku" hayo hayakuungua, kwani yalikuwa ni ya udongo mkavu.

Mwandiko wa lugha katika Eneo la Mito Miwili ulichomoza mnamo miaka ya 4,000 B.C. Katika sehemu hizo hakukutikani mafunjo ya aina ile waliyotumia Wamisri wa Kale kwa kutengeneza vifaa vya kuandikia. Kwa hivyo, kwa madhumuni kama hayo kukatumiwa udongo. Akiwa na fungu la udongo umaji kando yake, "mwandishi" alikuwa kwanza anaufinyanga kwa kufanya mabamba, nayo baada ya kwisha kuandikwa, yalikuwa yanakaushwa ama kwa kuanikwa au kwa kuchomwa motoni.

Mwanzoni kabisa, huko kwenye Eneo la Mito Miwili, walikuwa "wakiandika" kwa herufipicha. Lakini, ilivyokuwa ni muhali kuchora alama za aina hiyo juu ya udongo, basi punde si punde, wakafuata mtindo mwingine. Wakatumia kijiti kilichochongoka, na kubonyeza bonyeza juu ya



1



2

mabamba ya udongo kwa kufanya alama zenye maumbo ya pembe za aina mbali mbali. Kwa jumla, wakaunda alama kama hizo zaidi ya elfu moja. Kila alama ilikuwa ni ya pembe kadhaa, na kumaanisha ama neno zima, au kifungu chake kimojawapo. Huo ndio mwandiko wa *herufipembe.* Ulichomoza huko Kusini mwa Eneo la Mito Miwili, na baadaye kuenea kote katika Asia Ndogo.

Wanasayansi wa zama zetu waling'amua siri ya mwandiko wa aina hiyo, na kama matokeo yake, wakaweza kuzisoma ngano, sheria hata insha za kitaalamu za kale zilizoandikwa kwa mtindo huo juu ya mabamba ya udongo. Mathalan, ni kwenye baadhi ya mabamba ya aina hiyo yaliyogunduliwa huko Nineve, ndiyo kuliandikwa ngano zile kuhusu uumbaji wa dunia na gharika yake (ambazo ulizikuta ndani ya nyongeza ya Ibara 14). Kadhalika, Sheria za Hammurabi zilichongwa maweni kwa mtindo huo huo wa mwandiko wa herufipembe.

**4. Abjadi ya Mwanzoni.** Mchango muhimu sana katika kuendeleza mwandiko wa lugha ulitolewa na Wafoiniki. Shughuli za biashara, ambazo kama tulivyokwisha eleza kabla, zilikuwa wa kustawi sana katika nchi yao, zilihitajia kuandika habari zake upesiupesi, huku alama zile za herufipicha na herufipembe zikitokezea kuwa ni vigumu sana kuzitumia kwa madhumuni kama hayo. Basi, kwa kutegemea maarifa ya Wamisri wa kale katika kubuni alama za lugha yao zenye kuonyesha sauti moja moja, Wa-







| Ndege | Jembe la kukotwa | Mguu |
|---|---|---|
| | | |
| | | |
| | | |

4

1. Sanamu ya fahali mwenye mabawa na kichwa cha mtu, ambaye kwa imani za Waashuri alilinda mlango wa kuingia ndani ya kasri la mfalme. 2. Maaskari wa Kiashuri wakiwa na silaha na nguo za kivita: kofia ya chuma, deraya, ngao, n.k. (Taswira ya kale.) 3. Kipande cha udongo mkavu kilichochongwa herufipembe zilizotumika katika lugha ya Kiashuri. 4. Ugeukaji wa herufipicha kuja kuwa herufipembe: ndege, jembe, mguu. *Angalia vile ugeukaji huo ulivyokuwa ni wa taratibu.* 5. Herufi za lugha ya Kifoiniki.

foiniki wajatunga *abjadi* ya herufi 22 zikiwa, ingawaje, ni za konsonanti tu. Hiyo ilikuwa ndiyo abjadi ya mwanzoni kabisa, nayo ubuniwaji wake ulisaidia sana katika kuendeleza mwandiko wa lugha pamoja na kusahilisha masomo ya elimu kwa jumla.

**5. Maarifa ya Kisayansi.** Huko kwenye Eneo la Mito Miwili kuligunduliwa pia vitabu vya kale vya masomo ya hesabu. Ndani yake mlikuwa na maagizo: kuhesabu jumla ya mazao yaliyopatikana kwenye mashamba kadhaa yakitofautiana kwa ukubwa wake; kuigawa mali ya fedha baina ya ndugu watano ili kwamba kila mmoja apate zaidi kwa hamusi moja kuliko mwenzake mwenye kumfuatia; kujumlisha riba za malipo ya madeni; kukisia idadi ya siku anazozihitajia mtu kwa kuchimba mahodhi manne milimani yenye kutofautiana kwa vina vyao. (Yazingatie yote hayo na kutoa maoni yasiyopungua matano kuhusu hali ya maisha ya wakazi wa kale wa Eneo la Mito Miwili. Kadhalika, kwa kutegemea hayo, jaribu kuainisha sababu za kutokezea kwa elimu ya hesabu katika Eneo la Mito Miwili).

| Maelfu ya miaka | Makarne | MATUKIO MAKUU YA HISTORIA YA MISRI YA KALE | MATUKIO MAKUU YA HISTORIA YA ENEO LA MITO MIWILI |
|---|---|---|---|
| ZAMA ZA B. C. | | | Uchomozaji wa Miji-Madola. Mwishoni mwa miaka 4,000 B. C. |
| 4 | XXXII | | |
| | XXXI | Uchomozaji wa dola la utangamano katika Misri. Karibu na miaka 3,000 B. C. | |
| 3 | XXX | | |
| | XXIX | | |
| | XXVIII | | |
| | XXVII | Ujenzi wa Ihramu ya Keopso. Karibu na miaka 2,600 B. C. | |
| | XXVI | | |
| | XXV | | |
| | XXIV | | |
| | XXIII | | |
| | XXII | | |
| | XXI | | |
| 2 | XX | | |
| | XIX | | |
| | XVIII | Uasi wa mafukara na watumwa. Karibu na mw. 1,750 B. C. | Enzi za Hammurabi. 1,792-1,750 B. C. |
| | XVII | | |
| | XVI | Milki zilizotekwa na Tutmoso wa Tatu. Karibu na mw. 1,500 B. C. | |
| | XV | | |
| | XIV | | |
| | XIII | | |
| | XII | | |
| | XI | | |
| 1 | X | | |
| | IX | | |
| | VIII | | |
| | VII | | |
| | VI | Utekaji Misri na Waajemi. Mw. 525 B. C. | Utekwaji wa Babeli na Waajemi. mw. 538 B. C. |

Vilevile paligunduliwa mkusanyiko wa mabamba 40 ya udongo yaliyochongwa maandishi ya herufipembe ya orodha ya njia za kutibu maradhi mbali mbali.

Sehemu hizo zilikuwa zimeendelea pia katika mambo ya unajimu. Mathalan, kutokana na uchunguzi wa mbingu na nyota walikuwa wakiufanya kwa kupanda juu ya minara mirefu, makuhani wa Babeli, pamoja na mengineyo, waliweza kutabiri wakati wa Jua na Mwezi kupatwa. Wakazi wa Eneo la Mito Miwili walihesabu mwendo wa wakati kwa kuugawa mwaka katika miezi na wiki, tena siku—katika masaa na dakika.

Lakini katika pande zake nyingi zaidi, maarifa yaliyokuwa nayo mataifa ya Asia Ndogo hapo kale, yalikuwa bado ni mbali sana na sayansi halisi. Mathalan, wakazi wa Babeli walidhania kwamba mbingu ni kombe kubwa sana lenye matundu yanayofungika na kufunguka, ambayo kwa kupitia humo mvua humiminikia ardhini. Vilevile waliamini kwamba Jua, Mwezi na sayari ni miungu.

*Hivyo ndivyo utamaduni wenye kuambata mwandiko wa lugha, maarifa ya kisayansi na mambo ya sanaa, ulivyochomoza huko Asia Ndogo hapo kale, ukiwa wa kale sana sawa na ule wa Kimisri.*

## HABARI ZA VITA VYA ASHURI ZITOKANAZO NA MASIMULIZI YA WATU WA ZAMA ZAKE HIZO

Yazingatie masimulizi hayo yanayofuata chini, kisha ujaribu kuelezea juu ya majeshi ya Ashuri na vita vyake, kadhalika juu ya wasimulizi wenyewe na habari hizo.

**Kuhusu jeshi la Waashuri: "Tazama vile wanavyojongea karibu pasina kuzuilika, wala hakuna yeyote kati yao atakayesinzia na kulala. Kwato za farasi wao ni kama za jiwe gumu, na mwendo wa magurudumu ya magari yao ni kama ule wa kimbunga. Mlio wao mkali kama ule wa simba. Wala hakuna awezaye kuwakimbia na kujibanza".**

**Juu ya msafara wa kivita wa jeshi la Waashuri kwenda Kaukasia: "Nimemwaga damu yao ichuruzike kama mto kwenye magenge na makorongo; nimefanya nyika, tambarare na milima yao ibadilike rangi na kuwa kama sufi nyekundu; nimefanya makazi yao yote yawake kama mioto; nimeyageuza maji safi ya miferejini mwao kuwa matope. Maaskari wangu wameyavamia mabustani yao mazuri sana, na kuyaachilia mashoka yao madhubuti ya chuma yafanye vishindo huko,... wala sikuacha hata mmea mmoja kuendelea kuota" (Taz. picha ya rangi 8).**

**Kuhusu uangamiaji wa Nineve: "Ole wako, mji mkatili, uliojaa tele ghiliba na ujambazi usiosita: Wapanda farasi wanakuja mbiombio, mapanga na mashoka yao kung'aa juu! Na wengi wameuawa, na maiti chungu nzima.... Nineve imeangamia: Nani atakayeomboleza mwisho wako?! Wote wale wasikiao juu ya ajali yako, wanafurahi, kwani kuna yeyote yule ambaye hakufikwa na maovu ya chuki yako?!"**



7–823

?

**1.** Umepata maarifa gani kuhusu historia ya Asia Ndogo kutokana na kumbukumbu za sanaa yake ya kale? **2.** Nini kilichosababisha kutofautiana kwa mwandiko wa lugha ya kale ya Eneo la Mito Miwili au ule wa Kimisri? **3.** Nini kilichoamua kufanana kwa maarifa ya kisayansi ya mwanzoni ya wakazi wa Eneo la Mito Miwili na yale ya Misri ya Kale? **4.** Ungeelezeaje vitambulisho vikuu vya ubingwa waliokuwa nao watengenezaji sanamu wa Ashuri? ***5.** Kwa kutegemea hati za kihistoria pamoja na picha na vielelezo vingine vinavyohusika, jaribu kutunga masimulizi yako mwenyewe juu ya Dola la Waashuri.

*SURA V*

# BARAHINDI YA KALE

## IBARA 18. BARAHINDI YA ZAMA ZA KUTOKA MIAKA YA 3,000 MPAKA MWANZONI MWA MIAKA YA 1,000 B.C.

**(Ramani ya 3.)**

*Jikumbushe* habari za uvumbuzi wa chuma na umuhimu wake katika maisha ya binadamu (Ibara 16; Kif. 2).

**1. Hali ya Kijiografia na Maumbile ya Barahindi.** Mojawapo ya sifa kuu za kimaumbile za Barahindi ni huo mgongo wa *milima wa Himalaya* ulio mrefu zaidi ulimwenguni kote. Milima hiyo ambayo vilele vyao vimefunikwa na barafu na theluji milele, inaitenganisha Barahindi na nchi za jirani kwenye eneo kubwa sana, isipokuwa pande za Kusini tu mwa bara hilo. Hapo kale kulikuwa hakuna njia zozote nyingine za kuvukia eneo hilo la milimani, ila tu kwenye sehemu fulani za Kaskazini-Magharibi.

Kwa kuzingatia umbo lake pamoja na isimu inayohusika ya kijiografia, Barahindi ni mkono wa nchi au pembe kubwa sana ya nchi kavu. Takriban sehemu zake zote zimechukuliwa na nyanda za milimani, nako kuna vyanzo vingi sana vya madini za shaba na chuma. Eneo la baina ya nyanda hizo na milima ya Himalaya ni tambarare iliyolala chini. Kwenye upande wa Magharibi wa eneo hilo kwapitia *Mto Indusi,* nako Mashariki mwake kuna *Mto* mkubwa mwingine, *Ganjes.* Yote miwili yaanzia kwenye sehemu za juu za Himalaya, na kufurika sana wakati theluji inapoyeyuka milimani.

Himalaya yailinda vizuri Barahindi kutokana na upepo mkali na baridi wa Kaskazini. Ndio sababu, kwa mwaka mzima katika nchi hiyo huwa na joto. Kwenye bonde la Indusi mvua huwa ni nadra sana kunyesha, na nyika kavu zimetandazika kote. Bonde la Ganjes ni tofauti, kwani mnamo siku za joto huko huwa na mvua nyingi sana. Hapo kale eneo hilo lilikuwa ni bwawa tupu la matope, pamoja na misitu mikubwa sana iliyojazana na isiyopitika, mkiwemo miti na vichaka vya kila aina. Hata wakati Jua linapofikia kilele chake mbinguni, katika sehemu hizo za misituni huwa na utusitusi. Nako kunaishi wanyama wa jinsia mbali mbali, kama vile, chui na ndovu pamoja na nyoka chungu nzima wenye sumu kali, ambao mtafuno wao una hatari ya kifo kwa mtu au mnyama yeyote yule.

**2. Miji ya Kale ya Barahindi.** Ni malaki mengi ya miaka tangu binadamu kuchomoza na kuishi huko Barahindi, na kumesalia wingi mkubwa wa nyayo za maisha ya wanadamu hao wa awali. Kwa muda mrefu sana wanasayansi walidhania kwamba ni mnamo miaka ya 1,000 tu B.C. ndipo wakazi wa eneo hilo walipogawanyika katika matabaka tofauti, na serikali pamoja na madola ya mwanzoni kuchomoza. Lakini kiasi cha miaka hamsini nyuma, wakijishughulisha na kazi yao huko kwenye Bonde la Indusi, wataalamu wa akeolojia waligundua magofu ya miji iliyokuwako zamani hata mnamo miaka ya 3,000 na ya 2,000 B.C.

Barabara za miji hiyo zilikuwa zimenyoka sawa. Kulikuwa na majumba ya ghorofa mbili hata tatu yaliyojengwa kwa matofali, na kupambwa vizuri sana kwa ndani hata kuwa na mahodhi ya kuogelea. Lakini mitaa mingine ilikuwa ni ya vibanda vibovu, nako ndiko watu masikini waliko-

Mfereji wa kale huko Barahindi ambao umehifadhika mpaka siku hizi. (Picha ya kamera.) Kingoni mwake kumeota mimea mingi sana.



kaa. Kwa kawaida, juu ya mji huu au ule kulikuwa kumechomoza ngome ikiwa imejengwa kwenye kilima cha karibu, tena si mbali na ngome kulikuwa na ghala kubwa ya nafaka.

Pamoja na nafaka, wakazi wa Bonde la Indusi walilima pamba, wakiyamwagilia mashamba yao maji kutoka kwenye mifereji waliyoijenga. Vilevile walijishughulisha na ufugaji wa wanyama wa aina mbali mbali, wakubwa na wadogo.

Miji ilikuwa ndiyo sehemu kuu za kuendeshea biashara na kazi za usanii. Vitu vya shaba nyekundu na nyeusi pamoja na vile vya dhahabu vilikuwa vikitengenezwa, kadhalika vitambaa vya pamba kufumwa na kusafirishwa kwenye Eneo la Mito Miwili.

Kwenye machimbuzi hayo ya makazi ya kale ya Barahindi kuligunduliwa wingi mkubwa wa mihuri iliyotengenezwa kwa mawe na mafupa, na kuchongwa sura za wanyama wa kufugwa pamoja na alama zilizokuwa zikitumika kwa kuandikia lugha. Ingawaje, siri ya mwandiko wa mwanzoni kabisa wa lugha ya wakazi wa sehemu hizo ingali bado haijafunulika. Kwa hivyo, mpaka sasa, mabaki ya vitu vilivyotumiwa na wakazi hao yanaendelea kuwa vyanzo pekee vya kutujulisha habari za maisha yao.

Mnamo miaka ya 2,000 B.C. wakazi wa miji hiyo waliihama na kutoweka, na mpaka hii leo wataalamu wa historia wangali bado hawajui sababu zake.

**3. Uvamizi wa Waariani na Ulowezi Wao katika Barahindi.** Mnamo miaka ya 2,000 B.C. makabila ya *Waariani* yalijipenyeza huko Barahindi kwa upande wa Kaskazini-Magharibi. Waariani wa zama hizo walikuwa wahajiri wa kudumu, yaani watu wanaotangatanga daima huku na huko pamoja na mifugo yao na mali zote nyinginezo. Kwa jumla, ufugaji ni shughuli ya kawaida kwa makabila ya watu kama hao, na sababu kuu ya kuhama kwao mahali pamoja na kuhamia kwingineko huwa ni kuishiwa na chakula na mifugo yao kuvyoga majani mahali hapo, na hivyo, hulazimika kwenda kuitafutia malisho mapya. Waariani walifuga ng'ombe na farasi na kutangatanga nao daima. Kutokana na hayo, tunaweza kufahamu kwa nini walimdhania Mungu wa Jua, ambaye alikuwa ni mmojawapo wa miungu yao mikuu, kuwa ni mwenye kusafiri mbinguni upesiupesi kila siku kwa kupanda gari la dhahabu libururwalo na farasi wenye rangi nyekundu ya moto mkali.

Makabila yao yaliongozwa na watemi wa kuchaguliwa walioitwa *raja.* Mojawapo ya desturi zao ilikuwa ni kumkabidhi raja ada za watu wa kabila lake, ambazo ingawaje zilikadiriwa kuwa ni za hiari.

Katika mambo ya utamaduni Waariani hao walikuwa wamebaki nyuma kabisa kwa kulinganisha na wakazi wa miji ya kale kwenye Bonde la Indusi. Walikuwa hawana mwandiko wa lugha yao, na hivyo, kupokezana kwa mdomo masimulizi yao ya kale kutoka kizazi kimoja hadi kingine.

Waariani walizidi kusonga mbele pamoja na makundi yao ya ng'ombe na farasi huko kwenye nyanda na nyika za Barahindi, kisha wakaja taratibu kuikalia sehemu kubwa zaidi ya nchi hiyo. Wakaanza kujishughulisha na kilimo, na hivyo, kufuata mtindo wa kuishi kwenye makazi ya kudumu, huku wakizidi kuchanganyika kwa damu na wenyeji wa kiasili, na kuingia chini ya utaratibu wa ujima wa ujirani.

**4. Shughuli za Waariani Mnamo Mwanzoni mwa Miaka ya 1,000 B.C.** Karibu na kuingia katika kipindi cha miaka ya 1,000 B.C. Wahindi walikuwa wameshapata ujuzi wa kuchimbua madini za chuma na kuzitengeneza kuwa vyombo vya kazi au vitu vya matumizi.

Wakijizatiti kwa mashoka na masepeto ya chuma, wanadamu wakawa na nguvu nyingi, na kuifanya hata misitu hiyo iliyojazana kurudi nyuma. Hatua kwa hatua, wakazi wa Bonde la Ganjes walioishi kwa ujima wa ujirani walizidi kusonga mbele katika kupambana na maumbile kwa kufyeka miti na vichaka, kuchimba mifereji na kulima ardhi bikira. Kutokana na wingi wa maji na joto pamoja na udongo wenye rutuba sana, mashamba yao yalizidi kustawi na kutoa mazao mengi.

Kuwa na maplau na masepeto ya chuma kuliwezesha kulima hata sehemu zenye udongo mgumu. Na wakaanza kutumia ng'ombe kwa kuburura maplau. Ikawa, kilimo kinaenea upesiupesi huko hata kwenye nyanda za milimani. Miongoni mwa mazao makuu waliyolima Wahindi wa kale ni ngano na mpunga, miwa pamoja na pamba. Vitambaa vyao vya pamba vilisifikana sana kwa kuwa imara, na wakati huo huo, laini ajabu hata shuka nzima kuweza kupitishwa ndani ya pete ndogo.

Licha ya wanyama wakubwa, Wahindi wa kale walifuga pia kuku wa aina mbali mbali. Ilikuwa ni huko Barahindi ndiko kwa mara ya kwanza kabisa katika historia kuku mwitu alikozoeleshwa kuishi kwenye makazi ya binadamu, na ni katika nchi hiyo ndiko ufugaji kuku wa kawaida ulikoanzia na baadaye kuenea ulimwenguni kote.

Pamoja na hayo, Wahindi waliwazoelesha tembo kuishi kwao na kuwatumikia katika kazi mbali mbali, kama vile, kufyeka miti na kung'oa visiki, kubeba watu na mizigo, n.k. Vilevile wanyama hao wakubwa sana walifundishwa kuwasaidia maaskari mapiganoni, kwa kujitoma kwa nguvu kwenye safu za maadui na kuwakanyaga na kuwaponda.

Kutokana na kazi na juhudi zao za ung'ang'anivu, Wahindi walizidi kuzitiisha nguvu za maumbile ya kwao, ambayo pamoja na utajiri wake mwingi sana, yalikuwa pia na hatari chungu nzima.

?

1. Kulikuwa na tabia gani zilizo za pamoja za maumbile ya Barahindi na yale ya Misri, kadhalika tofauti gani baina yao? **2.** Mazingira gani ya kimaumbile ndiyo yaliyofalia maendeleo ya uzalishaji mali huko Barahindi hapo kale? Shida gani walizozikabili na kubidi kuzivuka wakazi wa kale wa Barahindi? Kwa nini makazi ya watu yaliibuka kwenye Bonde la Indusi mapema kuliko kwenye Bonde la Ganjes? **3.** Fikiri na kujibu kama kulikuwa au haku-

kuwa na matabaka, serikali na madola kwenye Bonde la Indusi mnamo miaka ya 3,000-2,000 B.C. Na utoe hoja za kuthibitisha maoni yako. **4.** Nini kilichosababisha Waariani kuhamahama huko na huko? Vipi shughuli za Waariani zilivyowakilishwa katika imani zao za kidini? **5.** Mafanikio gani yalipatikana na Wahindi wa Kale katika uzalishaji mali?

## IBARA 19. KUUNDIKA NA KUENDELEA MBELE KWA SERIKALI NA MADOLA YA WENYE WATUMWA HUKO BARAHINDI MNAMO MIAKA YA 1,000 B.C.

**(Ramani ya 3.)**

*Jikumbushe* vile watumwa walivyokuwa wanaitwa katika Misri ya Kale (Ibara 7; Kif. 2), kadhalika tabia za serikali ya zama za mwanzoni.

**1. Uundikaji wa Matabaka.** Matunda ya kazi ya Wahindi wa kawaida yalikuwa yakitwaliwa na raja, makuhani pamoja na watukufu wengine. Hao wa mwisho walikuwa wakichukua sehemu maalum ya mazao ya kilimo na mifugo ya wakulima walioishi kwa ujima wa ujirani. Wakati wakulima wa ujima walipokuwa wakivunja migongo yao kwa kufukua ardhi kwa maplau mazito au kujishughulisha na kazi ngumu za aina nyingine, watukufu walikuwa wakigaagaa katika anasa tupu na kutembea huku na huko kwa magari ya kuvutia ya kubururwa na farasi, au kwenda usasini na kupigana vita na majirani zao.

Wakiwateka watu vitani, watukufu waliwafanya watumwa; mtumwa akiitwa "ajinabi" au "adui". Wakisimamiwa na wanyapara, watumwa walisafisha na kulima mashamba ya mabwana zao au kuwatumikia majumbani mwao.

Watukufu wakageuka kuwa wenye watumwa na kuwanyonya vikali mahadimu zao hao pamoja na wakulima wa ujima.

**2. Uchomozaji wa Serikali na Madola.** Ili kuwashurutisha wakulima na watumwa watii amri zao vilivyo, raja waliunda vikosi vya maaskari na kuwazatiti kwa silaha madhubuti.

Vikosi hivyo vilizidi kugeuka kuwa *majeshi* ya kudumu.

Wanyapara wakigeuka kuwa *walinzi.*

Watumishi wa raja waliokuwa wakimpatia nafaka na mifugo kwa kuitwaa kutoka kwa wakulima wa ujima, wakabadilika kuwa *mamudiri* wake—watozaji kodi na mahakimu.

Raja nao, punde si punde, wakaacha kuwa watemi wa kuchaguliwa, na kugeuka kuwa *wafalme*, utawala wao ukiwa ni wa kurithiana.

*Hivyo ndivyo, mnamo miaka ya 1,000 B.C., serikali na wafalme wao pamoja na majeshi ya kudumu, walinzi na mamudiri, zilivyoundika huko Barahindi.*

Wakitambua kwamba kuwako kwa serikali ni shuruti la lazima la kuwahifadhia utajiri pamoja na maisha yao yenyewe, wenye watumwa walisema: "Pindi wasipolindwa na utawala wa mfalme, watu matajiri watasibiwa na mauti na mateso". Pamoja na hayo walijitahidi kuyachukulia fursa mambo ya kidini ili kutilia nguvu zaidi amri yao juu ya umma mkubwa wenye kunyonywa na kukandamizwa.

**3. Ugawanyaji Watu katika Madaraja Tofauti.** Wahindi wa kale walimwabudu mungu *Brahma* na kuamini kwamba yeye ndiye aliyeumba dunia na wanadamu, na kwa sababu hiyo makuhani wanaitwa *mabrahmani.*

Mabrahmani walifundisha kwamba Brahma aliwaumba wanadamu kutokana na viungo mbali mbali vya mwili wake mwenyewe. Ati ni kutokana na midomo yake ndiyo akawaumba hao mabrahmani, na ndio sababu wakaweza kunena kwa niaba yake. Kutokana na mikono yake akawaumba maaskari, kutokana na mapaja yake akawaumba wakulima na wasanii, na hatimaye, kutokana na miguu yake iliyochafulika kwa matope, akawaumba hao walioitwa *mashudra,* yaani mahadimu. Kwa hivyo, kama mabrahmani walivyofundisha, mungu mwenyewe aliwagawanya wanadamu katika madaraja au mastakimu tofauti. Na ndiyo maana, mwanawe brahmani huwa anazaliwa brahmani, na vivyo hivyo, mwanawe shudra anakuwa shudra kwa jadi. Na maisha yake yote mwanadamu anabaki katika mastakimu yake hayo au *kasti* aliyozaliwa nayo.

Sudi ya mashudra ilikuwa balaa tupu, lakini hali ya *wale walio "haramu kuwagusa",* kama watu wa daraja la chini kabisa walivyoitwa, ilikuwa hata ahasi na duni zaidi. Watu kama hao waliotengwa mbali na kasti zote nyingine, walidhaniwa kwamba ni najisi hata kuwagusa, tena kwamba watoto wao wanazaliwa na unajisi. Kazi waliyoachiwa hao walio "haramu kuwagusa" ilikuwa ni ya aina ngumu na za kukirihisha zaidi, kama vile, kuzoa uchafu na matakataka, kuchuna ngozi za mizoga, n.k.

Kama mabrahmani walivyofundisha, mungu alitoa pia sheria ziamuazo kazi na mwenendo wa wanadamu wa kasti zote, tena kwamba alimwumba mfalme na maaskari kwa madhumuni ya utekelezaji wa sheria hizo pamoja na ulinzi wa utawala wa makuhani na wenye watumwa. Mvunjaji sheria alikuwa lazima aadhibiwe vikali sana.

*Dini ilitokezea kuiunga mkono serikali ya umilikaji watumwa, nayo kwa upande wake ikaiunga mkono dini vilevile.*

**4. Uunganikaji wa Barahindi Chini ya Utawala wa Dola la Wamauri.** Ilikuwa ni kwenye Bonde la Ganjes lenye rutuba nyingi, ndiko madola ya mwanzo ya Wahindi yalikochomoza. Lakini baadaye yakawa yanaibuka pia kwenye sehemu nyingine za nchi hiyo. Madola hayo ya awali yalikuwa madogo kwa kiasi, lakini mengi sana. Tuseme, idadi yao huko Kaskazini tu mwa Barahindi ilikuwa ni madarzeni kadhaa.

Nayo yalikuwa takriban hayeshi kupigana vita yenyewe kwa yenyewe. Ilikuwa ni vita vya ubakuzi wa ardhi, watumwa na mali nyingine za kige-

ni, navyo vilikuwa vikisababisha uharibifu mwingi, huku madola fulani yakiangamia, hali mengine yakiimarika na kukwea juu.

Mnamo karne ya 6 B.C. ikawa ni Dola la *Magadkha* ndilo lililozidi kupata nguvu nyingi kuliko mengineyo, na hatimaye, wafalme wake wakafaulu kuweka amri yao juu ya sehemu kubwa sana ya Bonde la Ganjes hata pande zake za jirani. Mji mkuu wa ufalme huo ulikuwa *Pataliputra* ambao sasa unaitwa *Patna*.

Ilikuwa ni kutoka mwishoni mwa karne ya 4 B.C., wakati Magadkha ilipoingia chini ya utawala wa wafalme wa nasaba ya *Mauri*, ndipo vita vyake vya utekaji vilipozidi kuwa vya kufaulu kabisa. Msimulizi wa kale anajulisha kwamba Wamauri walikuwa na jeshi kubwa ajabu, likiwa na maaskari laki sita wa miguu waliozatitiwa kwa nyuta za kimo cha mtu, pamoja na mapanga na ngao, kadhalika wapanda farasi wapatao elfu thelathini, na tembo elfu tisa wa kivita.

Ilikuwa ni chini ya utawala wa mfalme wa tatu wa nasaba hiyo, ambaye aliitwa *Ashoka*, ndipo Dola la Wamauri lilipofikia kilele cha nguvu na utukufu wake. Mnamo karne ya 3 B.C., wakati wa enzi za Ashoka, takriban sehemu zote za Barahindi, isipokuwa upande wa Kusini tu, zikajikuta chini ya utawala wake.

Ufalme wa Wamauri ulikuwa mkubwa sana, lakini si imara. Tayari hata mnamo mwishoni mwa enzi za Ashoka, dola hilo lilikuwa limeshaanza kuvunjika, na kuingia karne ya 2 B.C., kuangamia kikamilifu na kugawanyika katika madola mbali mbali yenye mamlaka zao yenyewe. Baada ya miaka mia tano kupita tangu zama hizo, ufalme mkubwa mwingine ulichomoza huko Barahindi, lakini kwa ukubwa wa eneo lake, usingeliweza kushindana hata kidogo na ule wa Ashoka.

Kuundika kwa ufalme wa Wamauri, na kama matokeo yake, kukomeshwa kwa vita vya ndani huko Barahindi, kulikuwa na umuhimu mkubwa katika kuendeleza utamaduni wa nchi hiyo pamoja na kukuza mahusiano yake na nchi za kigeni.

### KUTOKA KATIKA SHERIA ZA MABRAHMANI

**Kwa sababu ya kuchomoza kwake kutokana na kiungo aali zaidi cha mwili wa mungu, Brahmani akawa ndiye bwana wa dunia yote. Chochote kile wakipendacho mabrahmani, lazima kitolewe kuwapa kwa ukunjufu.**

**Shughuli moja tu ambayo mungu amewaamulia mashudra ni kuwahudumia kwa unyenyekevu watu wa kasti za juu.**

**Askari hafaulu bila ya brahmani, brahmani hafaulu bila ya askari.**

**Mungu amemwumba mfalme na maaskari kwa ajili ya kulinda dunia yote.**

**Shudra akitamka maneno ya kuwabeza wakuu wake, kinywa chake lazima kichomwe ufito umoto wa chuma. Shudra akithubutu kubishana na brahmani, mfalme atoe amri ya kumwagia kinywani na masikioni mwake mafuta yachemkayo.**

**Hukumu ya kunyongwa kwa brahmani ni kunyolewa upara.**

?

1. Nini sababu za uundikaji wa serikali na madola katika Barahindi ya Kale?
2. Nini kilichosababisha ugawanyaji watu huko Barahindi katika madaraja au kasti tofauti? Je, hayo yaliweza kutokea chini ya mfumo wa ujima wa awali? Toa hoja za kuthibitisha jawabu yako.

## IBARA 20. UTAMADUNI WA BARAHINDI YA KALE

**(Ramani ya 3.)**

*Jikumbushe* aina za maarifa ya kisayansi yaliyochomoza hapo kale katika Misri na Asia Ndogo (Ibara 12 na 17).

**1. Pataliputra na Miji Mingine ya Barahindi ya Kale.** Kutoka katikati ya kipindi cha miaka ya 1,000 B.C., miji ya Barahindi ilizidi kukua upesi. Mkubwa zaidi kati yao ulikuwa Pataliputra. Mji huo ulikuwa umetandazika kwa umbali wa kilomita kadhaa kandokando ya Mto Ganjes. Ulizungukwa na handaki lenye kina kirefu sana, pamoja na boma lililokuwa na milango 64.

Katikati ya Pataliputra palikuwa na kasri ya mfalme ya kuvutia sana kwa nguzo, nakshi na sanamu zake.

Miji mingi ya Barahindi ya Kale ilijengwa kwa kutegemea rasimu maalum na kuwa na barabara zilizonyoka. Pamoja na mengine, sehemu hizo za mijini ziliendelea mbele upesi katika mambo ya usanii. Mitaa yake mizima ilikuwa imetwaliwa na viwanda vya wachongaji vitu kwa pembe za ndovu, mawe na miti, wafumaji na wahunzi, wafinyanzi na wasanii wengine. Mabingwa wa mambo hayo walifadhiliwa sana na mfalme, hata kusamehewa kodi zao.

Njia pana za baraste zilikuwa zinaongeza kutoka Pataliputra kuelekea miji mingine ya Barahindi hata ng'ambo. Kandokando ya njia hizo kulikuwa na visima vilivyochimbuliwa kwa masafa maalum kutoka kwenye kimoja hadi kingine.

Pataliputra na miji mingine ya Barahindi ilitokezea kuwa vituo vikuu vya maendeleo ya elimu na tiba.

**2. Ueneaji Elimu, Mwandiko wa Lugha na Hesabu.** Kuendelea mbele kwa kilimo na kazi za usanii pamoja na kuchomoza na kukua kwa madola katika Barahindi ya Kale, kuliipelekea kupata mwandiko wa lugha wa aina mpya, ambao uliubadili ule uliokuwako mnamo miaka ya 3,000 au 2,000 B.C. na uliosahaulika baadaye. Ilikuwa ni kwa kutegemea abjadi ya Kifoiniki, ndiyo Wahindi wakabuni huo mwandiko mpya wa lugha yao, mkiwemo alama za kuashiria sauti moja moja, kadhalika vifungu vya maneno. Waliandika juu ya makuti yaliyokaushwa na kukatwa kwa vipande sawa vyenye maumbo ya pembe nne.

Hayo pamoja na maumbo ya rasimu zao za ujenzi wa nyumba, mitaa

ya miji, mifiereji, n.k., yalinganayo sawa na elimu ya jiometria, yanathibitisha kwamba Wahindi wa kale waliijua vizuri elimu hiyo.

Ni kutokana na Wahindi ndiyo katika elimu ya hesabu kukapatikana alama ya *sifuri*, jambo ambalo liliwawezesha kuunda utaratibu mzuri na rahisi wa ufanyaji hesabu, wenye alama kumi, yaani tarakimu. Kwa sasa takriban walimwengu wote wanautumia utaratibu huo. Kama inavyojulikana, Wazungu huziita tarakimu hizo kuwa ni za Kiarabu. Sababu yake ni kwamba walitokezea kuzijua kutoka kwa Waarabu, ingawa hao wa mwisho walikuwa wanaziita kuwa ni za Kihindi, na hii kwa hakika ni sahihi zaidi.

Katika miji ya Barahindi ya Kale kulikuwa na shule za kufundishia misingi ya kusoma na kuandika, pamoja na sarufi, hesabu, fasihi na taaluma nyinginezo. Walakini mgawanyiko ule wa watu katika madaraja au kasti tofauti ulizuia sana uenezaji wa elimu miongoni mwa umma mkubwa. Matokeo yake ni kwamba watu wengi zaidi walioelimika walikuwa ni mabrahmani na maaskari, na kuhusu mashudra pamoja na wale walio "haramu kuwagusa", basi wao hawakuwa hata na fursa ya kuingia mashuleni. Yasitoshe hayo, hao wa mwisho walikatazwa kukaa katika sehemu za mijini.

**3. Tiba.** Huko Pataliputra, kadhalika kwenye miji mingine ya Barahindi ya Kale palikuwa na vituo vya afya pamoja na madarasa ya miaka saba ya kufundishia tiba. Madaktari wa Kihindi walijua kufanya oparesheni za aina mbali mbali, kadhalika walikuwa na maarifa ya utumiaji wa dawa bora za aina nyingi, ambazo baadhi yao zilikuwa zikisafirishwa katika nchi za kigeni. Lakini pamoja na hayo, kuliendelea kuwako imani na mila kongwe za *uganga wa kutegemea uchawi.*

Mara kwa mara, utabibu halisi ulitokezea kuandamana na aina hizo za ushirikina. Mathalan, wakati wa kumpa mgonjwa dawa mujarabati au kumfanyia matibabu ya kitaalamu, daktari aliweza kufuata ibada hizi au zile za ulozi ambazo zilidhaniwa kuwa na nguvu ya kuponyesha. Mbali ya matokeo yake mengine, hali hiyo inatupa mwongozo wa kuelewa kwa nini madaktari wa huko Barahindi (sawa na vile ilivyo pia katika sehemu nyingine nyingi za dunia.—*Mfasiri.* ), mara nyingi huitwa waganga (kwani, kama tukiangalia chanzo cha isimu hii, "uganga", tutaona kwamba mwanzoni wake ilimaanisha mwambatano wa utabibu halisi pamoja na ulozi wa aina fulani.—*Mfasiri.*).

**4. Fasihi.** Kubuniwa kwa mwandiko wa lugha yao kuliwawezesha Wahindi kuandika masimulizi na nyimbo zao za kale, walizokuwa wakizipokeza kwa mdomo kutoka kizazi kimoja hadi kingine kwa muda wa makarne mengi. Maarufu zaidi kati ya hizo ni tenzi kubwa mbili, *Mahabharata* na *Ramayana.*

*Mahabharata* ilitungwa juu ya msingi wa habari halisi za kihistoria za mapigano ya wafalme wa nasaba mbili kwa ajili ya kugombania utawala.

(Mafafanuzi mafupi ya *Mahabharata* utayakuta kwenye nyongeza ya Ibara 20). Utenzi huo ulipambwa na watungaji na wasimulizi wake kwa kubuni wenyewe habari mbali mbali za ajabu.

*Ramayana* nayo inasimulia juu ya matendo ya kishujaa ya Rama aliyekuwa mwana wa mfalme. Sudi yake ilikuwa ni kufukuzwa kutoka katika nchi yake ya jadi, na mkewe ambaye Rama alimpenda sana, kutekwa nyara na mfalme mwovu. Rama alikusanya jeshi la nyani na dubu, na kuvuka bahari pamoja nalo hadi kwenye kisiwa cha Sri Lanka, ambako ndiko adui yake yule mwovu alikotawala. Rama akapigana naye, akamwua, akamkomboa mkewe na kurejea naye kwao.

Pamoja na tenzi, Wahindi wametunga pia wingi mkubwa wa hadithi na ngano, hekaya, visa na aina nyingine za fasihi. Kama ilivyo pia kwa mataifa na makabila mengine mengi, Wahindi wana visa vingi vinavyodhihaki tabia mbali mbali zisizo za kupendeza za binadamu, kama vile, uroho na ubahili, ujinga na ubembelezi, n.k. Mathalan, kimojawapo kati ya visa hivyo kinasimulia: palikuwa na kunguru, akatua mtini na chakula mdomoni, akatokea mbweha mjanja, akamsifu kwa sauti yake nzuri hata kunguru mjinga akawa hawezi kujizuia tena, akalia sana na chakula kumdondoka chini kuwa nyara ya mbweha. Kwa umbo lake hili au lile, kisa hiki pamoja na vingine mbali mbali vilienea sana hadi kwenye nchi nyingi za kigeni, Urusi ikiwa mojawapo.

Fasihi ya Wahindi wa kale iliwakilisha wingi mkubwa wa imani zao mbali mbali za kidini. Lakini wakati huo huo, ilitokeza waziwazi maoni ya watu waliokanya miungu, maisha ya peponi, uchawi, n.k. Watu hao walinena kwa ushujaa: "Mungu hayupo, na wote wasimuliao juu yake ni waongo".

**5. Utengenezaji Sanamu na Usanifu Ujenzi.** Kama vile mwandiko wa mwanzoni wa lugha ya wakazi wa Barahindi ulivyotokezea kusahaulika na kutoweka, ndivyo vivyo hivyo, mtindo wa kusanifu majengo ya mawe ulivyokoma katika nchi hiyo baada ya miji yake ya kale kuhamwa na watu na maisha ya huko kutuama kwa sababu hizi au zile, wala haukufufuka tena mnamo muda mrefu sana uliofuatia. Kuhusu majengo na masanamu ya miti ya zama hizo, basi hakuna yoyote yaliyosalia mpaka sasa. Ilikuwa ni mnamo karne ya 4 tu B.C., baada ya dola kubwa kuchomoza huko Barahindi, ndipo kazi za ujenzi zilipokuja tena kufuata mtindo huo wa kutumia mawe. Na ni chini ya enzi za mfalme Ashoka, ndipo majengo mengi zaidi ya mawe, mkiwemo makasri, majumba, masanamu, n.k., yalipochomoza.

Miongoni mwa kumbukumbu kuu za sifa za nguvu na taadhima ya dola hilo la Kihindi ni nguzo madhubuti ndefu sana zilizojengwa kwa amri ya mfalme wake, Ashoka, mnamo karne ya 3 B.C. Kila moja kati ya hizo ilijengwa kutokana na mwamba mzima. Mojawapo ilikuwa na sanamu ya mawe ya simba wanne juu yake, kila mmoja akiwa ameelekezea macho upa-



1. Ndani ya hekalu la Kihindi la karne ya 1 B.C. 2. Sehemu ya juu ya nguzo ya mawe yenye sanamu ya simba wanne ya karne ya 3. B.C. Taswira hii ni Alama ya Taifa ya sasa ya Jamhuri ya India. 3. Lango la hekalu la Kihindi la karne ya 1 B.C. Lango hili la mawe linavutia sana hata inafanya kulidhania kama vile limetiwa almaria safi. Limepambwa kwa nakshi ionyeshayo wingi mkubwa wa watu, wanyama na mimea.





nde mmoja mbali wa dunia (kati ya pande zake kuu nne, yaani Kusini, Kaskazini, Magharibi na Mashariki.—*Mfasiri.*), na ilionyesha kama kwamba ni walinzi wa kudumu wa mipaka ya dola hilo kwa pande zake zote.

Kumbukumbu nyingine ya kuvutia sana ya sanaa ya zama zile ni lango la mawe la hekalu lililojengwa mnamo karne ya 1 B.C. Lango hilo limepambwa kwa nakshi ionyeshayo sura mbali mbali za ulimwengu mkubwa wa wanyama na mimea, jinsi ulivyo huko Barahindi, kadhalika wababe wa hadithi na ngano zake za kale, miungu ya kike ikidhaniwa kuwa ndiyo yenye kulinda mahali pa kuingia ndani ya hekalu hilo, kadhalika habari mbali mbali za maisha ya kila siku ya wakazi wa nchi hiyo.

Baadhi ya mahekalu ya Barahindi ya Kale yalijengwa kwenye mapango yaliyochimbwa majabalini. Pango mojawapo la aina hiyo lililosalia tangu karne ya 1 B.C., laonyesha mfuatano wa nguzo zilizosuguliwa na kuwa laini kama bilauri, zikisimama kandokando ya kuta za hekalu, ambalo nuru yaingia ndani kwa kupitia kwenye madirisha tu yaliyokatwa kwenye ukuta wake wa mbele, na sanamu takatifu za mawe za watu na wanyama zikijitokeza kutani katika utusitusi wa pangoni.

Barahindi ndiyo iliyoanzisha *mchezo* maarufu *wa sataranji.* Visanamu vitumiwavyo katika mchezo huo, vilikuwa ni vya kuchongwa kwa pembe, na kumathilisha jeshi la Kihindi la kale, pamoja na mpangiko wake. Safu ya vitunda vifupi vya mbele ndio maaskari wa miguu. Kwa nyuma yao, mahali pa katikati, kuna Mfalme na Amirijeshi (kwa sasa visanamu vikuu hivyo vya sataranji huitwa "Mfalme" na "Malkia".—*Mfasiri.*). Ubavuni pao kwa pande zote mbili, pana Ndovu (ingawa, baadhi ya watu huviita visanamu hivyo viwili kuwa "Maafisa", au "Maaskofu".—*Mfasiri.*). Halafu panafuatia Farasi, na hatimaye, kwenye kingo za safu hiyo ya nyuma, kwaonekana Majahazi wawili (au "Ngome" kama visanamu hivyo vilivyokuja kuitwa kwingineko.—*Mfasiri.* ). Kwa jumla, mchezo huo katika Barahindi ya Kale ulijulikana kama "jeshi la aina nne".

**6. Mahusiano ya Barahindi na Nchi za Kigeni Hapo Kale.** Mahusiano kama hayo yalichomoza zamani sana hata mnamo miaka ya 3,000 au 2,000 B.C., lakini halafu yakapungua baada ya miji ya bondeni mwa Indusi kuhamwa na watu na maisha ya huko kutuama. Hata hivyo, wakati Barahindi ilipoingia katika kipindi cha kuendelea mbele kwa kilimo, ufugaji na usanii, kuundika kwa madola makubwa na kuenea kwa elimu, mahusiano yake na nchi za kigeni yalianza kukua tena na kupata nguvu zaidi. Merikebu nyingi zilikuwa zinaondoka kutoka kwenye miji ya mwambao wa Barahindi, kuelekea Magharibi hadi Eneo la Mito Miwili pamoja na Misri, kadhalika Mashariki na Kusini Mashariki mwa Asia hadi kwenye kisiwa cha Sri Lanka hata Uchina. Wakati huo huo, misafara ya ng'amia na wanyama wengine waliobeba mizigo ya aina mbali mbali, ilikuwa inatoka Barahindi kwa mfululizo, na kwa kupitia sehemu za milimani, kufika kwenye pande za Asia ya Kati na mwambao wa Bahari ya Kati. Vitambaa laini,

vitu vya aina mbali mbali vya thamani na anasa, mkiwemo johari, pembe za ndovu pamoja na bidhaa nyingine za Barahindi, zilisifikana sana ng'ambo hata katika nchi za Ulaya. Pamoja na wafanyabiashara, katika safari za kwenda na kurudi Barahindi kulikuwa pia na wanabalozi, wanasayansi na watalii.

Mahusiano ya Barahindi na nchi za Kusini Mashariki mwa Asia hapo kale yalikuwa ni ya karibu zaidi. Pamoja na kufanya biashara na nchi kama hizo, mkiwemo zile za Indo-China na Indonesia, Wahindi walikuwa wakihamia na kulowela huko, wengi wao wakiwa wataalamu waliokwenda kuwatumikia wafalme wa kienyeji na kupewa nyadhifa au vyeo vya juu. Kuwa na mahusiano na Barahindi kulisaidia vilivyo kupeleka mbele maendeleo ya utamaduni, kama vile, mwandiko wa lugha, mambo ya sanaa na sayansi katika nchi hizo za Kusini Mashariki mwa Asia.

Walivyokuwa wakistawisha utamaduni wao wa aina ya kipekee hapo kale, Wahindi waliyapokea mengi sana katika upande huo kutoka kwa mataifa mengine yaliyokuwa yameendelea zaidi mnamo zama zile. Wakati huo huo, mataifa mbali mbali ya jirani hata ya mbali sana, yalijifunza na kutumia mengi yaliyobuniwa na kuvumbuliwa na Wahindi, jambo ambalo pamoja na mengine yaliyotoka Barahindi lilikuwa na umuhimu mkubwa sana katika kuendeleza utamaduni wa dunia ya kale.

## UTENZI WA KALE WA KIHINDI *MAHABHARATA*

*(Mafafanuzi mafupi)*

Utenzi huo ulitungwa chini ya mfumo wa aina gani? Toa hoja za kuthibitisha jibu lako.

**Kisa cha Mahabharata ni vita vya kufa kupona baina ya raja wa nasaba mbili. Palikuwa na ndugu watano, wanawe raja Pandava. Walikuwa bado wadogo, wakati baba yao alipofariki dunia. Wakafukuzwa kwao na mjomba wao na binamu zao. Ndugu Pandava wakakulia kuwa mashujaa wenye nguvu nyingi. Mfalme wa nchi ya jirani alitoa ahadi ya kumwoza bintiye kwa mtu atakayempiga samaki wa dhahabu jichoni kwa mshale. Samaki akatundikwa mtini, huku gurudumu la njukuti likizunguka mbele yake. Vijana kutoka pande zote za Barahindi walikuja kushiriki katika mashindano. Na mmoja tu kati ya ndugu Pandava ndiye aliyeshinda, akamwoa binti mfalme.**

**Akatokea Pandava mkubwa, akacheza dadu, akashindwa vibaya, hata mwenyewe pamoja na nduguze na binti mfalme wakafanywa watumwa wa mshindi. Punde si punde, ndugu Pandava wakajikomboa, ila wakawa hawawezi kujirejeshea milki zao kwa njia ya amani. Kukawa na vita vya kufa kupona baina yao na binamu zao. Adui mkuu wa Pandava akanena: "Ama nitawashinda na kuitawala dunia, au watanishinda na kuitawala baada ya kifo changu". Makabila fulani yaliwaunga mkono ndugu Pandava, hali mengine yakaendea upande wa maadui zao. Vita vyao vilitokota kwa siku kumi na nane. Halaiki**

ya watu walipambana moja kwa moja pasina kujali chochote kingine, ila tu kupata ushindi. Hata mishale yao ikawa inagongana mrukoni, na magari ya kivita kupondana, na ndovu kukumbana kwa kiruu na kuuana kwa pembe zao madhubuti. Wapanda farasi wakitimka shoti huku na huko kama ndege, na mishale kumetameta hewani kama nyoka. Uwanja wote wa mapigano ulijaa maiti na majeruhi, wakiwaapiza wale waliofumua vita hivyo vya kutisha mno.

Mara upande huu, mara ule ulikuwa unakuja juu. Hatimaye, ndugu Pandava wakashinda, wakawa wafalme na kuziteka nchi zote hadi baharini.

? 1. Jaribu kusimulia mwenyewe juu ya mji wa Pataliputra. 2. Nini kilichofalia maendeleo ya utamaduni huko Barahindi mnamo miaka ya 1,000 B.C.? 3. Mafanikio gani yalipatikana na Wahindi katika mambo ya utamaduni mnamo kipindi cha kutoka miaka ya 1,000 B.C. mpaka mwanzoni mwa miaka ya 1,000 A.D.? 4. Mapokeo gani ya utamaduni wa kale wa Barahindi yanatumiwa na walimwengu mpaka hii leo?

## IBARA 21. SRI LANKA HAPO KALE

**1. Hali ya Kijiografia ya Kisiwa cha Sri Lanka.** Katika sehemu ya bahari isiyo mbali na ncha ya Kusini ya Bara Hindi, kuna kisiwa kikubwa cha *Sri Lanka.* Kwenye eneo hilo lililo karibu sana na ikweta kwapitana njia kuu za usafiri baina ya sehemu za Mashariki na Magharibi za Bahari Kuu ya Hindi. Mlango wa bahari wenye kuitenganisha Sri Lanka na Bara Hindi una urefu wa kilomita zipatazo madarzeni kadhaa tu. Kwenye sehemu hiyo ya bahari kuna mkururo wa visiwa vingine vidogo vodogo, mkiwemo vile vya matumbawe. Yaelekea kuwa ni mabaki ya mgongo wa milima uliokuwako hapo kale, ukiunganisha kisiwa hicho kikubwa na sehemu za bara, na hivyo, kurahisisha mawasiliano baina yao mnamo zama zile. Mgongo huo wa milima, kwa inavyoonyesha, ulianza kutoweka kidogo mpaka kuzama kabisa baharini. Tena, kuhusika na hayo, kuna ngano ya kale isemayo kwamba ilikuwa ni maaskari wa Rama, mwana wa mfalme mmojawapo wa Kihindi, ndio waliounda visiwa vile kwa kutupa majabali na miamba baharini, wakitafuta njia ya kuvukia hadi Sri Lanka.

**2. Maumbile ya Sri Lanka.** Tabia za kimaumbile za kisiwa hicho, mkiwemo hali za uso wa nchi na udongo wake, vima vya mvua na maji, n.k., zinatofautiana sana.

Sehemu yake ya katikati imetwaliwa na milima ikizungukwa na nyanda za chini. Upande wake wa Kusini Magharibi huwa na mvua nyingi kuliko huko Kaskazini na Mashariki. Mito itokayo milimani yaporomoka kwa kasi na kufurika sana wakati wa masika.

Hapo kale, kwenye maeneo yake ya ardhi kavu palikuwa na mapori ya miti na vichaka vyenye miiba. Upande wake wa Kusini Magharibi wenye kupata mvua nyingi, nao ulifunikwa na misitu iliyojazana na muhali

kupitika. Mimea iliyokuwa na umuhimu zaidi kwa maisha ya watu katika sehemu hizo ni minazi ya aina mbalimbali.

Kisiwani huko paliishi ndovu na ng'ombe mwitu pamoja na wanyama wengine wengi.

**3. Habari za Mwanzoni za Historia ya Kisiwa cha Sri Lanka.** Matokeo ya uchunguzi wenye kuendeshwa na wataalamu wa akeolojia yanaonyesha kwamba binadamu walikuja kuishi kwenye kisiwa hicho zamani sana hata mnamo Dahari ya Mawe.

Wakazi wa mwanzoni kabisa wa Sri Lanka wajulikanao katika historia walikuwa *Wavedda*. Mnamo karne ya 6 B.C., Wavedda walikuwa wangali bado wanatumia vyombo vya mawe. Walijua kilimo, lakini hawakuweza kuzimwagilia maji ardhi. Mnamo zama hizo, Wavedda waliishi chini ya mfumo wa ujima wa awali, ingawa makabaila walikuwa wameshaanza kuchipuka katika ujima huo. Na mpaka hii leo, huko Sri Lanka kuna Wavedda wapatao elfu kadhaa, wenye kushikilia desturi zao nyingi za kale kabisa.

Chanzo kikuu cha kuandikwa cha habari za historia ya kale ya kisiwa cha Sri Lanka kinaitwa *Mahavamsa*. Ni maandishi makubwa sana, ambayo sehemu yake ya kwanza ilitungwa mnamo karne za 5-6 A.D. kutokana na masimulizi ya kienyeji pamoja na vyanzo vya kuandikwa vya habari vya zama za kabla.

Kwa mujibu wa *Mahavamsa*, mnamo karne za 6-5 B.C., kikundi cha watu kutoka Kaskazini ya India, ambacho kiliongozwa na *Vijaya*, mwanawe mfalme mmojawapo wa sehemu hiyo, kilihamia kisiwani Sri Lanka. Vijaya alikuwa anatoka katika kabila liitwalo *Wasingali*, na watu wale waliokwenda naye na kukaa huko Sri Lanka, wakaitwa Wasingali vilevile. Kwa sasa watu wa kabila hilo (ambalo baadhi ya nyakati huitwa Wasingalisi.—*Mfasiri*.) ndio wakazi wengi zaidi kisiwani humo.

**4. Shughuli za Wakazi wa Kisiwa cha Sri Lanka Hapo Kale.** Mwanzoni kabisa Wasingali walifanya maskani yao kwenye upande wa Kaskazini wa Sri Lanka. Lakini baada ya muda kupita wakasambaa kwenye sehemu nyingine mbali mbali. Shughuli zao kuu zikawa kilimo pamoja na ufugaji. Wasingali walijenga mtando mkubwa wa mtataniko sana wa mifereji ya kuzimwagilia ardhi maji ya mito itokayo milimani. Pamoja na maelfu ya mifereji, mtando huo ulikusanya pia mahodhi makubwa yazungukwayo na maboma ya kuhifadhia maji ya mvua. Kati ya hayo kuna birika kubwa ajabu lililojengwa mnamo karne ya 4 A.D. Birika hilo liitwalo *Minneri* pamoja na majengo fulani mengine ya kale ya kazi za umwagiliaji maji ardhini, yamesalia na hata kutumiwa mpaka hii leo. Ujenzi wa mifereji huko Sri Lanka ulimwezesha kustawisha kwa mapeo makubwa sana kilimo cha mpunga ambao kama inavyojulikana huhitajia maji mengi. Miongoni mwa mazao mengine yaliyokuwa yakilimwa kwenye kisiwa hicho ni ngano, shayiri, mahindi na pamba.

Wasingali waliwazoelesha kukaa nao na kuwatumia kazini mwao wanya-

ma mwitu wa aina mbali mbali, hasa ng'ombe, ndovu, n.k. Pia waligundua vyanzo vikubwa vya madini za chuma, na ndio maana, kazi za uhunzi zikaendelea vizuri vilevile.

Kama tulivyokwisha eleza kabla, kisiwa cha Sri Lanka kipo kwenye eneo la njia panda muhimu sana za usafiri wa baharini, jambo ambalo lilisaidia biashara ya wakazi wake na nchi za jirani hata zile za mbali zaidi kustawi vizuri tangu mwanzoni kabisa. Lulu na johari nyingine pamoja na vitambaa bora vya pamba kutoka Sri Lanka vilikuwa vikisafirishwa kote hadi nchi za Ulaya ya Magharibi.

Maendeleo ya Wasingali katika kazi za usanii na mambo ya biashara yakaandamana na uchomozaji na ukuaji wa miji.

**5. Matabaka, Serikali na Madola ya Sri Lanka Hapo Kale.** Wakulima wa Sri Lanka ambao mnamo zama hizo waliishi kwa ujima wa ujirani walijishughulisha na sehemu kubwa zaidi ya kazi za mashambani. Wakati huo huo, watumwa walitokezea huko na kuongezeka kwa wingi bila ya kusita. Wageni waliotekwa vitani, kadhalika wadeni walioshindwa kulipa, waligeuzwa watumwa na kufanyishwa kazi katika ujenzi wa mifereji na mahodhi, ulimaji wa mashamba ya mabwana zao pamoja na kuwajengea makasri na majumba.

Kama ilivyokuwa katika sehemu nyingine za dunia, ugawanyikaji wa watu katika matabaka ya wenye watumwa, wanyonge waliomo utumwani, pamoja na wakulima wa ujima huko Sri Lanka ulipelekea katika uchomozaji wa serikali na madola. Kwa mujibu wa *Mahavamsa*, dola la mwanzo kati ya hayo liliundwa katika upande wa Kaskazini wa kisiwa hicho, mfalme wake akiwa Vijaya. Baadaye madola mengine yakaibuka huko Sri Lanka.

Majukumu makuu ya serikali yalikuwa ni kuwatoza kodi wakulima wa ujima, kuunda na kuandaa majeshi madhubuti ya kuwatumikia wafalme katika kutokomeza uasi wa wananchi na kuendesha vita dhidi ya majirani, kadhalika kuratibisha na kuongoza kazi za ujenzi wa mifereji. Kutokana na maendeleo ya kazi hiyo, wafalme walizidi kujipatia ardhi za kulimwa, ambazo baadhi yao wakawa wanazitoa kuwatunukia watukufu, mamudiri na maaskari kwa ajili ya utumishi wao bora.

Huku nyuma makabila ya *Watamili*, ambao walikuwa wanatoka miongoni mwa wakazi wa mwanzoni kabisa wa sehemu za Kusini za Bara Hindi, yakawa yanajipenyeza huko Sri Lanka. Hoja zinazohusika za historia zaonyesha kuwa, mara kwa mara, maingilio hayo yalikuwa ni ya amani, lakini baadhi ya nyakati yalitokezea kuwa ni ya kutumia silaha na kusababisha ufumukaji wa vita vya kumwaga damu.

Mnamo karne ya 2 B.C., mfalme wa Watamili alifaulu kuuteka upande wa Kaskazini wa Sri Lanka, ikiwa ni pamoja na mji mkuu wa sehemu hiyo, *Anuradkhapura*, na kuutawalia kwa zaidi ya miaka arobaini. Lakini mnamo kipindi cha mwishoni mwa karne ya 2 na mwanzoni mwa karne

ya 1 B.C., mtawala wa ufalme wa Kusini wa Sri Lanka, Dutugemunu, alimfurusha nje mfalme wa Watamili, akaziunganisha sehemu zote za kisiwa hicho na kuziweka chini ya enzi zake. Kukachomoza dola madhubuti lililodumu kwa makarne kadhaa.

**6. Utamaduni wa Kale wa Wasingali.** Uimarikaji na ukuaji wa dola la Wasingali ulisaidia kupeleka mbele maendeleo yao katika mambo ya utamaduni.

Mwanzoni kabisa Wasingali walikuwa wanatumia mtindo mmojawapo wa Kihindi wa kuandika lugha yao, lakini baadaye wakabuni mwandiko wao mwenyewe. Sawa na Wahindi wa kale, Wasingali waliandika juu ya makuti yaliyotengenezwa vizuri na kukatwa kwa miraba sawa.

Kumbukumbu adhimu ya fasihi yao ya kale ni hiyo ya *Mahavamsa* tuliyokwisha kuitaja kabla. Lakini vilevile walitunga wingi mkubwa wa masimulizi mengine na nyimbo, hurafa na tenzi. Halikadhalika michezo yao ya tamthilia pamoja na ngoma za kienyeji zina historia ndefu sana.

Miongoni mwa kumbukumbu za utamaduni wa kale wa Sri Lanka, ambazo zimesalia mpaka sasa, kuna masimulizi ya msafiri mmojawapo wa Kichina juu ya mji mkuu wa dola la Wasingali la zama zile, Arunadkhapura. Masimulizi hayo yanajulikana kuwa yalitungwa mnamo karne ya 7 A.D., wakati ambapo Arunadkhapura ilikuwa imeshapata historia ndefu sana. Barabara zake zilikuwa ni za kunyoka sawa na kuugawa mji katika mitaa ya mraba. Palikuwa na nyumba nyingi za ghorofa mbili. Masimulizi hayo yanasema pia: "Maburuji ya dhahabu ya makasri na mahekalu yanang'aa sana huko kwa juu ya mji huo; hapa na pale pana madaraja ya matao ya kuvukia barabara..., mitungi ya maua pamoja na mashubaka ya kutani mkiwemo masanamu ya watu walioshika kandili mikononi".

Kumbukumbu zilizosalia za sanaa ya kale ya Wasingali zinathibitisha masimulizi hayo na habari nyingine za kihistoria kuhusu mitindo ya usanifu ujenzi ya huko Sri Lanka mnamo zama zile. Miongoni mwa kumbukumbu hizo ni Hekalu la *Ruvanvelli*, ambalo lilianza kujengwa chini ya enzi za mfalme Dutugemunu. Jengo hilo lililo kubwa sana hata kuba yake kuweza kuonekana kwa umbali wa madarzeni ya kilomita, lina maumbo sawa na ya kuvutia mno, jambo ambalo linaonyesha kwamba pamoja na maarifa ya mambo ya sanaa wajenzi wake walijua pia elimu ya jiometria. Kifani kikuu kingine cha utamaduni wa kale wa Sri Lanka ni Kasri ya *Sigiria* iliyojengwa ndani ya mwamba, pamoja na mapicha yaliyochorwa juu ya kuta zake, ambayo yanavutia macho sana na kuwakilisha vilivyo hali ya maisha ya Wasingali jinsi ilivyokuwa mnamo zama zile.

Kumbukumbu za aina hiyo za sanaa na utamaduni wa kale wa Sri Lanka zinahifadhiwa vizuri, na baadhi yao zimetengenezwa upya kama zilivyokuwa zamani.

?

**1.** Vyanzo vya habari za historia ya kale ya kisiwa cha Sri Lanka vikoje? **2.** Shughuli za aina gani za wenyeji wa kisiwa hicho ndizo zilizofaidika zaidi kwa tabia zake za kimaumbile? **3.** Makabila gani yalikaa huko Sri Lanka hapo kale? **4.** Madola yalichomozaje kisiwani humo? Yalitimiza jukumu gani katika historia ya Sri Lanka?

*SURA VI*

# UCHINA YA KALE

## IBARA 22. UUNDIKAJI WA DOLA LA KICHINA

**(Ramani ya 3.)**

**1. Maumbile ya Uchina.** Sehemu kubwa ya Bara la Asia imetwaliwa na *Uchina.* Kwa upande wake wa Mashariki pametandazika nchi tambarare yenye kumwagikiwa na bahari. Nako Magharibi pameenea nyanda za juu ziandamanazo na migongo ya milima na majabali.

Kwenye sehemu zake za mwambao huko Mashariki huwa na mvua nyingi sana. Lakini kila kukizidi kuelekea Magharibi, ndivyo wingi wa mvua unavyozidi kupungua, na si nadra kutokea ukame.

Kwenye tambarare ya Uchina kwapitia mito miwili mikubwa sana, *Hwang Ho* na *Yangtze.* Kingo za Hwang Ho ni za mchanga mwembamba uliogandama wa rangi ya manjano, ndiyo maana ukaitwa Mto wa Manjano ( *Yellow River* ). Ni rahisi kufukuliwa kwa jembe na plau, na kukiwa na maji ya kutosha, udongo wa aina hiyo huwa na rutuba sana.

Mnamo majira ya mvua, Hwang Ho hufurika kwa masafa ya madarzeni hata mamia ya kilomita, na udongo wa kingoni mwake kuweza kuharibiwa upesi na maji. Mara nyingi Mto Hwang Ho ulitokezea kuasi kwa nguvu zaidi hata kuivunjilia mbali mipaka yake ya kabla na kufuata mikondo mipya. Wakati kama huo, makazi mazima mazima ya kingoni mwake yalikuwa yakiangamia na kugharikі. Na yafahamika kwa nini Wachina wakauita Mto Hwang Ho kama "mto uliopotea njia", "mto wa malaki ya misiba", "balaa kuu la Uchina", n.k.

Ardhi za kingoni mwa mto mwingine wa kichina, Yangtze, pia zina rutuba nyingi; nazo hapo kale zilikuwa zimefunikwa na misitu iliyojazana.

**2. Bonde la Hwang Ho Mnamo Miaka ya 2,000 B.C.** Ilikuwa ni mnamo zama hizo ndipo watu walipokuja kukaa kwenye sehemu za ardhi zenye rutuba huko kandokando ya Hwang Ho, mahali pa katikati baina ya vyanzo vya mto huo na mdomo wake. Wakajishughulisha na ulimaji na ufugaji. Mazao makuu waliyoyalima ni *mtama,* ngano, *mpunga* pamoja na mbogamboga. Mifugo yao ilikuwa hasa ni ya ng'ombe, ingawa pamoja na hayo, walisifikana kwa ufugaji wa *wadudu* wa aina maalum *wazalishao*





1. Kaburi la mfalme la miaka ya 2,000 B.C. lililofukuliwa kwenye ukingo wa Mto Hwang Ho. Jeneza lilikuwamo ndani ya shimo refu lililozungukwa na magofu ya mifupa ya watu waliozikwa hai pamoja na mfalme. Kwa mbali kidogo kuligunduliwa kuwa na mifupa ya farasi. *Ugunduzi wa kaburi hilo watambulisha nini?*
2. Kopo la Kichina la miaka ya 2,000 B.C.

*nyuzi za kutengenezea hariri laini*, madhubuti na ya kupendeza sana ambayo ilitokezea kuwa mojawapo ya sifa kuu za Uchina.

Huko kwenye kingo za Hwang Ho, wataalamu wa akeolojia waligundua wingi mkubwa wa makaburi yaliyosalia tangu zama za miaka ya 2,000 B.C. Baadhi yao yalikuwa na mabaki ya maiti zikiwa zimezongomezewa kwa vitambaa vya aina rahisi, pamoja na kuwekewa vyungu vya chakula. Makaburi mengine, nayo yalionyesha kuwa majumba halisi ya chini kwa chini; kwenye majeneza kukiwa kumerundikwa vitu vya dhahabu na silaha, pamoja na vyombo vilivyonakshiwa vya mawe ya thamani na shaba nyeusi. Hakika, hayo yalikuwa ni makaburi ya watukufu na mamudiri. Madarzeni hata, mara kwa mara, mamia ya watu wengine walikuwa wakizikwa pamoja na kabaila huyu au yule, ati kwa madhumuni ya kuitumikia na kuihami roho yake peponi. Kabla ya kutumbukizwa makaburini, baadhi ya watu hao walichinjwa, hali wengine walifungwa tu na kuzikwa hai.

Juu ya bamba la pembe lililosalia tangu zama zile pameandikwa: "Twamchoma moto mtumwa ili ardhi ipate mvua". Kupigwa na hofu mbele ya

nguvu za kimaumbile na mitokezo yake ya kutisha, kama vile, ukame na mafuriko ya mito, kuliwafanya watu kuwa na imani za kuweko kwa miungu ya shari ya upepo, mvua, mito, n.k. Wakaiabudu miungu hiyo na kuitolea kafara za watumwa kwa kuwachoma moto au kuwatosa mitoni wakiwa hai.

*Vyanzo vya vifaa na vya kuandikwa vya habari za historia vyaonyesha kwamba mnamo miaka ya 2,000 B.C. kwenye Bonde la Hwang Ho kulikuwako mfumo wa umilikaji watumwa pamoja na kuchomoza serikali na dola la mwanzo kabisa la Kichina wenye watumwa.*

**3. Maendeleo ya Uzalishaji Mali na Uundikaji wa Dola Lililotangamana la Uchina Mnamo Miaka ya 1,000 B.C.** Pamoja na kuomba dua kwa miungu yao iwaletee mvua, wakulima wa Kichina walizitegemea zaidi kazi na juhudi zao wenyewe. Waliimba:

"Wingu silijali, heri nibebe jembe,
Mvua sitarajie, mfereji niuchimbe,
Ardhi iwe na maji, na rutuba tele,
Miche ikue, na vuno nilifurahie...".

Wakajenga maboma madhubuti ya kuzuia Hwang Ho isigharikishe tena nchi tambarare; wakachimba mifereji ya kuimwagilia maji nchi hiyo hata kwenye sehemu zake zilizo mbali zaidi na mto. Maeneo ya kandokando ya Yangtze pia yakalimwa. Kila mahali Mashariki mwa Uchina kukatapanyika vijiji vikizungukwa na mashamba na mabustani yanayostawi. Na miji mikubwa yenye makumi ya maelfu ya wakazi kwa kila mmoja ikachomoza hapa na pale.

Hatimaye huko Uchina kukaundika madola mbali mbali, nayo yakawa hayeshi kupigana vita yenyewe kwa yenyewe. Dola lililokua na kupata nguvu zaidi miongoni mwao mnamo karne ya 3 B.C. lilikuwa ni ufalme wa *Tsin.* Kwa kutumia mabavu na ujanja pamoja na kuuchukulia fursa uhasama uliokuwako baina ya madola mengine mbali mbali ya Kichina, mfalme wa Tsin alifaulu kuiweka nchi yote chini ya amri yake. Mnamo **221 B.C.** akajitangaza kuwa *Tsin Chi-hwanti,* maana yake "Mfalme wa Awali wa Tsin".

**4. Ujenzi wa Ukuta Mkuu wa Kichina.** Tsin Chi-hwanti aliamuru kujenga ukuta wa kuihami nchi yake kutokana na *Wahuno,* ambao makabila yao yalikuwa yakitangatanga kwa upande wa Kaskazini kutoka Uchina, tabia yao ikiwa ni kufanya machachari na kuhujumu miji na vijiji vya Wachina. Umati usiosemeka wa watumwa na wakulima, maaskari na mahabusi ulikusanyishwa kwa ajili ya kujenga boma hilo refu sana la kuikinga Uchina kutokana na hujuma za maadui zake.

Maelfu ya watu yalikuwa yakiangamia kwenye ujenzi huo, na kama masimulizi ya zama hizo yanavyosema, maiti zao zilikuwa zikifukiwa ndani ya ukuta walioujenga. Badala yao, makundi mapya ya watu yalikuwa ya-



Ukuta Mkuu wa Uchina. (Picha ya kamera.)

kiletwa huko na kuendelea na kazi hiyo ya sulubu. Hatimaye, kwenye sehemu za mpakani za Kaskazini mwa Uchina kukanyoka boma refu sana lililojengwa kwa mawe, matofali na udongo.

Boma hilo lililoingia katika historia kwa jina la Ukuta Mkuu wa Kichina, lina upande wenye nafasi ya kupitia safu ya wapanda farasi watano. Mara kwa mara ujenzi wa ukuta huo ulikuwa ukisitishwa, na kwa jumla, kazi yote ya kuujenga na kuutengeneza upya iliendelea kwa zaidi ya miaka elfu moja.

**5. Vita vya Utekaji vya Ufalme wa Kichina.** Pamoja na shughuli za kuihami nchi yao, wafalme wa Uchina walikuwa wakiziteka milki za kigeni. Vita vingi zaidi vya utekaji viliendeshwa na wafalme wa nasaba ya *Khan*, ambao enzi zao zilidumu kutoka karne ya 2 B.C. mpaka karne ya 2 A.D. Ilikuwa ni mnamo zama hizo, ndipo majeshi yao yaliyokuwa mengi sana na kuzatitiwa kwa silaha madhubuti, yalipowashinda Wahuno. Na hapo *wafalme wa nasaba ya Khan* wakaelekeza misafara yao mikuu ya kivita kwendea upande wa Magharibi, na kuvinjari kuziteka nchi tajiri za *Asia ya Kati.*

Kulikuwa na njia ndefu sana ya kuvuka takriban eneo lote la Asia kutoka Mashariki hadi Magharibi, ambayo ilikuja kuitwa *Njia Kuu ya Usafirishaji Hariri.* Sababu yake ni kwamba kwa kupitia njia hiyo Wachina walikuwa wakisafirisha hariri yao iliyosifikana sana duniani kote. Walipata faida kubwa sana kutokana na biashara ya hariri, huku wakizibana kwa pande zote siri za utengenezaji wake. *Tena ni kwa kufuata Njia Kuu ya Usafirishaji Hariri ndiyo majeshi ya Kichina na maaskari wa miguu na*





1. Chombo cha ufumaji. (Picha ya kale ya Kichina.) Wanawake wakifuma hariri. 2. Sarafu ya kale ya Kichina.

*wapanda farasi yalikuwa yakisonga mbele katika safari zao za kuziteka nchi za Asia ya Kati pamoja na jirani zao.*

? **1.** Shida gani ambayo Wachina walizikabili na kuzivuka katika kupambana na nguvu za maumbile hapo kale? Vipi imani za kidini za Wachina wa kale zilivyowakilisha shida za mapambano hayo? **2.** Vyanzo gani vya habari za kihistoria vya kipindi cha miaka ya 2,000 B.C. vinathibitisha kwamba ni mnamo zama hizo ndipo serikali ya wenye watumwa ilipochomoza huko Uchina? **3.** Angalia ramani na kuonyesha eneo la Dola la Kichina la karne ya 3 B.C., kadhalika milki zile zilizotekwa nalo mpaka kuingia karne ya 2 A.D. **4.** Zisimulie mwenyewe habari za Ukuta Mkuu wa Kichina kwa kutegemea maelezo yanayohusika pamoja na picha na ramani. **5.** Miaka mingapi imepita mpaka sasa tangu kuchomoza kwa dola lililotangamana katika Uchina ya Kale?

## IBARA 23. MAASI YA UMMA KATIKA UCHINA YA KALE

**(Ramani ya 3.)**

*Jikumbushe* vile watu walivyogeuka kuwa watumwa katika nchi za Mashariki hapo kale (Ibara 7; Kif. 2; Ibara 10; Kif. 4; Ibara 15 na nyongeza yake; Ibara 16; Kif. 3).

**1. Hali ya Wakulima na Watumwa.** Chini ya enzi za wafalme wa nasaba ya Khan, utajiri wa wenye watumwa huko Uchina ulizidi kuongezeka, na unyonywaji wa watumwa na wakulima kuwa mkali zaidi.

Watu wa zama hizo waliandika kwamba "mashamba ya matajiri yametandazika kila mahali, na ardhi ya masikini ikawa haitoshi hata kwa kukita msharasi". Wakulima wengi sana walilazimika kupanga ardhi kwa matajiri au kwenda kuajiriwa nao kama vibarua. Masimulizi yale yale yaliyosalia mpaka sasa yanasema: "Mkulima ashindapo shambani, mwili wake wote huwa umerowa chapachapa, na miguu kudidimia matopeni. Ngozi na nywele zake kukwajuka kwa joto kali, na viungo vyake kukazika kwa ukomo wote".



Ulimaji shamba la mpunga katika Uchina ya kale. Shamba limejaa maji kama inavyohitajika katika kilimo cha mpunga. (Mchoro wa kale wa Kichina.)

Takriban yote yale ambayo wakulima walikuwa wakiyazalisha kwa jasho lao wenyewe, iliwabidi kuyatoa kwa ajili ya kulipa kodi na gharama za upangaji ardhi kwa matajiri. Chakula chao kilikuwa ni sawa na kile "cha nguruwe na mbwa". Na nguo zao zikiwa za majani na nyasi kavu.

Watumwa waliongezeka sana, na idadi yao kwenye migodi ya mfalme tu kuwa elfu sabini. Wengi wao wakiwa wageni waliotekwa vitani. Kwa mfano, kutokana na msafara mmojawapo tu wa kuyapiga vita makabila ya watu wenye kutangatanga, majeshi ya Kichina yalileta nyumbani mateka laki mbili. Wengine wengi, nao walitoka miongoni mwa wenyeji, mkiwemo wale walioshindwa kulipa kodi, au madeni, au gharama za upangaji ardhi. Tuongeze kwamba mnamo nyakati za ueneaji njaa, mafukara walitokezea kuwauza wenyewe watoto wao utumwani. Mvunjaji sheria yeyote yule, hata kama kosa lake likiwa dogo kabisa, alikabiliwa na hukumu ya kumpelekea mwenyewe pamoja na jamaa zake katika balaa hilo hilo la kutiwa utumwani, na makabaila kuja kujinunulia wafungwa magerezani kama vile wanunuavyo ng'ombe sokoni.

Halaiki za watumwa waliofungiwa minyororo, nguo zao zikiwa mararu kabisa, walikuwa haweshi kutimuliwa majiani huko Uchina. Wengi wao wakitwanga mguu, hali wengine wakiwekwa vizimbani kama wanyama. Watumwa walinyolewa upara na kuchomwa alama za aibu nyusoni.

**2. Maisha ya Wenye Watumwa.** Kuhusu hali ya maisha ya wenye watumwa huko Uchina, kama ilivyokuwa mnamo karne ya 2 A.D., mwandishi fasihi wa Kichina wa zama hizo alisimulia: "Wana maelfu ya watu-

mwa na wajakazi. Majumba yao makubwa sana yanashindwa kupokea wingi wa vitu vya thamani walivyo navyo. Kadhalika, maeneo mazima mazima ya milimani na mabondeni yalikuwa hayatoshi kwa kuchunga mifugo yao ya farasi na ng'ombe, kondoo na nguruwe. Waimbaji warembo na wanamuziki wakiwatangulia mbele kwa safu. Hawawahi kumaliza mvinyo wao, nao unachachuka. Hawawahi kubugia nyama yao, nayo inaoza."

Wakulima na watumwa waliwapachika mabwana zao jina barabara la "mabuku wasiokuwa na haya, wenye kumeza chakula cha wengine".

**3. Mapigano ya Wakulima na Watumwa dhidi ya Wanyonyaji.** Wanyonge wa Kichina, mkiwemo wakulima masikini pamoja na watumwa, walikuwa wakikimbilia misituni na milimani. Wakijiunga kwa makundi, walitokezea kuwavamia mamudiri, wenye watumwa, na makabaila wengine. Tarehe za Kichina za zama hizo zimejaa tele habari za aina hii: "watumwa wamemwua msimamizi wa migodi na kuteka silaha", "mamudiri wamevamiwa,







1. Mchimbuaji madini. (Kisanamu cha kale cha Kichina.) 2. Vifani vya kale vya masikani vilivyotengenezwa kwa udongo; vimegunduliwa kwenye machimbo ya makaburi ya kale huko Uchina.

watumwa wameibiwa, maghala na silaha kubakuliwa", "wakuu wameuawa, na silaha kunyakuliwa".

Uasi mmojawapo mkubwa zaidi uliofanywa na wanyonge wa Kichina, ulitukia mnamo mwanzoni mwa karne ya 1 A.D. Habari za uasi huo "wa wenye nyusi nyekundu", kama ulivyopata kujulikana katika historia, utazikuta kwenye uk. 125.

**4. Uasi wa "Tepe za Kimanjano".** Mnamo mwishoni mwa karne ya 2 A.D., baada ya karne moja unusu kupita tangu kutokea kwa uasi "wa wenye nyusi nyekundu", paliondokea na ndugu watatu wa nasaba ya *Chan*, ambao waliwaita wananchi kuinuka kwa ajili ya kumpindua mfalme na kujenga maisha ya furaha nchini mwao. Uasi ulikuwa ukiandaliwa kote Uchina, na makundi ya watu wenye silaha kuundwa kisirisiri kabisa kwenye migodi, viwanda vya usanii na sehemu za vijijini.

Mnamo **184 A.D.** msaliti fulani alitoa siri za mpango wa uasi huo. Wafuasi zaidi ya elfu moja wa ndugu Chan walikamatwa na kunyongwa. Ndugu hao, nao wakatoa amri ya kuanza uasi papohapo, na wajumbe wao kwenda haraka kuarifu amri hiyo kwenye sehemu zote za mijini na majimboni. Uasi ukazagaa kufumba na kufumbua kwenye majimbo ya katikati ya nchini. Malaki ya wakulima na watumwa wakajiunga nao na kuteka miji na mali za matajiri, pamoja na kuwakomboa wafungwa na watumwa. Waasi hao walijifunga tepe za kimanjano vichwani, ikiwa ndiyo alama ya harakati zao za kuwapinga wanyonyaji, ambazo kutokana na alama yake hiyo zikaingia katika historia kwa jina la *uasi wa "Tepe za Kimanjano"*.

Mfalme pamoja na wenye watumwa waliingiwa na kiherehere kikubwa. Wakawaita jeshini mwao wana wote wa mamudiri na majemadari, pamoja na watumishi wao wote waaminifu zaidi. Kama matokeo yake, wenye watumwa wakakusanyisha jeshi kubwa sana ambalo wao wenyewe wakaliongoza. Vita vikali vya tabaka la wanyonyaji na matabaka ya wanyonywaji vikatokota na kuzagaa takriban kote Uchina. (Taz. picha ya rangi 10).

**5. Kupondwa kwa Uasi wa "Tepe za Kimanjano".** Waasi walipigana kishujaa, jambo ambalo hata maadui zao walikuja kulitambua. Lakini walishindwa kuunganisha nguvu zao, na kila kikosi kuendesha shughuli zake mbali. Wala hawakuweza kulingana na majeshi ya mfalme si kwa silaha, si kwa ubingwa wa majemadari.

Kwenye sehemu mojawapo majeshi ya mfalme yalitokezea kuivamia kwa ghafla kambi ya waasi, yakawasukuma hadi mahali palipokuwa na mabwawa na mto, nako watu wapatao elfu hamsini wakafa maji. Katika mapigano mengine jeshi la mfalme liliwatokomeza waasi laki moja, na mkuu wa jeshi hilo akaamuru kuwakata vichwa na kuvirundika pamoja katika mlima mrefu. Makundi makuu ya "wenye tepe za kimanjano" yakapondwa. Ndugu Chan pia wakaangamia mapiganoni. Mtu yeyote yule

aliyetuhumiwa kuwa na uchungu kwa waasi alinyongwa, na hata wanawake na watoto kutohurumiwa.

Lakini wakulima na watumwa hawakutulia, bali wakaendelea kujiunga kwa makundi na kutwaa mahali pa waasi wenzao waliopoteza roho zao mapiganoni. Ilikuwa ni baada ya miaka ishirini tu kupita katika mapigano ya kufa kupona na umati wa watu kunyongwa bila na huruma, ndipo wenye watumwa walipofaulu kuyadididimiza maasi kwa ukamilifu.

*Ijapokuwa maasi yaliishia kwa kupondwa vikali, lakini yalipelekea katika upunguzwaji mkubwa wa nguvu za utawala wa nasaba ya Khan, ambao ulichukiwa sana na umma wa wananchi wa kawaida.* Baada ya miaka kadhaa kupita, mfalme wa mwisho wa nasaba hiyo aliuawa, na ufalme wa Khan kuvunjika katika madola madogo mbali mbali.

## UASI WA "WENYE NYUSI NYEKUNDU"

*(Kwa mujibu wa masimulizi ya wanahistoria wa kale wa Kichina).*

**Waasi walijitokeza kwa wingi kama makundi ya nyuki. Phan Chun alikuwa shujaa sana, na umma mkubwa ukajiunga naye. Wakijiandaa kwa mapigano, shujaa huyo pamoja na wafuasi wake walizipaka nyusi zao rangi nyekundu ili kujitofautisha na maaskari wa mfalme.**

**Mfalme aliwateua watu tisa wawe majemadari wake, akawaita "simba". Akawaweka kuongoza madarzeni ya maelfu ya maaskari. Akawatunukia maaskari wake pesa elfu nne kila mmoja. Lakini hawakuwa na hamu ya kupigana. Majeshi ya "simba" sita yalitokomezwa na kukimbilia nyuma, hali "simba" wengine watatu wakiyakusanyisha majeshi yaliyokuwa yametawanyika, wakayaweka kulinda mji mkuu.**

**Waasi walikuwa wakimiminikia kwenye mji mkuu kutoka pande zote za nchini. Mfalme akaamuru kuwafungua maharamia magerezani, na kuwagawia silaha. Lakini papo tu maaskari wake hao walipotoka nje ya mji, mara wote wao wakakimbia na kutawanyika.**

**Waasi wakajitoma katika mji mkuu, nao ukawaka moto, na mapigano kuchemka majiani. Mfalme naye alijibanza kwenye kasri yake iliyokuwako kisiwani katikati ya ziwa la mjini.**

**Waasi wakaizingia kasri hiyo, wakaanza kupigana na walinzi wa mfalme kwa kurushiana mishale. Walinzi wakianguka mmoja nyuma ya mwingine, na hatimaye, kuishiwa na mishale. Pakawa na mapigano ya ana kwa ana. Waasi wakamkamata mfalme, wakamdengua kichwa.**

Walakini, "wenye nyusi nyekundu" hawakufaulu kuyatumia matunda ya ushindi wao. Wakulima na watumwa walidhania kwamba sababu ya maafa yao yote inatokana na huko kuweko kwa mfalme mwovu, na kwamba kukiwa na mfalme mwadilifu, maisha yao yatageuka kuwa sahala. Kwa hivyo, waliwaachia wenye watumwa waweke utawala wa mfalme mpya.

? 1. Njia gani ya kuwatia watu utumwani umeweza kuijua kutokana na Ibara 23? 2. Sababu kuu za uasi wa "tepe za kimanjano" zilikuwaje? Nini kilichohimiza uasi huo? 3. Kwa nini maasi ya wanyonge wa Kichina yaliishia kwa kutokomezwa vibaya? 4. Miaka mingapi imepita mpaka sasa tangu kufanyika kwa uasi wa "tepe za kimanjano"? Uasi huo ulitokea mnamo karne gani? Je, ilikuwa mwanzoni au mwishoni mwa karne hiyo? Miaka mingapi ilipita tangu uunganikaji wa Uchina katika dola moja, mpaka kutokea kwa uasi wa "tepe za kimanjano"? * 5. Kwa kutegemea maelezo na mapicha yanayohusika, jaribu kusimulia mwenyewe juu ya hali ya maisha ya mkulima wa Kichina aliyefanywa mtumwa na kushiriki katika uasi wa "tepe za kimanjano".

## IBARA 24. UTAMADUNI WA UCHINA YA KALE

*Jikumbushe* aina za maarifa ya kisayansi zilizochomoza katika Misri na Eneo la Mito Miwili hapo kale, pamoja na sababu za kuchomoza kwake (Ibara 12; Vif.1,2,3; Ibara 17; Kif.5).

**1. Mwandiko wa Lugha.** Ilikuwa ni kiasi cha miaka 2,000 B.C. ndipo Wachina walipounda mwandiko wa lugha yao. Walitumia alama maalum, kila moja ikiashiria neno zima. Kwa mfano, alama moja kama hii..., ilimaanisha "mti", alama mbili za aina hiyo hiyo.., zilimaanisha "miti", na tatu..., kuwa na maana ya "msitu", au "pori". Idadi ya alama zitumiwazo katika kuandika lugha ya Kichina yahesabika kuwa madarzeni ya maelfu.

Wakulima wa Kichina hawakuweza kupata ujuzi wa kusoma na kuandika. Kwani kujifunza alama hizo zenyewe tu za lugha ya Kichina kulihitajia muda wa miaka mingi, ilhali umma huo mkubwa wa mafukara na wanyonge haukuwa na mali za kuwapatia elimu watoto wao.

Wachina wa kale waliandika juu ya mafupa, vipande vya hariri na vibao vya mwanzi. Hariri ilikuwa ghali mno, kwa hivyo, ilitumiwa kwa kuandika habari muhimu zaidi tu. Mafungu ya vibao vya mwanzi vikiunganishwa pamoja yalikuwa ndiyo mabuku au madaftari ya kuandikia.

Mnamo karne ya 1 A.D. Wachina walifanya uvumbuzi muhimu sana katika upande huo. Walibuni *karatasi*, wakiitengeneza kutokana na matambara, magome ya miti na mianzi. Karatasi ilikuwa kitu rahisi sana, tena afadhali zaidi kwa kuandika kuliko vibao vile vya mwanzi. Ubuni wa karatasi ulitimiza jukumu kubwa katika kueneza mwangaza wa elimu nchini humo hata duniani kote kwa jumla.

**2. Maarifa ya Kisayansi.** Wataalamu wa Kichina waliandika wingi mkubwa wa insha za kisayansi. Mathalan, maandishi yao kuhusu kilimo yaliwakilisha maarifa ya maelfu ya miaka yaliyokuwa yamepatikana nchini humo katika kazi ya ulimaji ardhi pamoja na ufugaji wanyama na wadudu wa kutengenezea hariri.

Pamoja na hayo, Wachina waliendelea sana katika mambo ya utabibu, na waganga wao wa kale walikuwa wakijua njia na dawa chungu nzima za kuponyesha maradhi na madonda. Tukumbushe kwamba mojawapo ya







1. Maandishi ya kale ya Kichina kwenye vibao vya mwanzi. Afungapo safari yoyote ile, mwanachuoni wa Kichina alikuwa hakosi kuchukua bunda zima la "vitabu" vya aina hiyo, alilokuwa akilipakia kwenye gari lake la safarini. 2. Utengenezaji wa karatasi huko Uchina. (Mchoro wa kale). Kushotoni: vitu ghafi vya kutengenezea karatasi vikichemshwa ndani ya jungu. Kulia: magombo ya karatasi tayari yakitengenezwa kutokana na vitu ghafi vya kimajimaji vimiminikavyo nje ya bomba lililofungamana na jungu la kuchemsha vitu hivyo. Kwa juu: herufi za Kichina.

dawa zao za kumjalizia nguvu mgonjwa ilikuwa *chai*, ambayo baadaye, kama inavyojulikana, ilikuja kutumiwa kama kiburudisho cha kawaida.

Kuhusu mambo ya unajimu, basi, wataalamu wa mambo hayo katika Uchina ya kale waliimathilisha Dunia na yai kubwa ajabu, Ardhi ikiwa ndiyo kiini cha yai hilo, na Mbingu kuwa ganda lake.

Wasafiri wa kale wa Kichina, nao walitunga *Kitabu cha Maelezo ya Milima na Bahari*. Kitabu hicho cha kwanza kabisa cha kuwasilisha habari za jiografia ya Uchina, kilijaa tele maarifa ya maana sana juu ya maumbile ya nchi hiyo, ingawa vifungu vyake vilivyohusika na mahali au maeneo yasiyopata kujulikana vizuri kwa wakati huo, vilielezea viroja vitupu, kama vile: "Hapo panaishi mazimwi yenye nyuso za kibinadamu na miili ya simba, ngozi zao ni za milia, na mikia yao myeupe".

Halikadhalika ilikuwa ni Wachina wa kale ndio waliounda *dira*.

**3. "Insha za Kitarehe".** Palikuwa na mwanahistoria maarufu wa Kichina, *Sima Tsian*, ambaye aliishi mnamo kipindi cha kutoka karne ya 2 mpaka mwanzoni mwa karne ya 1 B.C. Alisafiri takriban kote Uchina na kuzuru mahali pa matukio muhimu sana ya kihistoria. Alijionea makumbusho





1. Machimbo ya chumvi. (Nakshi ya kale ya Kichina.) 2. Karamu kwenye kasri. (Nakshi ya kale ya Kichina.) Chini: makabaila wakiwasili kwenye kasri wakiandamana na maaskari wa miguu na waliopanda farasi. Safu ya katikati: mwenyeji akiwalaki wageni. Juu: washiriki wa karamu, wanamuziki na walinzi.

ya zama za kale, pamoja na kukusanya na kuchunguza wingi mkubwa wa hati za kitarehe. Aliandika masimulizi ya washahidi wa matukio mbali mbali ya kihistoria, pamoja na ngano na hekaya nyingi za kale alizozisikia kwa watu aliowakuta katika safari zake. Tena yeye mwenyewe aliwahi kushuhudia matukio muhimu mengi ya nchini humo. Hatimaye, kutokana na vyanzo vyote hivyo, Sima Tsian akatunga kitabu cha historia ya Uchina tangu zama za mwanzoni kabisa mpaka miaka ya mwisho ya maisha yake mwenyewe. Kitabu hicho, alichokisabilia maisha yake yote, alikiita *Insha za Kitarehe.*

Kama alivyoeleza mwenyewe, Sima Tsian aliandika historia ya Uchina "pasina kuyapotoa yale yaliyo mema, wala kutoyaficha yale yaliyo mabaya". Hakuogopa kuandika ukweli mtupu juu ya wafalme na matukufu, na hivyo, kusababisha mfalme kupandwa na kiruu dhidi yake.

**4. Sanaa ya Uchina ya Kale.** Hapo kale Wachina walitunga wingi mkubwa wa ngano na hekaya, nyimbo na riwaya. Kwa kupitia katika fani hiyo, watu wa matabaka tofauti waliwakilisha maoni, imani na hisia zao. (Visome vidondoo vya fasihi ya kale ya Kichina, ambavyo utavikuta kwenye uk.129.)

Kwa sehemu yake kubwa zaidi, majengo katika Uchina ya Kale yalikuwa ni ya mbao, wala hayakusalia mpaka zama zetu. Kilichosalia na kugunduliwa huko ni wingi mkubwa wa vitu vya sanaa vilivyotengenezwa kwa mawe, shaba nyeusi na udongo uliochomwa. Navyo vimetujulisha mengi kuhusu hali ya maisha na imani za Wachina wa kale.

Kati ya hivyo kuna vyombo vya madhumuni mbali mbali vya shaba nyeusi na mawe, ambavyo vinatofautiana sana kwa maumbo yao, na kuchongwa au kuchorwa picha za majoka pamoja na manyangalika ya aina nyin-

gine, kadhalika kuwa na nakshi za kuvutia sana na taswira za mikasa mbali mbali ya hadithini. (Taz. picha ya 2 kwenye uk.118.)

Sehemu kubwa ya kumbukumbu hizo za sanaa ya kale ya Kichina zilizosalia mpaka sasa, yawakilisha habari za maisha ya watu wa matabaka tofauti kama yalivyokuwa chini ya enzi za wafalme wa nasaba ya Khan. Kati ya hizo mna visanamu vya udongo vya watu wa kawaida waliotumia jasho lao wenyewe, kadhalika vifani vya jumba la tajiri na kibanda cha masikini. Tena kuna nakshi zilizochongwa juu ya mawe, zikionyesha karamu zifanyikazo kwenye makasri ya makabaila, pamoja na kazi ya sulubu ifanyikayo kwenye machimbo ya chumvi. Nakshi hizo zinavutia sana kwa vile wachongaji wake walivyowakilisha kistadi kabisa huo mwenendo wa maringo wa makabaila na wepesi wa kinyenyekevu wa watumishi wao, pamoja na kazi ya kuvunja mgongo ya watumwa walionyongonyea na kuishiwa nguvu.

Na tuongeze kwamba nakshi hiyo ionyeshayo habari za kazi kwenye machimbo ya chumvi katika Uchina ya Kale, yatambulisha kuwa mnamo zama hizo palikuwa na wanasanaa wenye kuwahurumia watumwa pamoja na kuelewa vyema udhalimu na ukatili wa unyonywaji wa binadamu.

## KUTOKA KATIKA *INSHA ZA KITAREHE* ZA SIMA TSIAN

Maarifa gani kuhusu imani za kidini za Wachina wa kale yanatokana na masimulizi hayo yanayofuata chini? Maoni ya Sima Tsian juu ya makuhani yalikuwaje?

**Palikuwa na mji ambako kila mwaka kulikuwa kukifanyika ibada za harusi ya Mungu wa Mto. Kwa desturi hiyo, wazee wakuu pamoja na makuhani wanawake wakimtosa majini msichana mrembo zaidi wa mjini. Na waliwatoza wakazi pesa nyingi sana kwa kufanyia sherehe hizo. Wanamji walizidi kufilisika; kodi za kujalizia hazina zikapungua. Liwali akafadhaika, akafika kwenye sherehe. Akamtupia jicho bi harusi, akasema, uzuri wake hautoshi kwa kumridhisha Mungu; akaongeza, kiongozi wa makuhani itambidi kwenda kumwomba Mungu asubiri mpaka atafutiwa yule aliye mrembo zaidi. Na akaamuru kuhani huyo mwanamke atupwe mtoni. Muda mrefu ukapita, naye hakuibuka, basi, liwali akatoa amri ya kuwapeleka makuhani wengine wadogo watatu wamfuate kiongozi wao. Hatimaye akanena, wote wale wameshindwa kumweleza Mungu kisa hicho kama ipasavyo, na sasa itawabidi wazee wakuu wende nafsi zao kwa Mungu, kisha, akaamuru na wazee hao pia watupwe mtoni. Baadaye kukawa hakuna tena yeyote yule aliyethubutu kufanya sherehe hizo za harusi ya Mungu wa Mto.**

## KUTOKA KATIKA INSHA ZA WAANDISHI FASIHI WA KALE WA KICHINA

Maoni na maslahi ya matabaka gani ndiyo yaliyowakilishwa na watungaji wa insha hizo ambazo vifungu vyake vinafuata chini? Toa hoja za kuthibitisha majibu yako.



9–823

I. Ewe, bwana, hukulima ngano,
Wala hukuivuna, mbona umeikumba?
Yote hayo matita, milioni thelathini,
Kamwe hukuyagusa, umeyatwalia nini?

Kadhalika ng'ombe, hukuwafuga asilani,
Wamefikaje, huko kwako kasrini?

Enyi, mabwana, ukweli jueni,
Asichokitolea jasho, muungwana hakili asilani!

**II. "Mbingu" (yaani "Mungu") hazineni zenyewe, bali zinampa mwanadamu ujumbe wa kuwasilisha azma zake. Mfalme pekee tu ndiye aliyebarikiwa kuelewa azma hizo, na ndiyo sababu akaitwa Mwana wa Mbingu.**

**Mwana wa Mbingu apokea amri za Mbingu, na wote walio chini wazipokea kutoka kwa Mwana wa Mbingu.**

**III. Kwa nini wanadamu hawana usawa?**
**Tajiri ana mchele na mtama maridhawa,**
**Ilhali makapi ndicho chakula cha fukara na mtumwa**
**Kwani wao wanatofautiana vipi na wenye uluwa?**

?

**1.** Kulikuwa na kabila jengine gani ambalo mwandiko wa lugha yake ulifanana na ule wa Kichina? Kufanana huko kulikuwa ni katika pande gani hasa? Tena, tofauti baina yao zilikuwaje? **2.** Mambo muhimu gani yalivumbuliwa na kubuniwa na Wachina wa kale? **3.** Vyanzo gani vya habari ya kihistoria vilitumiwa na Sima Tsian? Sifa gani alizokuwa nazo mtaalamu huyo kwa mintarafu ya hulka na aina ya shughuli zake? **4.** Maarifa gani kuhusu historia ya Uchina ya Kale umeyapata kutokana na habari za vitu vya sanaa yake ya zama hizo?

## HAKIKISHA VILE ULIVYOELEWA HISTORIA YA MASHARIKI YA KALE.

*Mashariki ya Kale* ni jina la kuziita nchi zilizokuwako huko Asia na Kaskazini Mashariki mwa Afrika mnamo zama zipatazo maelfu kadhaa ya miaka iliyopita, ambapo ndipo binadamu walipofanya ukiukaji kutoka katika mfumo wa ujima wa awali kuingia katika ule wa kuchomoza na kuundika kwa matabaka, serikali na madola.

*Ulimaji uliendelea mbele upesi kwenye mabonde ya mito mikuu ya upande wa Kusini wa Mashariki ya Kale.*

**Itaje na kuonyesha kwenye ramani mito mitano, ambayo ulimaji kwenye mabonde yao ulikuwa mapema zaidi. Nini hasa kilichofalia ulimaji kwenye sehemu hizo?**

*Uwezekano wa unyonywaji wa mtu kwa mtu mwenziwe ulizuka kwenye maeneo hayo mapema sana tangu hata kiasi cha maelfu kadhaa ya miaka kabla ya zama za A.D.*

**Ielezee maana ya unyonywaji wa binadamu. Kwa nini haukuwako miongoni mwa wawindaji na wachumaji wa zama za mwanzoni? Kwa nini uliweza kuzuka miongoni mwa walimaji wa Mashariki ya Kale?**

*Uundaji wa vyombo vya kazi vya chuma ulipelekea katika uwezekano wa kuzuka kwa unyonywaji wa binadamu hata kwenye maeneo ya ardhi ngumu na ya misitu iliyojazana.*

**Kwa nini vyombo vya kazi vya chuma vilitokezea kuwa afadhali kuliko vile vya mawe, miti na shaba nyekundu? Ilikuwa lini ndipo wanadamu walipopata ujuzi wa kutengeneza vitu vya chuma?**

*Kuzuka kwa unyonywaji wa mtu kwa mtu mwenziwe kuliandamana na uundikaji wa matabaka tofauti.*

**Ielezee hali ya matabaka tofauti katika nchi za Mashariki ya Kale. Vipi hali ya watumwa ilivyotofautiana na ile ya wakulima? Njia gani zilitumiwa kwa kuwafanya watu huru kuwa watumwa? Tabaka la wenye watumwa lilichomozaje?**

*Mapigano makali yalianza baina ya matabaka ya wanyonyaji na matabaka ya wanyonywaji.*

**Maasi makuu gani ya matabaka ya wanyonywaji yalitokea katika nchi za Mashariki ya Kale? Yalitokea lini?**

*Wenye watumwa walitumia mabavu ili kuudidimiza ukinzani wa wanyonywaji. Msingi wa mabavu hayo ulikuwa ni serikali.*

**Tabia kuu za serikali hiyo ya mwanzoni zikoje? Kwa nini kulikuwa hakuna serikali chini ya mfumo wa ujima wa awali? Yataje na kuonyesha kwenye ramani madola uyajuayo ya Mashariki ya Kale. Kwa nini zama za kuchomoza kwa serikali katika nchi mbali mbali zikawa tofauti?**

*Mnamo miaka ya 3,000-1,000 B.C., katika nchi za Mashariki ya Kale kuliundika mfumo wa wenye watumwa.*

**Zikoje tabia kuu za mfumo wa wenye watumwa? Nini tofauti zake na ule wa ujima wa awali?**



9*

*Mnamo zama za mfumo wa wenye watumwa, mataifa ya Mashariki ya Kale yalitoa mchango mkubwa katika kupeleka mbele uzalishaji mali na utamaduni duniani kote.*

**Mazao gani yalilimwa na wakazi wa nchi za Mashariki ya Kale? Walifuga wanyama wa aina gani? Kazi gani za usanii ziliendelea zaidi katika nchi hizo? Aina gani za mwandiko wa lugha zilichomoza huko? Maarifa ya kisayansi ya aina gani yaliibuka, tena mambo muhimu gani yalivumbuliwa na kubuniwa katika nchi za Mashariki ya Kale? Itaje mifano mikuu ya maendeleo yao katika: a) uandishi fasihi, b) usanifu ujenzi, c) utengenezaji sanamu.**

*SURA VII*

# UYUNANI MNAMO ZAMA ZA MWANZONI

## IBARA 25. MAUMBILE NA WAKAZI WA UYUNANI

**(Ramani ya 4 pamoja na ile iliyoko kwenye uk.137)**

**1.** Kwenye upande wa Kusini wa Bara la Ulaya kuna *Mkono wa Nchi* uitwao *Balkani*. Sehemu ya Kusini ya pembe hiyo, nayo imetwaliwa na nchi ndogo kwa kiasi yenye milima mingi. Hiyo ni *Ugiriki* (na Uyunani ndilo jina la Ugiriki ya Kale.—*Mfasiri.* ).

Milima yake ni ya miamba mitupu yenye miinuko mikali, nako hakuoti kitu, ila vichaka na majani ya hapa au pale tu. Maeneo yake ya tambarare yana rutuba nyingi. Kuna vyanzo vya madini za chuma, shaba, fedha pamoja na *marmari*.

Mwambao wake wa Mashariki wenye kumwagikiwa na *Bahari ya Ajeani* ni wa kupindapinda mno. Pembe zake nyembamba zikijitokeza mbali sana baharini, na hori kuingia ndani kabisa kwenye bara. Huko kuna sehemu nyingi zifaazo kwa meli kutia nanga. Na samaki wamejaa tele baharini.

Kwenye Bahari ya Ajeani kumetapanyika visiwa chungu nzima, navyo vimesongana sana kwa kadiri ambavyo kutoka kwenye takriban kila kimoja yawezekana kuona vingine vingi vya jirani.

Mara kwa mara katika nchi hiyo hutokea zilzala. Majira ya baridi huko ni mafupi, nayo huwa ni ya mvua, hata dhoruba kali si nadra kutokea. Kwa wakati wote mwingine wa mwaka jua hung'aa sana kwenye mbingu safi, na mito kukaribia kukauka kabisa. Yamkini sana, hali hiyo ndiyo iliyopelekea kuwako desturi ya wakazi wa nchi hiyo kuwasindikiza wenzao kwa kuwaombea "safari njema na maji baridi".

**2.** Kwa mujibu wa tabia zake za kimaumbile, Ugiriki imegawanyika katika sehemu kuu tatu: *ya Kusini, ya Katikati* na *ya Kaskazini*. Sehemu yake ya Kusini ijulikanayo kwa jina la *Peloponesi* imetengana na ile ya Katikati kwa kuweko hori zipenyazo ndani sana baina ya pande hizo za nchi kavu, na ni ukanda mwembamba mmoja tu ndio unaoziunganisha. Sehemu ya Katikati na ile ya Kaskazini, nazo zimetenganishwa kwa migongo ya milima. Ni kwenye mwambao tu ndiko milima hiyo ilikoacha nafasi ndogo ya kupitia, ambayo inaitwa *Kiingilio cha Themopilo*. Hapo kale kulikuwa hakuna njia yoyote nyingine ya kusafiri kutoka Katikati kwenda Kaskazini, na kinyumeche, isipokuwa kwenye Kiingilio hicho tu.



Mandhari ya Ugiriki. (Picha ya kamera.)

Milima halikadhalika yaigawa kila sehemu kubwa ya nchi hiyo katika maeneo madogo mbali mbali. Njia za kuwasiliana baina ya maeneo hayo hapo kale zilikuwa ama ni za kupitia baharini, au kwenye vichochoro vya milimani tu.

**3.** Kiasi cha miaka mia moja nyuma, wanasayansi walikuwa wangali bado wanajua haba sana kuhusu historia ya Uyunani ya zama za mwanzoni. Ilikuwa ni mnamo nusu ya pili ya karne ya 19, ndipo wataalamu wa akeolojia walipoanza kufanya machimbuzi ya mabaki ya maisha ya kale kwenye sehemu mojawapo ya tambarare zenye rutuba nyingi huko Peloponesi, mahali ambapo zamani sana palikuwa na mji wa *Mikene*. Matokeo ya machimbuzi hayo yalionyesha kwamba mji huo ulikuwako tayari hata mnamo katikati ya miaka ya 2,000 B.C. Juu ya kilima chenye mwinuko mkali cha mjini humo palikuwa na ngome iitwayo *Akropoli* (yatokana na lugha ya Kiyunani, m.y. "mji wa juu".). Kuta zake zilikuwa ni za miamba mikubwa ajabu. Ndani yake mlikuwa na kasri, ambayo karibu na hapo paligunduliwa makaburi ya mawe. Nyuso za watu waliozikwa humo zikiwa na vifuniko vya dhahabu. Ndani ya makaburi hayo mlikuwa pia na wingi mkubwa wa






1. "Lango la Simba" la Akropoli ya Mikene. 2. Kombe la dhahabu kutoka Uyunani ya Kusini. 3. Kinyago cha dhahabu cha kuufunika uso wa maiti kaburini mwake. 4. Kibao chenye maandishi ya kale ya Kiyunani. 5. Ukazi wa Wayunani karibu na kuingia miaka ya 1,000 B.C.

silaha za shaba nyeusi pamoja na vitu vya dhahabu vionyeshavyo kuwa vimesaniiwa kwa ustadi kabisa.

Kwa kufuatana na Mikene kuligunduliwa magofu ya miji mingine na makasri ya Kiyunani ya zama hizo hizo za miaka ya 2,000 B.C. Pamoja na mengine, wataalamu wa akeolojia waliokota huko vipande vya udongo mkavu, vikiwa vimechorwa alama zisizofahamika. Wanasayansi walitambua kuwa ni alama za lugha ya Wayunani wa kale na kufanikiwa kuzisoma. Miongoni mwa maandishi hayo mlikuwa na orodha za watumwa, kadhalika za wakulima pamoja na malipo ya kodi zao, tena habari za kukusanyisha jeshi la nchi kavu na la baharini na kulipeleka katika msafara wa kivita. Ishara za uteketezi na uharibifu mkubwa uliosababishwa na mioto na maafa mengineyo zilikutikana takriban kila mahali palipogunduliwa magofu ya miji ya Kiyunani ya zama za miaka 2,000 B.C. (Kwa kutegemea habari za ugunduzi huo, jaribu kuelezea aina za shughuli, mfumo wa maisha pamoja na utamaduni wa wakazi wa Uyunani ya zama za miaka ya 2,000 B.C.).

**4.** Kwenye upande wa Kaskazini wa Mkono wa Nchi wa Balkani paliishi makabila ya Kiyunani yaliyoitwa Wadoriko. Utamaduni wao ulikuwa ni wa chini sana kwa kulinganisha na ule wa Mikene. Makabila hayo yalikuwa ni ya kishari mno na kupenda sana vita. Karibu na mwishoni mwa miaka ya 2,000 B.C., wakiongozwa na watemi wao Wadoriko waliivamia sehemu ya




Katikati na ya Kusini ya Uyunani, wakaipora na kuiteketeza Mikene na miji mingineyo. Baadhi ya wenyeji wakaingia chini ya amri ya Wadoriko, ilhali wengine wakaihama Balkani na kufanya maskani yao visiwani hata kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Ajeani.

Kutokana na uvamizi wa Wadoriko, utamaduni wa Kiyunani ulituama. Mtindo wa kujenga majumba ya mawe ukaachwa na kutorejelewa tena, ila kwa nadra tu, baada ya makarne kadhaa kupita. Ustadi wa kutengenezea vitu vya usanii ukapungua sana, na mwandiko wa lugha kusahaulika.

?

**1.** Jaribu kubuni majina ya vifungu vya Ibara 25. **2.** Angalia ramani ya 4 na kuonyesha Uyunani ya Kale pamoja na sehemu zake kuu tatu zenye kutofautiana tabia zao za kimaumbile. Tena zionyeshe njia za kupitia kwenye nchi kavu, ambazo zilitumiwa na Wayunani wa kale katika safari zao baina ya sehemu hizo. **3.** Nini kilichozitofautisha tabia za kimaumbile za Uyunani na zile za Misri? Zitaje tofauti hizo si chini ya nne. Shughuli gani za Wayunani wa kale ziliweza kustawi zaidi kwa mintarafu ya tabia za kimaumbile za nchi yao? Toa hoja za kuthibitisha maoni yako. **4.** Sababu gani zilipelekea katika utuamaji wa utamaduni wa Kiyunani hapo karibu na mwishoni mwa miaka ya 2,000 B.C.? Utuamaji huo ulijitokeza katika pande gani? **5.** Angalia ramani ya 4 na kuonyesha sehemu zilizokaliwa na Wayunani kulipoingia mwanzoni mwa miaka 1,000 B.C. Na zionyeshe sehemu hizo hizo kwenye ramani ya 5.

## IBARA 26. NGANO ZA UYUNANI YA KALE.

**(Ramani ya 4 na ya 5).**

*Jikumbushe* isimu ya ngano (Ibara 13; Kif.1), pamoja na kuzitaja ngano uzijuazo za Mashariki ya Kale.

**1. Umuhimu wa Ngano katika Historia ya Uyunani.** Ngano zilizotungwa na Wayunani ni kimojawapo cha vyanzo vikuu vya maarifa yetu kuhusu historia ya kale ya taifa hilo. Mwanzoni walikuwa wakizipokeza kwa mdomo kutoka kizazi kimoja kwa kingine, na baadaye, wakaziandika. Kwa hakika, wababe wengi wa ngano hizo, kadhalika maajabu yale yaliyoyatenda au kuyakuta maishani mwao, ni ubuni mtupu. Lakini, kwa upande mwingine, zinatuwasilishia wingi mkubwa wa habari halisi, kama vile, kuhusu mapambano ya Wayunani na nguvu za maumbile, aina za shughuli zao pamoja na vyombo vya kazi, mila na desturi zao, hata habari za nchi za kigeni walizozizuru. Isitoshe, ngano za Wayunani zinatujulisha ibada, miungu na imani zao za kidini kwa jumla.

Kama tulivyokwisha eleza kabla, uvamizi wa Wadoriko katika Uyunani ulipelekea mwandiko wa lugha yake kusahaulika kwa muda mrefu sana, na hii hasa ndiyo iliyofanya ngano zake kuwa na umuhimu mkubwa zaidi kama chanzo cha habari za historia yake ya kale.

**2. Ngano juu ya Heraklo.** Wayunani walizipenda sana ngano zao zenye kusimulia juu ya shujaa aliyekuwa na nguvu nyingi ajabu aitwaye *Heraklo*, pamoja na matendo yake ya kijasiri.

Moja kati ya hizo inaeleza juu ya simba mkali mkubwa sana, ambaye alikuwa heshi kuwavamia wanyama wengine pamoja na wanadamu. Ngozi yake ikiwa madhubuti hata kudutisha mishale yenye ncha za shaba nyeusi. Heraklo akaenda, akafyeka mti mkubwa na kufanya rungu zito mno ambalo hata watu ishirini wa kawaida wasingeliweza kuliinua. Akapiga moyo konde, akaingia ndani ya pango alimoishi simba yule. Mara mnyama huyo akamrukia Heraklo, lakini shujaa hakuregea, akamtwanga rungu na simba akazimia, kisha, akamkaba roho kwa mikono yake mwenyewe. Akamchuna ngozi, akajivika, na ikawa ndiyo kinga yake mwilini hata kichwani.

Palikuwa na *joka* la kutisha mno lenye vichwa tisa na magamba ya kung'aa. Aliishi matopeni, mara kwa mara akitoka nje na kumeza mifugo mizima mizima. Heraklo akaenda, akapambana na nyangalika hilo, lakini kwanza hakulishinda, kwani akilikata kichwa kwa upande wake, papo hapo huchomoza vichwa viwili vipya. Heraklo akamwamuru mvulana aliyeandamana naye, ashike kinga la moto, amchome joka shingoni pale vichwa vyake vilipokatwa. Ikawa, mnyama ameacha kukuza upya vichwa vyake, naye Heraklo akamwua.





1 2

1. Heraklo akipigana na simba. (Sanamu ya kale ya Kiyunani.) 2. Dedalo na Ikaro (Nakshi ya kale ya Kiyunani.) Dedalo ameonyeshwa akiwa amevaa nguo za msanii wa kawaida.

Palikuwa na mfalme *Augio* mwenye mafahali elfu tano. Na mazizi yao hayajawahi kufagiliwa na mtu ye yote kwa hivyo yalijaa pomoni samadi. Heraklo akaja, akaahidi kuyasafisha kwa siku moja tu. Na wakati mfalme alipokuwa anastarehe karamuni pamoja na wageni wake, Heraklo alikwenda kwenye mito miwili ya karibu na hapo, akajenga mabwawa. Mito ikafurika, na mkondo wa kasi wa maji yake kuusafisha uchafu huo wote mazizini.

Heraklo alifunga safari ya mbali kwenda kwenye bustani ya mitofaa itoayo matunda ya dhahabu. Bustani hiyo ilikuwako kwenye mwambao wa Bahari Kuu, mbali sana kwa upande wa Magharibi kutoka Uyunani. Na kama Wayunani walivyoamini, ni mahali hapo pa mbali sana, ndipo Ardhi zinapoungana na Mbingu, huku jitu shujaa *Atlanto* likibeba mabegani pa-

ke dari kubwa ajabu ya matao ya rangi ya kibuluu, yaani, mbingu yenye kuifunika ardhi. Ni kutokana na jina la mbabe huyo *wa hadithini*, yaani asiyekuwako kihalihalisi, ndiyo Bahari Kuu ile ikaitwa Atlantiki. Ngano nayo inaendelea mbele kwa kusimulia kwamba Heraklo alimwomba Atlanto amchumie matofaa ya dhahabu kwenye bustani hiyo, na kwa wakati wote Atlanto alipokuwa hayupo, Heraklo ilimbidi kubeba mbingu mwenyewe. Kutokana na uzito huo usiosemeka, miguu yake ikadidimia ardhini hadi magotini, na mifupa kudata, na jasho kumchuruzikia mwili mzima, lakini alistahamili.

Ngano za Kiyunani zasimulia pia juu ya matendo mengine mengi ya kijasiri ya Heraklo. *Wayunani walimwekea heshima kubwa Heraklo kama shujaa wa kazi na mapigano asiyechoka maisha.* Hata Wadoriko walimdhania kuwa ni babu wa nasaba yao, na kutafahari kwa hayo.

**3. Ngano juu ya Waargo.** Mbali sana na Uyunani, kwenye upande wa Mashariki wa mwambao wa Bahari Nyeusi uitwao Kaukasia palikuwa na bustani ambayo juu ya mti wake mmojawapo palining'inia *ngozi* ya kondoo ya manyoya *ya dhahabu*. Ilikuwa mali ya mfalme aliyetawala kwenye eneo hilo. Aliliweka joka likaalo macho kutwa kucha kulinda ngozi hiyo.

Mashujaa wakaondokea kutoka sehemu zote za Uyunani, wakakata shauri kufunga safari ya mbali na ya hatari sana ili kuinyakua ngozi hiyo ya dhahabu. Kiongozi wao akawa mvulana wa ukoo wa kikabaila aitwaye *Yasono*. Fundi hodari sana, Argo, akawajengea jahazi madhubuti lililoweza kwenda kwa matanga na kwa makasia. Kwa heshima ya fundi huyo, jahazi likaitwa "Argo", na mashujaa waliolisafiria wakajulikana kuwa *Waargo*.

Safari yao ilikuwa ndefu sana. Wakivuka bahari za kigeni, walikutwa na maajabu mengi na misukosuko mingi. Pamoja na mengine, iliwatokezea kupitia kwenye mlango wa bahari baina ya miamba mikuu miwili, iliyokuwa mara ikitengana, mara ikigongana kwa nguvu na mrindiko mkali wa kutisha mno. "Argo" iliwahi chupuchupu kujipenyeza katikati na kuvuka salama, ila tu ubao wa nyuma kwenye usukani wake ukavunjika kwa mgongano wa miamba.[1]

Vituko na viroja vingine vingi viliwakuta "Waargo" safarini mwao mpaka wakawasili huko Kaukasia. Mfalme yule alimwahidi Yasono kumpa ngozi ya dhahabu, pindi tu akitimiza amri zake maalum. Mfalme akiwa na uhakika kwamba wakati wa kutimiza amri hizo, Yasono hataepukana na kifo.

Lakini bintiye mfalme yule, *Medeya*, akampenda Yasono. Akaamua kumsaidia, akampa mafuta ya talasimu. Yasono akausinga mwili wake kwa mafuta hayo, akapata nguvu isiyokuwa na kifani kwa mwanadamu yeyote

---

[1]Yamkini sana, mkasa huo wa miamba yenye kugongana gongana, kisa chake ni wembamba wa kiingilio kilichopo baina ya Bahari ya Ajeani na Bahari Nyeusi.

yule. Miguu yake ikawa madhubuti kama nguzo za shaba, na mikono kushupaa kama koleo za mhunzi. Paliondokea watumishi wa mfalme, wakawatimua mafahali wawili wakubwa ajabu, moto ukiwatoka vinywani mwao. Wakainamisha pembe zao chini, wakamrukia Yasono, wakampiga kwa nguvu kubwa mno. Shujaa naye hata hakutaharuki, bali kwa kufuata amri ya mfalme, akawashika mafahali hao, akawatia hatamu na kuwafanya kuburura plau, kisha, akalima shamba, akapanda meno ya joka.

Ilikuwa hila ya mfalme, kwani mapando hayo kwanza yalichipua ncha za mikuki na kofia za chuma, kisha, jeshi zima la maaskari wenye silaha na nguo za shaba. Wakasonga mbele kumhujumu Yasono, mwendo wao ukiwa wa kutisha mno. Shujaa naye akazitupia jiwe safu za maaskari. Pakawa na zogo na vita miongoni mwao wenyewe, huku Yasono akitumia upanga wake na kumfyeka mmoja nyuma ya mwingine, mpaka akawaua wote.

Ijapokuwa Yasono alitimiza amri zote, mfalme huyo hakumpa ngozi ya dhahabu. Hapo tena Medeya akaja, akafanya uchawi, akalilaza usingizi joka lile lililindalo ngozi hiyo ya tunu. Waargo wakaichukua, wakaenda zao, huku mfalme na jeshi lake wakawafukuzia mbio kutaka kuwakamata. Ilikuwa ni kwa shida na taabu sana tu, ndiyo Waargo wakaponea hatari hiyo, wakarudi kwao Uyunani salama usalimini.

## NGANO JUU YA DEDALO NA IKARO

Ndoto gani ya wanadamu iliwakilishwa na ngano hii ya Kiyunani?

**Palikuwa na bingwa Dedalo aliyeishi kwenye jumba la mfalme kisiwani Krito. Alikuwa stadi sana katika kusanifu ujenzi na kutengeneza sanamu. Tena alibuni na kutengeneza wingi mkubwa wa vyombo vya kazi vya maana sana. Mfalme hakumruhusu bingwa huyo kuondoka kwao maisha. Basi, Dedalo akachukua manyoya ya ndege na nta, akajitengenezea mabawa pamoja na mwanawe, Ikaro. Wakajivika mabawa, wakaruka na kuondoka huko Krito. Dedalo alimwonya mwanawe asije akajongea karibu mno na Jua. Kwanza, Ikaro alifuata shauri la babake na kumganda ubavuni pake, lakini baadaye akajitenga mbali, akapaa juu kabisa hewani. Mianga ya Jua ikaiyeyusha nta. Ikaro akaangukia baharini, akafa maji; kilichobaki ni manyoya tu ya mabawa yake yakielea juu ya mawimbi. Babake naye aliruka hadi akafika kwenye kisiwa cha Sisili.**

?

**1.** Shughuli gani za binadamu zimetajwa katika ngano za Kiyunani juu ya Heraklo na Waargo? **2.** Kuna nini katika ngano hizo, ambacho kinadokezea juu ya uzukaji wa hali ya kutokuwa na usawa miongoni mwa Wayunani wa kale? **3.** Ngano zao zaelezea nini kuhusu tabia au sifa za binadamu, ambazo Wayunani walizithamini zaidi? **4.** Walidhania nini kuhusu mbingu na ardhi? Wapi tena ulipokwisha kupajua kuwa na dhana kama hizo? **5.** Jaribu kubuni mwenyewe majina ya kuziita ngano zenye kusimulia juu ya matendo ya kishujaa ya Heraklo.

## IBARA 27. TENZI ZA HOMERO "ILIADA" NA "ODISSEYA"

**(Ramani ya 4 pamoja na ile iliyoko kwenye uk. 137.)**

*Jikumbushe,* nani walioitwa watukufu (Ibara 5; Kif. 4).

**1. Asili ya Tenzi za Kiyunani.** Katika Uyunani ya Kale palikuwa na washairi-waghani waliokuwa wakitunga nyimbo juu ya mashujaa, matendo yao ya kijasiri pamoja na maajabu yaliyowaandama maishani mwao. Waliimba nyimbo zao kwa kuzifuatisha na uchezaji muziki kwa ala za aina ya zeze. Nyimbo nyingi zaidi kama hizo zilikuwa ni juu ya msafara wa Wayunani kwenda kuuteka mji wa Troa.

*Troa* ambayo ilijulikana pia kwa jina la Ilium, ilikuwako kwenye mwambao wa Magharibi wa Asia Ndogo. Makabila mengi sana ya Kiyunani, yakiongozwa na watemi wao, yalijiunga na msafara huo. Troa ilionyesha kuwa ni muhali kutekwa. Ilisimama juu ya mlima mrefu na kuzungukwa na boma madhubuti la mawe. Wayunani walishuka pwani pamoja na majahazi yao ya mbao, wakapiga kambi karibu nayo. Wakaizingia Troa na kuihujumu kwa miaka kumi iliyofuatia.

Basi, ni kutokana na nyimbo hizo juu ya msafara wa Wayunani kwenda kuiteka Troa, ndiyo kukatungwa tenzi kubwa mbili, *Iliada* na *Odisseya.* Masimulizi ya kale yanadai kwamba ni mshairi kipofu maarufu sana aitwaye *Homero,* aliyedhaniwa kuishi mnamo zama zile, ndiye aliyekusanya nyimbo hizo na kuzitunga pamoja kuwa tenzi. Na ilikuwa ni mnamo karne ya 6 B.C. ndipo tenzi hizo zilipoandikwa.

**2. Utenzi wa Iliada.** Jina lake latokana na lile la mji wa Ilium (yaani Troa). Utenzi huu wasimulia habari na matukio ya mwaka wa kumi wa kuizingia na kuihujumu Troa.

Kushindwa kwao kuiteka Troa kwa muda mrefu sana kuliwavunja moyo maaskari wa Kiyunani. Ili kuwatia tena ari na shajiisho, watemi wao waliwaita kufanya mkutano wa pamoja. Uwanja wote kwenye kambi ya Wayunani ulijaa tele watu wakija juu kwa makelele na vifijo. Akihutubia mbele yao askari mmojawapo wa kawaida, aitwaye *Tersito,* alisimama kishujaa kuwalaumu makabaila kwa kujibakulia wenyewe tu nyara yote ya kivita. Akawaita maaskari wenzake kufunga virago na kurudi nyumbani. Akatokea jemadari mmojawapo, aitwaye *Odisseo,* akampiga vikali Tersito, akamnyamazisha. Ilikuwa ni kwa taabu sana tu ndiyo watemi wakafaulu kuwashawishi maaskari wabaki na kuendelea kuihujumu Troa.

Hapo tena pakawa na mapigano baina ya Wayunani na Watroa. Wakiingia mapiganoni, Wayunani walikuwa wanajipanga kwa vikosi kwa mujibu wa makabila na nasaba zao. Maaskari wa kawaida walipigana miguu chini, silaha zao zikiwa mikuki na mawe, na nguo zao za kujikinga zilikuwa ni za kitambaa kigumu tu. Watemi nao walikuwa wamepanda magari





1. Sanamu ya kale ya Kiyunani ya Homero. Wakazi wa miji saba ya Kiyunani walibishana kwa kudai kwao ndiko kulikokuwa jadi ya Homero. 2. Kuta za Troa baada ya kuchimbuliwa kwake.

yabururwayo na farasi. Mbali ya mikuki, walikuwa na mapanga ya shaba nyeusi mikononi, pamoja na kukingwa vilivyo na deraya zao madhubuti za shaba nyekundu.

Mtemi wa kabila mojawapo la Kiyunani, shujaa Akillo mwenye nguvu nyingi na "miguu myepesi", alidhaniwa kuwa ndiye askari hodari zaidi katika jeshi hilo. Shujaa kama huyo awapitaye wote kwa nguvu na ujasiri kwa upande wa Watroa, alikuwa *Hektoro.* (Kwenye nyongeza ya Ibara hii utakikuta kifungu cha *Iliada* chenye kusimulia juu ya pambano la ana kwa ana baina ya mashujaa hao wawili).

*Iliada* yasimulia kwamba hata miungu iliingilia katika mapigano hayo, baadhi yao ikiwasaidia Wayunani, hali wengine ikiwaunga mkono Watroa. Mathalan, Mungu wa Uhunzi aitwaye *Hefesto* alidhaniwa kuwa ndiye aliyemtengenezea Akillo silaha na deraya.

**3. Maangamizi ya Troa.** Pamoja na *Iliada,* kuna hadithi nyingine za Kiyunani zenye kuelezea juu ya mwisho wa vita vya utekwaji wa Troa.

Kitambo kifupi baada ya pambano lake na Hektoro, shujaa Akillo alikufa. Sababu ya kifo chake ilikuwa ni mshale wenye sumu kumpiga kwenye kisigino. Ngano za Kiyunani zinasema kuwa wakati Akillo alipokuwa yungali mtoto mchanga, mamake—mungu wa kike—alimkogesha kwenye mto wa chini ya ardhi, maji yake yakiwa na nguvu ya uchawi. Hivyo, Aki-

llo akawa hadhuriki abadan mwili mzima, ila tu penye kisigino ambapo ndipo mamake alipopashikilia wakati wa kumkogesha mwanawe mtoni humo. Na tukumbushe kwamba hiyo pia ndiyo asili ya msemo huo maarufu "kisigino cha Akillo", ambao wamaanisha "mahali pa kudhurika", au "sehemu dhaifu".

Wayunani walikimbilia kutumia hila ili kuweza hatimaye kuiteka Troa. Wakifuata shauri la Odisseo, ambaye pamoja na mengine alisifikana kuwa mwerevu sana, waliunda farasi bandia mkubwa ajabu. Kikosi chao kimojawapo kikaingia ndani ya farasi huyo wa mbao, hali wote wengine wakijibanza na kuvizia kwenye kisiwa cha karibu zaidi na pwani. Pasina kumaizi hila ya farasi huyo, Watroa walimjongelea na kumburura hadi mjini kwa kupitia kwenye tundu walilokuwa wamelitoboa bomani. Udadisi wao uliwacheza shere, kwani usiku ulipoingia, Wayunani walitoka nje ya farasi, wakafungua mlango wa mji, hivyo, wenzao wote wengine wakaingia ndani. Wakawateketeza wanaume wote huko Troa, wakawateka wanawake na watoto, wakaupora mji na kuuchoma moto. Wakaenda zao Uyunani na nyara kubwa isiyosemeka. Sasa tena inafaa tueleze kwamba maneno hayo "farasi wa Troa" yamegeuka kuwa usemi ambao wamaanisha zawadi yenye hatari kwa mwenye kuipokea.

**4. Utenzi wa Odisseya.** Utenzi huu wasimulia juu ya miujiza na misukosuko iliyomkuta Odisseo katika safari yake kutoka Troa kurejea nyumbani kwenye kisiwa kidogo cha *Itaka*, karibu na mwambao wa Magharibi wa Uyunani.

Maaskari wa Itaka wakiongozwa na Odisseo, waliondoka kwa majahazi kumi na mbili, huku nyuma magofu ya Troa iliyokuwa imeteketezwa na Wayunani, yakiwa bado yanafuka moshi. Mungu wa upepo baridi wa Kaskazini alizusha dhoruba, hivyo, Wayunani wakapotea njia. Mara mbili Odisseo na wenzake walitokezea kutua kwenye visiwa vya kigeni vilivyokaliwa na majitu ya kutisha. Majitu hayo yaliyavunja kwa miamba majahazi kumi na moja ya Kiyunani pamoja na kuwatokomeza watu wote waliokuwamo humo. Ilikuwa ni jahazi la Odisseo tu ndilo lililobahatika kuvuka hatari hiyo na kuondoka. Lakini wenzake Odisseo walimkasirisha Mungu wa Radi na Umeme, *Zeusi*, naye akalipiga jahazi lao kwa umeme mkali, akaliteketeza. Aliyenusurika ni Odisseo tu peke yake, ambaye aliwahi kukamata kipande cha mlingoti uliokatika, na mawimbi kumvurumisha pwani.

Safari yake ya vituko na misukosuko iliendelea kwa miaka kumi mpaka akafika kwao Itaka. Alilakiwa na mtumwa mchungaji nguruwe. Wakati alipokuwa yungali mtoto mdogo aliyezaliwa katika ukoo wa watu huru, huyo wa mwisho alitekwa nyara na Wafoiniki na kuuzwa utumwani huko Itaka. Kufika kwao, Odisseo akaona watukufu wa kigeni wamejifanya mabwana kwenye jumba lake kwa wakati mwenyewe alipokuwa hayupo. Basi, akajivika nguo mararu za kimasikini, akajifanya kama mwomba sadaka, akai-





1. Mapigano ya kujitwalia maiti ya Myunani Patroklo aliyeuawa na Watroa. (Sanamu ya karne ya 5 B.C.) Katikati: Mungu Mwanamke Athena aliyewaunga mkono Wayunani. Miguuni pake: maiti ya Patroklo. 2. Odisseo na mazimwi. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.) Kwa mujibu wa ngano za Kiyunani, mazimwi wa aina hiyo (iliyotajwa katika hadithi ya safari ya Odisseo) walikuwa ni manyangaliko walio nusu ndege na nusu wanawake, ambao waliishi kwenye kisiwa kitupu cha mbali, wakiwaroga kwa uimbaji wao mzuri mabaharia wapitao karibu, kisha, kuwaangamiza. Alivyokuwa akiambaa kisiwa hicho, Odisseo aliwaamuru waandamizi wake watie mta masikioni mwao, wasije wakatekwa na ulozi huo, tena wamfunge yeye mwenyewe kwenye mlingoti wa jahazi yao. Odisseo ni mwanadamu pekee aliyesikia nyimbo za mazimwi hao na kunusurika kifo.

ngia ndani. Akawaua wageni wote wale wa kujipa, akawa tena mtawala wa Itaka.

**5. Umuhimu wa Tenzi za Homero katika Kujifunza Historia ya Uyunani.** Jinsi tenzi za Homero zilivyojaa tele miujiza ya kila aina, iliwafanya hata wataalamu kudhania kwa muda mrefu kwamba yote yale yasimuliwayo ndani ya tenzi hizo ni ubuni mtupu. Tena wengi sana walifikiri kwamba Troa haikuwako kamwe.

Hali ya mambo iliendelea kuwa hivyo mpaka machimbuzi ya magofu ya kale kufanyika kwenye mlima mmojawapo wa karibu na pwani ya Bahari ya Kati, huko Asia Ndogo. Kama matokeo yake kukagunduliwa kwamba hapo zamani watu walitokezea kufanya maskani yao kwenye sehemu hiyo kwa zaidi ya mara kumi. Kila maskani yameacha nyayo zake, mkiwemo mabaki ya masikani pamoja na vitu vilivyotupwa au kifichwa. Pamoja na mengine, paligunduliwa magofu ya Troa yakiwa na ishara wazi za moto mkubwa kutukia huko zamani sana.

Basi, yote hayo yalithibitisha kwamba Troa ilikuwako kikweli hasa na kutoweka kwa sababu ya kuteketezwa. Kwa kuandamana na hayo, ilikisiwa

pia kwamba ni karibu na miaka ya 1,200 B.C. ndipo Wayunani walipofanya msafara wao wa kuiteka Troa. Kwa kuzisoma tenzi hizo na kupembua ukweli na ubuni, tunakuja jua aina za shughuli na maskani, vyombo vya kazi na silaha, mila na desturi za Wayunani wa kale. Umuhimu wa tenzi za Homero katika kujifunza historia ya Uyunani ni mkubwa sana, jambo ambalo linaweza kuthibitishwa na huko kutambulikana kuwa kipindi kirefu cha historia hiyo, yaani kutoka karne ya 11 mpaka ya 9 B.C., kilikuwa ni *Zama za Homero.*

*Tenzi za Homero ni miongoni mwa vifani vikuu vya fasihi katika historia ya binadamu. Zimeandikwa kwa lugha sanifu yenye kuvutia sana kwa utajiri na ufasaha wake.* (Kwenye nyongeza za Ibara za 27, 28 na 29, utavikuta vifungu vya tenzi hizo).

## KUTOKA KATIKA *ILIADA*. PAMBANO LA AKILLO NA HEKTORO

**Mungu wa kike, Athena, ambaye aliwaunga mkono Wayunani, alijipa sura ya ndugu yake Hektoro. Hivyo, kwa utimbakwiri wake wa shari, akamshawishi Hektoro aende kupambana na Akillo, huku akimwahidi kumsaidia. Akillo alitokezea kuwa wa mwanzo kumrushia mkuki Hektoro, lakini yeye aliwahi kuinama, na mkuki kumpita juujuu. Ikawa ni zamu yake Hektoro, akarusha mkuki wake, nao ukajichoma kwenye ngao ya Akillo bila ya kumdhuru; kwani ngao hiyo ilifuliwa na mungu Hefesto. Athena alimpatia Akillo mkuki mwingine. Hektoro alimwita ndugu yake aje kumpatia pia mkuki mwingine, lakini ilikuwa ni bure tu, wala hakukuwa na yeyote wa kumsaidia. Hapo akainua upanga wake, akamvamia Akillo:**

**...Kachomoa upanga wake wenye makali sana,
Imara na mkubwa ajabu, uliomning'inia kiunoni,
Mikono yake hata mapaja, madhubuti kama chuma,
Mwili wote kashupaa, kama tai aliyepaa.**

**Kama tai arukaye juu huko hewani,
Mawingu yenye kiza, hayajali asilani,
Akiangaza chinichini, kuitia nyara yake makuchani,
Na iwe ni kikondoo, au sungura atimkaye mbioni.**

**Ndivyo na Hektoro pia, kwa ghafula akatimka,
Upanga wake akiupunga, Akillo akimbaka,
Kadhalika na Akillo, katu hakutishika,
Ngao yake madhubuti imara akiishika.**

**Ngao yenye kung'aa vikali, na kofia vilevile,
Kofia ya nyundu nne, yenye kupeperusha nywele,
Nywele hizo nyekundu, zilizobaniwa pini tele,
Hefesto shujaa kwa ustadi asonga mbele.**

**Akillo alimchoma Hektoro kwa mkuki, akamwua. Akaifungasha maiti ya shujaa wa Troa kwenye gari lake la farasi, akawaendesha shoti kwenye kambi ya Wayunani wakiwa juu kwa furaha ya ushindi.**



Akillo na maiti ya Hektoro. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.)

## KUTOKA KATIKA *ODISSEYA*

Ukishasoma kufungu kinachofuata, jaribu kueleza kama yaliyomo ndani yake yamekupasha maarifa mapya gani kuhusu shughuli za Wayunani wa kale.

**Walivyokuwa wamepotea njia, Odisseo na wandani wake walitokezea kutua kwenye kisiwa cha kigeni kunakoishi majitu ya kutisha yenye jicho moja katikati ya mapaji yao. Odisseo pamoja na baadhi ya wafuasi wake waliingia pangoni mwa jitu mojawapo. Walikuta humo wingi mkubwa wa mapande ya jibini pamoja na majungu ya maziwa ya kuganda, dalili wazi ya jitu hilo kujishughulisha na ufugaji wa kondoo na mbuzi.**

**Jitu la majitu, liliishi humo pangoni,**
**Likiwa na ukiwa na upweke, na kutokwa na imani,**
**Juju wa majuju katili mno, sheria halithamini,**
**Kimo chake ajabu, wala hakina kifani.**

**Umbo lake la kutisha, lafanana na mnyangalika,**
**Likisimama wima, linakuwa ni mlima hakika,**
**Mlima wa miamba na misitu kadhalika,**
**Lina hatari ya kifo wala haliwezi kutazamika.**

**Jioni ilipoingia, jitu lile lilirudi na mfugo wake, likaufunga pangoni, kisha likaliziba lango kwa mwamba mkubwa ajabu, ambao Odisseo na wandani wake wasingelimudu kamwe kuusogeza upande. Kuwaona watu pangoni mwake, juju hilo liliwavamia, likawala wawili. Na siku iliyofuatia, likawala wengine wanne. Hapo Odisseo akachukua divai, akampa mnyangalika huyo. Akalewa, akalala fofofo, huku wale walionusurika, wakamwendea, wakamtoa jicho kwa mchokoo. Alipoamka asubuhi yake, jitu liliusukuma mbali mwamba wa langoni ili kuupisha njia mfugo wake, hali lenyewe likakaa kitako hapo kulinda watu wasitoroke. Sasa tena Odisseo akafanya hila, na wakifuata shauri lake, wandani wake wakawafunga kondoo watatu kwa watatu, kisha, wakajifungia wenyewe mtu mmoja mmoja kwa chini ya kila fungu la wanyama hao. Basi, hivyo**

**ndivyo walivyolidanganya jitu na kuponea. Wakapanda jahazi lao upesiupesi, wakakihama kisiwa hicho cha kutisha.**

? 1. Nani aliyetunga *Iliada* na *Odisseya*, tena ilikuwa lini? **2.** Habari gani katika tenzi hizo ndizo zinazotambulisha kwamba mnamo zama za Homero, mfumo wa maisha ya Wayunani ulikuwa bado ni wa kutegemea mahusiano ya kinasaba? Nini kinachoashiria humo juu ya kutokuwa na usawa baina yao? Zitaje ishara kama hizo zinazohusika si chini ya nne. **3.** Angalia kwenye uk. 238, utafute alama za kipindi cha historia kilichoitwa kama Zama za Homero. Ilikuwa ni kiasi cha karne ngapi nyuma, ndipo zama hizo zilipoanzia na kuishia? **4.** Nini ulichokipenda zaidi katika tenzi za Homero? Je, kulikuwa na fasihi ya aina hiyo katika nchi za Mashariki ya Kale?

## IBARA 28. SHUGHULI ZA WAYUNANI NA UCHOMOZAJI WA MATABAKA MNAMO KARNE ZA 11-9 B.C.

*Jikumbushe*, kama utengenezaji wa vitu vya chuma ulikuwa na umuhimu gani katika nchi za kale za Asia Ndogo. (Ibara 16; Kif. 2).

Kutokana na ngano za Wayunani ya kale, kadhalika tenzi za Homero, umejua mengi kuhusu maisha yao. Basi, wakati wa kutalii Ibara hii ya 28, yazingatie maarifa yote hayo uliyoyapata pamoja na kuyajalizia habari zaidi utakazozikuta humo juu ya historia ya Uyunani mnamo zama za Homero.

**1. Kilimo na Usanii.** Shughuli kuu za Wayunani mnamo zama za Homero zilikuwa ulimaji na ufugaji.

Kulima ardhi iliyoganda sana na ya mawe, kama ilivyo kwenye sehemu nyingi za nchi hiyo, kulikuwa ni kazi ngumu kabisa. Baada ya kusafishwa kutokana na mawe, mashamba yalibidi kulimwa kwa maplau ya miti ya kubururwa na farasi, ikiwa ni kwa mara tatu hata nne mfululizo, kisha, ardhi kutifuliwa tena kwa majembe ya mkono. Na si nadra, kazi hiyo yote ilitokezea kuwa ni ya bure tu, kama vile, kwa sababu ya ukame ulioharibu miche, au mvua nyingi zilizofanya mito itokayo milimani kufurika mno na kugharikisha maeneo mazima mazima.

Zao lao kuu lilikuwa shayiri. Ni mmea wenye kustahamili sawasawa ukame, na kuiva upesi. Basi, na chakula cha wakulima wa Kiyunani kilikuwa hasa ni mikate na uji wa shayiri. Ngano nayo waliilima haba sana, kwani haikui vizuri kwenye sehemu hizo za mchanganyiko wa udongo mgumu na mawe. (Sasa jikumbushe aina za mimea ya bustanini waliyolima Wayunani wa kale, kadhalika wanyama waliowafuga).

Wakulima wa Kiyunani walikuwa wakitengeneza wenyewe takriban vitu vyote vya matumizi yao, kama vile, wakifuma nguo za kuvaa na mikeka ya kulalia kutokana na vitambaa vya aina ngumu, wakishona makubadhi, n.k. wakifinyanga vyombo vya mekoni,

Ilikuwa ni karibu na miaka ya 1,000 B.C., ndipo huko Uyunani kuli-

pochomoza vitu vya chuma, ingawa, mwanzoni vilikuwa haba sana. (Jikumbushe kama silaha za Wayunani na Watroa zilikuwa ni za vitu gani.) Wakati maaskari wa Kiyunani walipokuwa wanafanya mashindano ya michezo ya riadha huko kwenye kambi zao za kuizingia Troa, basi, mojawapo la matunzo makuu kwa washindi lilikuwa ni kipande cha chuma.

*Ueneaji wa vyombo vya kazi vya chuma ulipelekea kusahilisha ulimaji, kupanua mashamba na kuzidisha mazao.*

**2. Usafiri wa Baharini.** Bahari ya Ajeani yafalia sana usafiri. Mapema kabisa hata mnamo zama za Homero, Wayunani walikuwa wameshazoea kusafiri huko, ikiwa ni kwa kuambaa pwanipwani na kuvua samaki, au kwenda mbali zaidi huko ng'ambo. (Umeshazijua safari zao gani kama hizo za kuvuka masafa marefu?) Ingawaje, majahazi yao ya mbao yalikuwa hafifu mno, hivyo, kuyasafiria hata kwenye Bahari yao hiyo ya Ajeani kulikuwa na hatari mno. Ndiyo sababu, ni wakati wa mchana tu, tena kukiwa shwari kabisa, ndipo walipothubutu kwenda baharini. Kwa kawaida, walisafiri karibu na mwambao, au kutoka kisiwa kimoja hadi kingine, na usiku kuingia, wakishuka pwani pamoja na majahazi yao.

**3. Kabila na Nasaba katika Uyunani Mnamo Zama za Homero.** Takriban kwenye kila bonde na kila kisiwa katika Uyunani ya Kale palikuwa panaishi kabila moja mbali. Kila kabila likiwa limekusanya nasaba kadhaa, na kila nasaba kuwa ni ya koo mbali mbali.

Ardhi ilikuwa ni miliki ya nasaba yote, huku kila ukoo wake ukilima kikataa chake wenyewe. Machunga nayo pia yakiwa ni ya pamoja kwa jamaa wa nasaba mbali.

Jamaa akiuawa na mgeni, nasaba yake yote iliwajibika kujilipizia kisasi; kadhalika, watu wa nasaba hiyo hiyo moja walikuwa wakisaidiana vitani. (Vipi maaskari wa Kiyunani walivyokuwa wanajipanga kuingia mapiganoni mnamo zama hizo? Waliongozwa na nani?) Wanaume wa kabila moja moja walikuwa wakikutana kwa kufanya mabaraza ya umma.

Usawa wa jamaa wa nasaba ulikuwa umeshatoweka. Wale waliofukarika, walikuwa wakienda kuajiriwa kazi na watu wengine, au kuongoza maisha yao kwa kuomba sadaka. Kama unavyokumbuka, kule Itaka hakukuwa na mtu aliyestaajabu kumwona Odisseo akiwa amevaa nguo za kimasikini na kujidai kuwa hohe hahe; kwani, kwa wakati huo, katika Uyunani kulikuwa tayari kuna wanyonge wengi. Ama kuhusu jamaa wale waliotoka miongoni mwa watukufu, basi, walizidi kutajirika na kuneemeka.

**4. Shughuli za Kiuchumi za Watukufu.** Watukufu walikuwa wakijitwalia ardhi nyingi, tena bora zaidi, ikiwa ni kandokando ya mito au vyanzo vingine vya maji. Mwanzoni wakitumia jasho lao wenyewe. Kwa mfano, Odisseo alijishughulisha na ulimaji na useremala. (Je, unaweza kumtaja mtukufu mwingine wa Kiyunani aliyekuwa na ujuzi wa kutia lijamu mafahali, kuwafungashia plau na kulima?) Lakini wakati huo huo, watukufu walikuwa wameshazoea kuajiri vibarua kuja kuwatumikia katika ulimaji wa ma-





1. Kazi za kilimo katika Uyunani. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani ya karne ya 6 B.C.) Manamba wakilima ardhi kwa majembe ya mti na ya chuma. Manamba walikuwa watu huru, lakini masikini, na kuajiriwa kazi ya muda hata muda. 2. Usagaji nafaka kwenye kinu. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.)

shamba yao makubwa sana. Kwa kazi yao hiyo, vibarua walikuwa wakigawiwa posho na nguo rahisi.

Uchomozaji wa vyombo vya kazi vya chuma ulifanya utekaji ardhi kwa mtu kuwa na manufaa zaidi. Akiwa ameajiri vibarua wa kumtumikia katika ulimaji shamba, mmilikaji wake aliweza kujipatia mazao mengi zaidi kuliko ilivyombidi kuwagawia watumishi wake hao kwa kazi yao. Basi, ziada hiyo yote akawa anajitwalia mwenyewe. Halafu pia, watukufu walikuwa wana mifugo mingi zaidi kuliko jamaa wengine, na punde si punde, wakajitwalia jukumu la kusimamia utumiaji wa machunga yote yale, ambayo hapo kabla yalikuwa ni miliki ya pamoja ya ujima wa nasaba.

Utajiri wa watukufu wa Kiyunani ulizidi kuongezeka pia kutokana na vita, ambapo walikuwa wakijitwalia wingi mkubwa wa mateka na nyara za aina nyingine. (Hoja gani zinazohusika zinatoka katika utenzi wa *Iliada*? Njia nyingine gani zaidi waliyoitumia watukufu wa Kiyunani kujipatia watumwa?) Shughuli kuu za watumwa waliomilikiwa na watukufu wa Kiyunani, zilikuwa ni: ufumaji vitambaa na nguo, ulimaji mashamba, pamoja na uchungaji, upishi, n.k.

Uchomozaji wa matabaka ya kijamii katika Uyunani mnamo karne za 11-19 B.C.




Kazi ya vibarua na watumwa iliwawezesha watemi na watukufu wengine kujipatia wingi mkubwa wa chakula, nguo na viatu kwa matumizi yao wenyewe na koo zao, kadhalika kubadilisha ziada ya mifugo au mazao yake kwa vitu vya usanii vya shaba nyekundu au nyeusi, vitambaa vya kuvutia, mapambo ya dhahabu, n.k. Vitu kama hivyo vya kazi za mikono vilikuwa ghali sana; mathalan, *jiko* la shaba *la miguu mitatu (tripod)* ligharimu jumla ya mafahali kumi na mbili.

**5. Utawala wa Watukufu.** Mara kwa mara, watemi na wazee wakuu wa watukufu iliwabidi kutumia mabavu ili kuuhami utajiri na utawala wao. (Vipi mtemi mmojawapo wa Kiyunani alivyomnyamazisha askari wa kawaida pale Wayunani walipofika kuiteka Troa?) Mabaraza ya umma wa kabila moja moja yakawa yanafanyika kwa nadra sana. Kwa mfano, mnamo kipindi fulani mabaraza kama hayo huko Itaka hayakutokea kwa miaka ishirini. Mambo yote ya kabila yalikuwa yakiamuliwa na baraza la wazee chini ya uongozi wa mtemi.

Watemi na wazee walikuwa wakiwarithisha wana wao mali na utawala. Ili kujikweza zaidi juu ya jamaa wa kawaida, watukufu walidai kwamba wamenasibiana na miungu. (Mbabe gani wa *Iliada* alidhaniwa kuwa amezaliwa na mungu?)

**Mnamo zama za Homero, Uyunani ilikuwa imo katika kipindi cha ukiukaji wa taratibu kutoka katika mfumo wa ujima wa awali, kuingia katika ule wa umilikaji watumwa.**

## MASIMULIZI YA *ILIADA* KUHUSU TASWIRA ZILIZOCHONGWA JUU YA NGAO YA AKILLO

Maelezo haya yanayofuata, pamoja na yale ya kasri ya Odisseo yatakayoandamana nayo, yatambulisha nini kuhusu shughuli za kiuchumi za watemi au wafa-

lme wa makabila ya Kiyunani? Vipi watukufu wa Kiyunani walivyoelezea asili ya utajiri wao?

**Tena sura ya shamba la mfalme ikionekana ngaoni,**
**Bingwa hodari ameichonga kwa nakshi ya mvuto,**
**Ameonyesha mavuno tayari, miundu mikali,**
**Wingi wa watu walioishika ni vibarua.**

**Kazi ya kukata majani yaendelea motomoto,**
**Huku wenzao wakija kufunga matita tayari,**
**Na wavulana wakiokota upesi mashuke,**
**Wakiyabeba mafungu mazima mkononi.**

**Mfalme akiwa upande na rungu la enzi mkononi,**
**Mkimya kabisa, akijawa na furaha kuu moyoni,**
**Wakijitenga kwa mbali, watumwa wakaa kivulini,**
**Wakimpikia chakula kitamu na kingi.**

**Kuna mengine yaliyonakshiwa vizuri ngaoni,**
**Mfugo wa ng'ombe wakiandamana, pasina kutulia makini,**
**Kwa mshindo na mingurumo wakiondoka zizini,**
**Wingi wa mlo wawangojea huko machungani....**

## MASIMULIZI YA *ODISSEYA* JUU YA KASRI YA MFALME

**Kasri ya mfalme ikiwa pasina kifani,**
**Na kukiwemo watumwa na vijakazi hamsini,**
**Wakivunja mgongo na kutokwa na jasho mwilini,**
**Na kufanya kazi ya sulubu mpaka kuwa taabani.**

**Kazi yenyewe ikiwa ni kusaga unga,**
**Kusokota nyuzi, kufuma vitambaa....**
**Nje ya ua, bustani imetandazika,**
**Ikichukua hektari nne hata zaidi,**
**Imezungukwa na boma refu kwa kila upande,**
**Kujaa tele miti yenye matunda matamu....**
**Pia na shamba la mizabibu kupandwa karibu,**
**Likisitawi daima, na konde la mboga kingoni....**

**Mboga zi tamu, mavuno hayeshi kwa mwaka,**
**Ardhi ya rutuba, na maji hayakuadimika,**
**Mashamba yakinyweshwa kwa chemchemi mbili zisizokauka,**
**Ndivyo miungu ilivyomteremshea mwenyewe wingi wa baraka.**

?

**1.** Jaribu kuelezea shughuli za Wayunani wa kale. **2.** Jaribu kuelezea habari za maisha ya watukufu wa Kiyunani kama yalivyokuwa mnamo zama za Homero, na kuandamanisha maelezo yako na mifano inayohusika, itokanayo na Hongano na tenzi za Kiyunani. **3.** Matabaka gani yalikuwa yanaundika huko Uyunani mnamo zama za Homero? Nini kilichosababisha uchomozaji wa matabaka hayo? **4.** Yaangalie na kuyajibu maswali yanayofuatia chini, kisha, jaribu kuchora jedwali inayohusika.

Masalio gani ya mfumo
wa ujima wa awali yalikuwako
huko Uyunani
mnamo zama
za Homero?

Nini kilichotambulisha
juu ya uchomozaji wa mfumo
wa umilikaji watumwa
huko Uyunani
mnamo zama hizo?

## IBARA 29. IMANI ZA KIDINI ZA WAYUNANI WA KALE

**(Ramani ya 4.)**

*Jikumbushe* vile imani za kidini zilivyochomoza kwa wanadamu wa awali (Ibara 2; Vif. 2,3), kadhalika miungu waliyoiabudu Wamisri wa kale (Ibara 11).

**1. Kuabudu Nguvu za Maumbile.** Kama makabila mengine ya binadamu wa kale, Wayunani hawakuzijua sababu halisi za mitokezo mingi ya maumbile, na hivyo, kiogopa na kuisujudia. Waliamini kwamba maumbile yote yamekaliwa na kutawaliwa na miungu, ambayo waliidhania kuwa ni yenye sura za binadamu, lakini isiyokufa kamwe na yenye kudura juu ya dunia na maisha yake yote.

*Zeusi* alikuwa ndiye mmojawapo wa miungu yao mikuu, nao walidhania kwamba ni kwa amri yake, "Mkimbizaji Mawingu", kama walivyomwita Mungu huyo, ndiyo ardhi hupata mvua au kusibiwa na ukame, tena kwamba ni Zeusi, mwenye nguvu nyingi kupita wote, ndiye anayerusha mishale yake ya dhahabu ya umeme kuwapiga wanadamu hata miungu yote ile itokezeayo kumkasirisha.

Kama vile walivyomwogopa Zeusi wa kutisha, ndivyo vivyo hivyo walivyomcha Mungu wa Bahari, *Poseidon*, ambaye walimpa jina la "Mtikisaji Ardhi". Waliamini kwamba, akipunga punga mkuki wake mkubwa ajabu wenye ncha tatu, Poseidon anatetemesha ardhi na hivyo, kusababisha vimbunga baharini na kutosa majahazi na merikebu.

Walidhania kwamba usiku unakucha kwa sababu ya Mungu wa Jua kuondoka kwa safari yake ya kila siku mbinguni, akiwa amepanda gari la dhahabu libururwalo na farasi weupe kama pamba.

Kadhalika waliamini mazimwi, ambayo waliyaita kama *miungu ya misitu*, na kuyafikiria kuwa ni madubwana ya kutisha mno yenye nyuso za kibinadamu, miguu ya mbuzi na ngozi ya manyoya yaliyojazana, pamoja na miungu ya chemchemi, ambayo katika imani na sanaa ya Wayunani wa kale ilionekana kuwa kama wasichana warembo sana (na kujulikana kwa jina la *nimfe*, m.y. "mchumba", au "bi harusi").





1. Sanamu ya Mungu Apollo ya karne ya 4 B.C. 2. Sanamu ya Mungu Athena ya karne ya 5 B.C. Kwa mkono wa kulia Athena ameshika kisanamu cha Mungu wa Ushindi, na kwa mkono wa kushoto akiiegemea ngao kubwa ya duara. 3. Miungu ya Kiume na ya Kike ya Kiyunani Zeusi, Poseidon na Aido waligawana dunia: Zeusi akajitwalia Mbingu na Ardhi, Poseidon akapata Bahari, na Aido kuwa mtawala wa Ufalme wa Chini ya Ardhi. Miguuni pa Aido kuna mbwa mkali mwenye vichwa vitatu aitwaye Serbero. Heraklo ameonyeshwa kuwa katika hali ya kufarijika baada ya kumaliza matendo yake makuu ya kishujaa; ameliegemea rungu lake lililowambiwa ngozi ya simba.

**2. Miungu Kama Wabariki Uchumi na Utamaduni wa Binadamu.** Wayunani wa kale waliamini kwamba kwa kila tawi la uchumi wao, kama vile, ulimaji, ufugaji, uwindaji, ufumaji, usanii, n.k., yuko mungu mbali ambaye ndiye anayelibariki tawi hilo hasa.

Mungu wao wa kilimo cha zabibu na utengenezaji divai alikuwa *Dionisi*, ambaye kwa maoni yao ndiye aliyewafundisha binadamu kazi hiyo. Kwa heshima ya mungu huyo kulikuwa kukifanyika sherehe kubwa, ikiwa ni mnamo majira ya machipuko na msimu wa upandaji kwenye mashamba ya mizabibu, kadhalika kwa kuingia demani na msimu wa zao hilo kuvunwa na kutengenezwa divai.

Wakati Wayunani walipopata ujuzi wa kutengeneza vitu kutokana na




madini, ndipo huko kwao kulipochomoza ngano juu ya *Hefesto,* yaani, Mungu mwenye kuwabariki wahunzi. Hata mwenyewe alidhaniwa kuwako daima kwenye kinu chake cha uhunzi pale chini ya ardhi. Volkeno zenye kufurika kwa mawe yamoto na kufuka moshi, zilichukuliwa kuwa ndiyo madohani ya kinu chake Hefesto. Naye aliaminiwa kuwa amevaa nguo rahisi za mhunzi wa kawaida, na uso na mikono yake kutapakaa masizi.

Maendeleo ya biashara halikadhalika yaliandamana na uibukaji wa imani za kuwako kwa Mungu mwenye kuibariki shughuli hiyo, naye aliitwa *Hermeso.* Mungu huyo huyo alidhaniwa pia kuwa mjumbe mwenye kuwasilisha amri mbali mbali za Zeusi kwa binadamu, kwa kuruka kutoka mji mmoja hadi mwingine. Ndio maana, sanamu nyingi za Hermeso humwonyesha akiwa amevaa makubadhi yenye mabawa.

Mungu mkuu wa sanaa alidhaniwa kuwa ni mvulana *Apollo* mwenye heiba isiyo na mfanowe, waandamizi wake wakiwa miungu tisa ya kike, kila mmoja akiibariki fani yake mbali, kama vile, muziki, ngoma, ushairi, masimulizi ya kitarehe, n.k.

**3. Uwakilishaji wa Hali ya Kutokuwa Sawa Baina ya Wayunani katika Imani Zao za Kidini.** Wayunani waliamini kwamba Zeusi, Apollo na miungu yao mikuu mingine inaishi juu ya mlima mrefu zaidi nchini mwao, *Olimpo,* na hivyo, kuiita kama *Miungu ya Olimpo.*

Waliyachukulia maisha ya miungu huko kwenye Olimpo, kuwa ni mithali ya yale ya watukufu. Miungu ati ilikuwa ikiishi kwenye makasri, ikivalia nguo bora za fahari, na mara nyingi kufanya karamu. Tena, kama vile, watukufu wanavyozitawalia nasaba zao, ndivyo vivyo hivyo, miungu ya Olimpo ikiongozwa na Zeusi, inavyowatawalia wanadamu, maumbile na dunia yote. Wayunani walidhania kwamba, sawa na vile watukufu wengi sana walivyo, miungu ina tabia ya ukorofi na ukatili, tamaa ya kutawala, kiburi na kinyongo. (Itaje mifano ya tabia kama hizo za miungu, itokanayo na tenzi za Kiyunani).

Miungu ilichukuliwa kuwa ndiyo iliyounda utaratibu wote wa maisha ya binadamu, na kuwafanya baadhi yao wawe matajiri na watukufu, wengine—masikini na wanyonge, na wengine—watumwa wasio na mbele wala nyuma. Na yoyote yule mwenye kuthubutu kuasi utaratibu huo na kuwakasirisha miungu, hawezi kuepukana na adhabu kali sana.

**4. Ngano juu ya Prometeo.** Ngano hii yasimulia kwamba, ikitaka binadamu waendelee kuwa wanyonge milele mbele ya maumbile mpaka waangamie, miungu iliuficha moto na kuzuia watu wasije wakaijua siri yake abadan. Basi, pakaondokea shujaa mwadilifu, aitwaye *Prometeo,* akaamua kujisabilia maisha yake kwa manufaa ya mahluki wote, akaiba moto kwa Hefesto, akauleta kwa wanadamu.

Zeusi alikuja juu kwa hasira, akamwamuru Hefesto amtie pingu Prometeo na kumfunga juu ya mlima mrefu wa mbali huko Kaukasia. Na siku nenda siku rudi, Zeusi alikuwa akimpeleka tai mwovu kwenda kumdonoadonoa Prometeo kifuani pake, na kulila ini lake. Lakini ini hilo lilikuwa likiota tena kila usiku na kuwa kama kabla. Lakini bila ya kujali mateso hayo yasiyosemeka, shujaa Prometeo hakuregea moyo mbele ya Zeusi. Wayunani walimheshimu sana shujaa huyo kwa kumchukulia kuwa na wasifu wa mpiganaji adhimu kwa ajili ya heri na furaha ya binadamu dhidi ya miungu miovu na majeuri.

**Sawa na vile ilivyokuwa kwa makabila mengine ya binadamu wa kale, sababu ya kuchomoza kwa imani za kidini miongoni mwa Wayunani ilitokana na huko kutoelewa, na hivyo, kuichelea mitokezo ya maumbile.**

**Tena, pamoja na pande nyingine za maisha yao, imani zao za kidini pia zinawakilisha uchomozaji wa shughuli za aina mpya na uibukaji wa hali ya kutokuwa na usawa miongoni mwao.**



Ndani ya hekalu la Zeusi katika Olimpia. (Taswira ya kukisia.) Zeusi ameonyeshwa akikaa kwenye kiti cha enzi. Kwa mkono wake mmoja ameshika kirungu cha mfalme, na kwa mwingine—kijisanamu cha Mungu wa Ushindi. Ihramu hii ilijengwa mnamo karne ya 5 B.C. Sanamu ya Zeusi ilichongwa na Fidio; ilitengenezwa kwa mti na kugongomelewa vijibamba vya pembe za ndovu. Hapo kale sanamu hii ilidhaniwa kuwa ni mmojawapo wa "Miujiza Mikuu Saba" ya Dunia. Baadaye utakuja jua habari za Olimpia.

## MASIMULIZI YA ODISSEO KUHUSU MAANGAMIZI YA JAHAZI LAKE LA MWISHO

Odisseo aelezeaje sababu ya kuangamia kwa jahazi hilo?

**Jahazi tulipanda, na safari kuifunga,**
**Tukang'oa nanga na kutweka tanga,**
**Zeusi mpiga radi, wingu jeusi akalipaza,**
**Kwa juu hata chini, kukagubikwa na giza.**

**Kwa Zeusi si kazi, maafa mapya kuleta,**
**Zefiro[1] katokea Magharibi, dhoruba kali kapiga,**
**Mlingoti na tanga pia, vyote vikavunjika,**
**Na umeme wake mwenyewe Zeusi ukaripuka.**

**Umeme hata na radi, mngurumo usio kifani,**
**Jahazi likaenda mrama, likifuka moshi ngamani,**
**Baruti yake hatari, wenzetu wote kuzirai,**
**Majini kutupwa tupwa, hakuna aliye hai.**

## KUTOKA KATIKA *ILIADA.* UCHOMAJI MOTO MAITI YA PATROKLO, MWENZAKE AKILLO

**Jumba refu wakalijenga, kila upande hatua mia,**
**Wakaikweza juu maiti, na majonzi yakawaingia,**
**Wakawachinja kondoo wanene wengi, na ng'ombe dume pia,**
**Tambiko likatimizwa, alale mahali pema Patroklo kumtakia.**

**Mafuta ya kafara, kando Akillo akayaweka,**
**Pia na farasi wanne madhubuti, akawatandika,**
**Mbwa wawili, nao wakafuatia huku wakibweka,**
**Kisha, wote hao wakatupwa kwenye moto unaowaka.**

**Akillo hana kituo, majonzi hayamtoki moyoni,**
**Kafara kuongeza, mateka kumi na mbili motoni,**
**Mashujaa wa Troa, wote hao darzeni,**
**Waliteketezwa kabisa kwa njia ya kihayawani.**

## NGANO JUU YA DEMETRA NA PERSEFONA

Mitokezo gani ya maumbile yawakilishwa katika ngano hii?

**Msichana mrembo ajabu, bintiye Demetra, mungu wa kike, mbariki wa rutuba, alikuwa anatembea shambani. Mara ardhi ikaatuka kwa ghafula, na mungu Aido, mtawala wa kutisha wa ufalme wa chini ya ardhi, akaibuka na gari lake libururwalo na farasi weusi. Akamteka Persefona, akamchukua katika ufalme**

[1]Mungu wa upepo wa Magharibi katika dini ya Kiyunani.

**wake huko chini ya ardhi. Demetra akawa hana kituo kwa jitimai juu ya bintiye, na hapo maua yote yakanyauka, majani kupukutika mitini, na ardhi kutozaa shayiri, wala zabibu, wala mimea yoyote ile. Dunia ikafikwa na njaa ya kifo. Akatokea Zeusi, akamwamuru Aido amruhusu Persefona kuondoka kwa miezi kadhaa kila mwaka kumwona mamake. Aido akatimiza amri hiyo, na kila Persefona arejeapo duniani, Demetra hujawa na furaha, na kila mahali huingia majira ya machipuko na ustawi. Ama wakati bintiye anapofunga safari ya kurudi huko chini ya ardhi kwa Aido, majonzi humwingia tena mama Demetra, na ndipo dunia inapofikwa na kipupwe.**

?

**1.** Vipi imani za kidini za Kiyunani zilivyowakilisha mitokezo ya maumbile? Ilinganishe mitokezo hiyo jinsi ilivyo katika imani za Wayunani, Wamisri na Wababeli, kisha, ueleze yale yaliyofanana na yale yaliyotofautiana. **2.** Dini za Wayunani zawakilishaje shughuli zao? **3.** Vipi imani hizo zinavyowakilisha dalili za utowekaji wa usawa baina ya Wayunani? ***4.** Nini kilichosababisha kuamua kuchomoza kwa imani za kidini za binadamu wa kale kwa jumla? **5.** Vipi dini ilivyosaidia kuimarisha utawala wa watukufu huko Uyunani? Lielezee jukumu la dini katika maisha ya dunia ya kale kwa jumla.

SURA VIII

# UUNDIKAJI WA MFUMO WA UMILIKAJI WATUMWA NA UCHOMOZAJI WA MIJI-MADOLA KATIKA UYUNANI MNAMO KARNE ZA 8-6 B.C.

## IBARA 30-31. UUNDIKAJI WA SERIKALI NA DOLA LA WENYE WATUMWA KATIKA ATHENE

**(Ramani ya 4.)**

### ATHENE CHINI YA UTAWALA WA WATEULE MNAMO KARNE ZA 8-7 B.C.

*Jikumbushe* kama maendeleo ya shughuli gani ndiyo yaliyofaidika kwa tabia za kimaumbile za Uyunani (Ibara 25; Kif. 1).

**1. Attika Karibu na Mwishoni mwa Zama za Homero.** Huko Kusini Mashariki mwa Ugiriki ya Katikati, kuna pembe kubwa iingiayo mbali sana katika Bahari ya Ajeani. Sehemu hiyo inaitwa *Attika.* Wenyeji wake wengi zaidi waliishi kwenye nchi tambarare iliyofalia kilimo, nako pande zake za milimani kukifungwa kondoo na mbuzi.

Upande wa Magharibi wa Attika umetwaliwa na uwanda mkubwa uliolala sawa, ila tu katikati yake kuna mlima wa miamba mitupu wenye miinuko mikali. Ilikuwa ni mahali hapo ndipo, mnamo miaka ya 2,000 B.C., palipochomoza mji uitwao *Athene.* Kwa juu ya mlima huo, palikuwa na Akropoli, ngome yenye kuta madhubuti za mawe. Nako chini, kwenye mitelemko, kukitapanyika masikani za *Waathene.* Wakivamiwa na maadui, wakazi wote wa hapo walikuwa wanajificha ndani ya Akropoli ikiwa ni muhali sana kutekwa.

Hivyo, Waathene waliujibiza uvamizi wa Wadoriko, na kuuhami uhuru wao. Mnamo zama za Homero, makabaila wa mji huo waliwatiisha wenyeji wote wa Attika. Tangu hapo, kutokana na jina la mji mkuu wa sehemu hiyo, wakazi wake wote wakawa wanaitwa Waathene.

**2. Maendeleo ya Kilimo na Usanii katika Attika.** Mimea kama shayiri na ngano haikuota vizuri huko Attika, hivyo, mazao yake yakiwa haba na kutowatosha wenyeji. Ama iliyostawi zaidi katika eneo hilo ilikuwa ni *mizeituni,* iliyopandwa mabondeni, kadhalika mizabibu, ambayo mashamba yake yalifanywa hasa kwenye mitelemko ya milima. Kama matokeo yake, mnamo karne za 8-7 B.C., Waathene wakawa wanaendelea upesiupesi katika ulimaji wa mimea hiyo na *utengenezaji wa divai* na *halzeti.*

Ili kuhifadhi na kusafirisha vitu hivyo, Wayunani walifinyanga *mitungi* mikubwa sana ya udongo. Kadhalika, walitumia udongo kwa kutengenezea









Picha ya rangi ya kamera I. Mwandishi wa kale, (sanamu ya Kimisri iliyopakwa rangi mnamo elfu ya 3 ya miaka B.C.) akiwa tayari kuandika amri ya mkuu wake.

Picha ya rangi ya kamera II. Kichwa cha Malkia ya Misri, Nefertito, akivalia kofia ya kifalme. (Sanamu iliyotengenezwa kwa chokaa na kupakwa rangi. Elfu ya 2 ya miaka B.C.)

Picha ya rangi ya kamera III. Jeneza la dhahabu la Farao Tutanhamono lililochongwa sura yake. (Elfu ya 2 ya miaka B.C.) Mikononi: kirungu na mjeledi, kipajini pamenakshiwa kifani cha nyoka; zote hizi ni alama za mamlaka ya mfalme.



Picha ya rangi ya kamera IV. Picha ya Farao na miungu. (Imechorwa ukutani. Elfu ya 2 ya miaka B.C.) Kushotoni: Mungu Goro, Kulia: Mungu Toto.

Picha ya rangi ya kamera VI. Kichwa cha mwanamke; macho yamechongwa kwa jiwe la rangi. (Imetengenezwa kwa chokaa. Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili. Katikati ya elfu ya 3 ya miaka B.C.)







Picha ya rangi ya kamera VII. Kichwa cha fahali; macho yamechongwa kwa jiwe la rangi. (Imetengenezwa kwa shaba nyeusi. Upande wa Kusini wa Eneo la Mito Miwili. Elfu ya 3 ya miaka B.C.)



Picha ya rangi ya kamera V. Ukuta wa kasri ya mfalme wa Ashuri. (Taswira ya kukisia mkiwemo nakshi halisi zionyeshazo manyangalika. Mwishoni mwa elfu ya 2 ya miaka B.C.)

Picha ya rangi ya kamera VIII. Lango la Ishtar katika Babeli. (Taswira ya kukisia; karne ya 6 B.C.). Kwenye kuta zake, ambazo zimebandikiwa vigae vya kibuluu na kimanjano, kumechongwa taswira za wanyama mkiwemo manyangalika. *Litafute lango la Ishtar kwenye ramani ya Babeli (uk.88).*



Picha ya rangi ya kamera IX. Maaskari ya Kiajemi. (Nakshi ya vigae kutoka kwenye kasri ya mfalme wa Uajemi. Mwanzoni mwa karne ya 5 B.C.)

Picha ya rangi ya kamera X. Jumba la hazina la Waathene mjini Delfi ambako ndiko kulikokuwa na hekalu la Apollo lililoadhimishwa na Wayunani wote.





Picha ya rangi ya kamera XI. Sanamu ya msichana ya Kiyunani. (Imetengenezwa kwa udongo na kupakwa rangi. Karne ya 4 B.C.) Mtengenezaji wa sanamu hii ameainisha hasa urembo na upole wa msichana huyu.



Picha ya rangi ya kamera XII. Gudulia la dhahabu la Kiyunani lenye umbo la kichwa cha mwanamke. (Mwishoni mwa karne ya 4 na mwanzoni mwa karne ya 3 B.C.) Limegunduliwa kwenye eneo la sasa la Bulgaria.



Picha ya rangi ya kamera XIII. Sufuria yenye nakshi nyeusi ya karne ya 6 B.C. Yaonyesha taswira ya Heraklo akipambana na jitu lenye viwiliwili na vichwa vitatu. Aliyelala chini ni mtumishi wa jitu aliyejeruhiwa kwa kupigwa mshale na Heraklo.



Picha ya rangi ya kamera XIV. Sufuria yenye nakshi nyekundu ya karne ya 5 B.C. Yaonyesha askari aendaye vitani akiagana na jamaa zake.



Picha ya rangi ya kamera XVII. Mwanamke wa Kirumi. (Nakshi kutoka Pompei.)



Picha ya rangi ya kamera XV. Mapigano ya majeshi ya Wamakedonia na Wajemi. (Sehemu ya picha kutoka mjini Pompei.) Kushotoni: Iskander wa Makedonia; kulia: mfalme Dario wa Tatu akiwa karibu na kukimbilia mbali.



Picha ya rangi ya kamera XVI. Sehemu ya ndani ya jumba mojawapo mjini Pompei. Mna hodhi na bustani; kwenye kuta kwaonekana mabaki ya mapicha yaliyochorwa juu ya lipu nyevu. Majumbani mwa Pompei mmehifadhika vyombo vya mekoni, semani pamoja na mapicha yaliyochorwa kutani. Katika sanduku la mla riba tajiri mligunduliwa saini za dhamana za watu zaidi ya mia moja waliokopa pesa kwa tajiri huyo. Kwenye majivu yaliyoganda kuna mahali patupu palipokuwa na maiti za watu na wanyama zilizooza na kumung'unyika. Wakipajaza mahali hapo kwa plasta, wataalamu wachunguzao historia ya kale wanapata vifani sahihi vya viwiliwili na vitu vile vilivyotoweka. Akiwasili huko Pompei, mtalii anaukuta mji katika hali yake kama ilivyokuwa mnamo karne ya 1 papo tu baada ya kuhamwa na wakazi wake.



Picha ya rangi ya kamera XVIII. Picha ya Mrumi Mwanamke. (Nakshi kutoka Pompei.) Picha hii yajulikana kwa jina la "Mshairi Mwanamke".





Picha za rangi za kamera XIX-XX. Sehemu ya Forum ya Rumi: 1) magofu ya forum mnamo zama zetu: kushotoni kwa mbali kwaonekana jengo la kisasa.

2) Taswira ya kukisia ya sehemu hiyo hiyo ya forum; kushotoni kwa mbali ni jengo la Kapitoli.



Picha ya rangi 1. Kundi la Binadamu wa Mwanzoni. *Zitafute kitabuni habari za vitu vilivyowezesha kutambua taswira ya binadamu wa mwanzoni pamoja na vyombo vyao vya kazi.*



Picha ya rangi 2. Uwindaji Farasi Mwitu. *Tafuta wapi kitabu kinapoeleza juu ya uwindaji wa aina hiyo. Kwa nini wawindaji wasingeliweza kujikimu kwa chakula na nguo, kama wangelikaa mbali mbali?*

Picha ya rangi 3. Masikani ya Pangoni ya Ujima wa Nasaba. *Ungeeleza nini kuhusu shughuli za wakazi wa pangoni? Vipi kazi ilivyogawanywa miongoni mwa wanaume na wanawake? Yataje maneno yasiyopungua kumi, yaliyokuwa yakitumiwa na watu uwaonao pichani humu.*



Picha ya rangi 4. Mwanasanaa wa Zama za Mwanzoni. *Nini kinachohusisha picha hii na ile ya kushoto?*

Picha ya rangi 5. Bonde la Naili Hapo Kale. Kulia: koo za wakulima zikifanya kazi kwenye vijishamba vyao. Baadhi yao wakivuna mazao, ilhali wengine wakilima na kusia mbegu kwa mara ya pili kwa mwaka huo huo mmoja; wakipandisha maji shambani kutoka mtoni kwa kutumia wenzo uitwao shadufu. Kushoto: shamba la mwenye watumwa. *Kitu gani kinacholitofautisha shamba la mwenye watumwa na lile la mkulima?*



Picha ya rangi 6. Ukusanyaji Kodi katika Misri ya Kale. *Bainisha kwa mujibu wa wasifu na maelezo yaliyotolewa ndani ya kitabu hiki, nani wanaoonekana pichani humu?*



Picha ya rangi 7. Kwenye Machimbo ya Mawe ya Misri ya Kale. Kabari za mti zilikuwa zikishindiliwa ndani ya vitundu vilivyotobolewa majabalini, na kumwagiliwa maji. Mti ulivimba na kufanya mapande mazima mazima ya jabali kumeguka yenyewe. Mapande hayo yalikuwa yakichongwa vilivyo kwa vyombo vya shaba, halafu kufungiwa kamba na kubururwa na madarzeni ya watu kwenda kwenye Mto Naili ili yasafirishwe kupelekwa mahali pa ujenzi. Kazi ya sulubu kwenye machimbo ya mawe ilikuwa ikifanywa na watumwa na mahabusi.

Picha ya rangi 8. Marejeo ya Jeshi la Waashuri. Kwa nyuma kwaonekana ukuta wa kasri ya Mfalme wa Ashuri. Upande wa Kushoto kumechomoza mnara wa hekalu. Kwa mbele (upande wa Kushoto)—mfalme aliyepanda gari la farasi na kuandamana na maaskari. Mkabala wa kasri kwaonekana mkururo wa mateka wakitimuliwa mbio, na kundi la ng'amia na punda waliobebeshwa nyara wakiongozwa mbele.



Picha ya rangi 9. Jahazi la Kivita la Kifoiniki Likilivamia Jahazi la Kibiashara. *Yatafute maelezo ya uvamizi kama huo.*



Picha ya rangi 10. Uasi wa "Tepe za Kimanjano" katika Uchina ya Kale. Waasi wamemvamia kabaila alivyokuwa akienda kwa gari la farasi na kulindwa na maaskari. Kwa mbele (upande wa Kushoto)—kigari kilichoandikwa herufi za Kichina za maneno "Tsia-Tsi", maana yake "Dahari Mpya", ikiwa ndio alama ya mwito wa uasi huo. Kushotoni kwaonekana kikundi cha waasi wanaovizia. Kwa mbali upande wa Kulia kwaonekana kijiji na jumba la kabaila lililochomwa moto.



Picha ya rangi 11. Mapigano ya Marathon. Picha yaonyesha wakati sehemu kuu ya jeshi la Waajemi ikitimka mbio kurudi nyuma, na ni wachache tu ndio bado wanaoendelea kufanya ukinzani.

Picha ya rangi 12. Bandari ya Pirei Mnamo Karne ya 5 B.C. Kushoto: watumwa wakipakia jahazini vyombo vya kufinyangwa kutoka Athene. Karibu nao kundi jengine la watumwa likipakua shehena ya nafaka iliyoletwa Athene. Kulia kidogo, wavuvi wakiteka mitumbwini samaki waliovua hivi punde. Kwa mbele ni soko la kuuzia watumwa. Kwenye ng'ambo ya mbali ya hori kwaonekana mmojawapo wa kuta ndefu. *Wawezaje kutambua lipi kati ya majahazi hayo yaendayo horini ni la kivita, na lipi la kibiashara?*





Picha ya rangi 13. Kinu cha Ufinyanzi katika Athene. Kushoto: watumwa wakiponda udongo. Mtumwa akibeba kapu la udongo kwa fundi ambaye anautumia kwa kufinyanga vyombo kwenye gurudumu; mtumwa naye akizungusha gurudumu. Kulia: mwanasanaa akivitia nakshi vyombo tayari. Kwa mbali—joko la kukaushia vyombo.



Picha ya rangi 14. Baraza la Umma katika Athene. Baraza hili laonyesha wakati wa upigaji kura. Hatibu ameshatoa hotuba yake na kushuka kwenye ngazi. Kwa upande wa mbele—kikundi cha makabaila; wanakataa kulipigia kura shauri linaloungwa mkono na wingi mkubwa wa umma wa kawaida. Mlinzi mwenye mjeledi akimfukuza mtu asiyekuwa na haki za kiraia. *Nini kinachotambulisha kwamba Baraza hili linafanyika Athene?*



Picha ya rangi 15. Jumba la Michezo ya Tamthilia la Kiyunani. Kwenye upande wa mbele wa jukwaa (orkestra) kwaonekana kwaya, na mpiga filimbi akiwepo karibu na madhabahu. Waigizaji wawili wako jukwaani. Viti vya watazamaji vimewekwa kwenye mtelemko wa kilima; safu zake za mbele ni mahali pa heshima kwa wakuu wenye madaraka pamoja na makuhani. Jumba hili limeonyeshwa pichani humu kama lilivyokuwa mnamo karne ya 4 B.C. *Jaribu kung'amua kama taswira hii yaonyesha tamthilia ya kuchekesha au ya kuhuzunisha?*

Picha ya rangi 16. Mashindano ya Mbio za Magari ya Farasi katika Uyunani ya Kale. *Tafuta kitabuni wasifu halisi wa Uyunani ya Kale uliowezesha kuichorwa picha hii.*



Picha ya rangi 17. Sherehe za Ushindi katika Urumi. Walioko mbele ni mateka wenye nasaba za kikabaila. Wamefungwa minyororo. Miongoni mwao mkiwemo wanawake na watoto. Amirijeshi wa Kirumi akienda kwa gari lenye kubururwa na farasi weupe. Mtumwa akibeba taji la dhahabu juu ya kichwa cha jemadari huyo.



Picha ya rangi 18. Kwenye Makao ya Mrumi Mwenye Watumwa. Kushotoni—mtambo wa kusindikia maji ya zabibu. Mbeleni upande wa Kulia—kinu cha kusagia nafaka. Huko nyuma kwao-nekana masikani ya kifungoni ya watumwa. Mbeti yake—mnyapara akimjalidi mtumwa. Katikati—mwenye watumwa nafsi yake.



Picha ya rangi 19. Kwenye Uwanja wa Michezo wa Kirumi. Pambano la wapiganaji watumwa wawili ndio kwanza limalizike. Mmoja wao amezatitiwa kwa silaha nzito, ilhali mpinzani wake akiwa na mkuki wenye ncha tatu pamoja na wavu. Mshindi akisubiri uamuzi wa watazamaji kuhusu sudi ya mshinda.



Picha ya rangi 20. Uasi Chini ya Uongozi wa Spartako. *Jaribu kung'amua kipindi gani cha uasi huo kinachoonekana pichani humu?*



Picha ya rangi 21. Rumi mnamo zama za Mamlaka ya Urumi. Picha yaonyesha majumba ya ghorofa. Baina yao pana vichochoro vyembamba tu vya giza. Barabara zimesakifiwa kwa mawe makubwa. Njiani pamewekwa nguzo za kuwezesha watu kuzivuka barabara wakati wa mvua. Watumwa wanne wakimbeba kwa machela Mrumi tajiri. Katikati—kibanda cha kuwagawia chakula mafukara. Mtu akiandika ukutani tangazo la pambano litakalofanyika katika mchezo wa wapiganaji watumwa. Upande wa Kulia—jumba la Mrumi tajiri. Mwenyewe aingia ndani, akiandamana na kikundi cha watu wanaomngojea kuwatupia sadaka au kuwakaribisha chakula.



Picha ya rangi 22. Rumi Yaporwa na "Washenzi". *Angalia vitu gani "washenzi" wavitekavyo, na vitu gani wavitupiliavyo mbali kama visivyohitajika.*











1. Uchumaji zeituni. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyuniani.) 2. Usafirishaji mafuta ya halzeti kwa mitungi ya Kiyunani yenye vikono viwili na shingo nyembamba. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.) 3. Biashara ya mafuta ya halzeti. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.) 4. Pesa ya kale ya Athene. Kwenye upande wake mmoja pamenakshiwa kichwa cha Mungu wa Kike Athena, na upande mwingine waonyesha taswira ya bundi—ndege mtakatifu wa Mungu huyo.

vigae kuezekea nyumba zao, kujenga mabomba ya kusambaza maji na ya kuondosha matakataka, pamoja na kufinyanga vyombo vya kila aina, kama vile, vya kutilia nafaka, unga, divai, n.k., na vya mapambo. Hivyo vya mwisho, vikichorwa au kuchongwa nakshi za kuvutia. Kazi za ufinyanzi kwa jumla zikapata maendeleo makubwa na kuandamana na ukuaji wa usanii wa aina nyingine, mkiwemo usokotaji nyuzi na ufumaji vitambaa vya sufi, uhunzi wa madhumuni mbali mbali, mojawapo ikiwa ni utengenezaji silaha, kadhalika usonara, hasa ule wa kusanii vitu vya dhahabu na fedha. Kwa kawaida, msanii alikuwa anashinda mwenyewe peke yake kiwandani mwake, ingawa, baadhi ya nyakati, kukiwa pia na watumwa wake wawili watatu wa kumsaidia kazini.

Pamoja na hayo, Waathene walijishughulisha na uchimbuaji wa madini za fedha huko Kusini mwa Attika, na mnamo karne ya 7 B.C. wakaanza kufua na kutumia sarafu zao za fedha ambazo baadaye zikaenea kote Uyunani.

**3. Maendeleo ya Biashara na Usafiri wa Baharindi.** Mji wa Athene ulizidi kukua haraka. Kwa upande wa Kaskazini-Magharibi kutoka Akropoli, kukachomoza mitaa mikubwa, mkiwemo viwanda vingi sana vya usanii. Sehemu ya katikati ya mji, nayo ikatwaliwa na *agora*, uwanja mkubwa wa



13–823







1. Mwuza mikate. (Kijisanamu cha udongo cha kale cha Kiyunani.) 2. Banda la ushonaji viatu. (Nakshi kwenye sufuria.) Fundi akimpima mguu mteja mwanamke. Msaidizi wa fundi akishika viatu tayari. Kulia: mumewe mteja huyo akimweleza fundi matakwa yake. 3. Banda la uhunzi. (Nakshi kwenye sufuria.) Mhunzi akishika kwa koleo kipande cha chuma kimoto juu ya fuawe. Mtumwa akigonga kwa nyundo. Kulia: wateja. Ukutani pametundikwa vyombo vya kazi vya mhunzi pamoja na vitu alivyovitengeneza.

soko. Wakulima wa mabondeni wakileta huko divai na halzeti, wenyeji wa milimani wakiuza mifugo au mazao kutokana na mifugo yao, wasanii nao wakichuuza bidhaa zao.

Hori za karibu na Athene zilifaa sana kwa kufanya bandari. Majahazi yapakiayo vitu vya usanii pamoja na mitungi ya divai na halzeti, yakawa yanaandamana kuelekea sehemu nyingine za Uyunani hata ng'ambo, na baada ya mazao hayo kwisha kuuzwa, kurejea nyumbani na, pamoja na majahazi ya kigeni, kuleta nafaka na chumvi, kadhalika samaki wa chumvi na makundi ya mateka wa kuuzwa utumwani huko Athene.

**4. Kufilisika kwa Wakulima.** Ukame ulikuwa ni jambo la kawaida huko Attika, matokeo yake yakiwa ni upungufu mkubwa wa mazao hata mbegu







Uchomozaji wa Dola la Athene mnamo karne za 8-7 B.C.

za kupanda kwa msimu mpya. Ulimaji wa mizeituni na mizabibu ulihitajia gharama nyingi, na hali mazao yake yalikuwa yakianza kupatikana baada ya miaka kadhaa tu kupita tangu upandaji mbegu. Basi, katika shida zao hizo, wakulima wakalazimika kwenda kukopa pesa kwa watukufu, mikopo hiyo ikiwa ni ya riba kubwa sana.

Akimkopesha mkulima pesa zake, mtukufu alikuwa anaweka jiwe maalum kwenye shamba la mdeni wake. Kwenye jiwe hilo kuliandikwa jina la mkopeshaji, kadhalika muda wa urejeshaji mkopo, na ndio maana, likaitwa *jiwe la deni*. Akishindwa kulipa kwa wakati, mkulima yeyote yule alikuwa siyo tu ananyimwa mali zake na mtukufu, lakini zaidi ya hayo, mara nyingi kuuzwa utumwani mwenyewe pamoja na ukoo wake. Tena ilikuwa si nadra kwa wazazi masikini kulazimika kuwauza wenyewe watoto wao utumwani.

Kuingia mwishoni mwa karne ya 7 B.C., sehemu kubwa zaidi ya ardhi za kulimwa huko Attika ilikuwa imeshatwaliwa na watukufu. Wakati huo

huo, wakulima wengi walifilisika na kugeuka kuwa watumwa. Wenzao wengine, nao walikabiliwa na sudi hiyo hiyo, dalili yake ya kutisha ikiwa ni hayo mawe ya madeni yaliyowekwa ardhini mwao ambayo yalikuwa sawa na zile alama za aibu mwilini mwa mtumwa.

**5. Utawala wa Watukufu katika Athene.** Wakulima na wanyonge wengine walikuwa hawana kinga yoyote ile kutokana na udhalimu na ujeuri wa watukufu. Athene ilisimamiwa na baraza la wazee waheshimiwa, pamoja na madiwani tisa waliochaguliwa nalo. Ni watukufu peke yao tu ndio walioweza kuwa wajumbe wa baraza hilo, madiwani na mahakimu.

Mshairi mmojawapo wa Kiyunani aliyetokana na nasaba ya watukufu, alidai "kukanyaga kwa nguvu kifuani pa umma na kuuchoma kwa mkuki wa shaba", kwa vile kama alivyoelezea, "hakuna umma wenye kufuata kwa hiari hatamu madhubuti ulizofungiwa na mabwana zake".

Mahakimu waliamua mambo yote kabisa kwa manufaa ya watukufu tu. Ili kuwaponda waasi wowote wale, watukufu waliunda na kuongoza vikosi maalum. Mnamo karne ya 7 B.C. kulitolewa sheria, ambazo zilikusudia mtu kutiwa adhabu kali mno kwa kosa lolote lile, na liwe dogo vipi. Mathalan, kuchuma kitawi cha zabibu kwenye bustani ya watu, adhabu yake ilikuwa ni kunyongwa. Hata ikasemekana kwamba sheria hizo "zimeandikwa si kwa wino, bali kwa damu". Mtungaji wake alikuwa mtawala *Drako,* na hii ndiyo sababu ya sheria za kikatili zaidi kuitwa katika sehemu nyingi za dunia kuwa ni "za Kidrakoni".

Watukufu wa Kiyunani waliuita mfumo wa utawala wao wa zama hizo kwa jina la *aristokrati,* maana yake, "utawala wa wateule". Kwa hivyo, watukufu hao, hata wote wengine kwa jumla, tena mpaka hii leo, wakawa wanajulikana pia kwa jina la *waaristokrati,* ndio *wateule.*

*Mnamo karne za 8-7 B.C., huko Athene kulikuwa kunaundika serikali yenye kutegemea mabavu kama msingi wa utawala wa wateule juu ya watumwa, wakulima na wakazi wote wengine wa Attika.*

? 1. Mabadiliko gani yalitokea katika uchumi wa Attika kulipoingia karne ya 6 B.C., ikilinganishwa na hali yake mnamo zama za Homero? **2.** Tabia gani za kimaumbile za Attika zilifalia maendeleo yake katika kazi za usanii na biashara? **3.** Vipi watu walivyokuwa wakifanywa watumwa huko Athene mnamo karne za 8-7 B.C.? **4.** Nani wanaoitwa wateule, kwa maana yake ya kitabaka-kijamii? **5.** Zikoje dalili za uchomozaji wa serikali na dola huko Athene mnamo karne za 8-7 B.C.? Serikali hiyo ililinda maslahi ya nani?

## USHINDI WA UMMA MKUBWA NA UIMARIKAJI WA SERIKALI KATIKA ATHENE

**6. Umma Mkubwa.** Kwa kutofautiana na wateule waliotawalia Attika, wakazi huru wote wengine wa Athene waliitwa *demos,* ndio "umma wa wananchi wa kawaida", au "umma mkubwa".





1. Solon. (Sanamu ya kale ya Kiyunani.) 2. Askari azatitiwa kwa mapigano. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.)

Wengi zaidi miongoni mwa umma huo walikuwa ni wakulima, wasanii, mabaharia na vibarua. Mnamo karne za 8-7 B.C., baadhi ya *demos* walitajirika, mkiwemo wafanya biashara pamoja na wamilikaji viwanda na majahazi. Walikuwa wamejipatia watumwa na kuajiri vibarua. Lakini hata hivyo, umma mkubwa wote wa mafukara hata matajiri, ulikuwa hauna haki zozote zile chini ya amri ya wateule.

**7. Ushindi wa Umma Mkubwa.** Utawala wa wateule ulisababisha umma wote wa watu wa kawaida kunung'unika na kudai haki ya kushiriki katika uongozi wa Athene. Yasitoshe hayo, mafukara walipigania kubatilishwa kwa madeni yao, pamoja na ardhi za wateule kutwaliwa na kugawiwa wote wale wasiokuwa nazo.

Kuingia karne ya 6 B.C., miongoni mwa umma mkubwa kukaanza kuandaliwa uasi. Watu walikuwa wakikutana huku na huko, wakipatana kushirikiana pamoja katika kupambana na wateule. Mtaalamu maarufu wa kale wa Kiyunani, *Aristotle,* alisimulia, "Umma wa chini umewaasi walio juu". Hatimaye, mapambano makali ya kumwaga damu yakafumuka baina ya umma na wateule.

Kupigwa na hofu kutokana na uasi wa umma mkubwa kuliwafanya wateule kurudi nyuma na kuridhia madai ya wanyonge. Mnamo **594 B.C.,** mtawala aliyechaguliwa wa Athene, akawa *Solon,* naye akapewa ujumbe wa kupatanisha umma na wateule. Solon alinasibiana na ukoo wa kikabaila, ambao ingawaje, ulikuwa umepungukiwa na mali. Alisifikana kama shujaa wa vita, tena mshairi na *hatibu* hodari. Akiungwa mkono na baraza la wajumbe wa umma wa Athene, Solon alifanya *mageuzi* katika mfumo wa utawala wa kiserikali, kadhalika katika hali ya umma mkubwa.

**8. Madeni Yatanguliwa.** Kutokana na shauri la Solon, madeni ya wakulima yalitanguliwa. Waathene wale waliofanywa watumwa kwa sababu ya ku-

tolipa madeni yao, wakarejeshewa uhuru wao. Kifuatacho ni kifungu cha shairi lake Solon, ambalo kama alivyosimulia mwenyewe, shahidi mkuu wa yale aliyoyatenda, amekuwa si yeyote mwingine, ila:

"Mama, Nchi ya Uzalendo, sura yake iliyosawajika,
Kwa maafa na mateso na madhila yasiyosemeka,
Mjakazi wa zamani, sasa ameshasameheka,
Ameshakuwa huria, na fedheha nikaifyeka.

Watani wetu Athene, mji usio na kifani,
Wazalendo wake wengi, waliuzwa ugenini,
Pingu zao nikazivunja, nikawarejesha nyumbani,
Pia nikawapa uhuru, watumwa wa hapa nchini".

Utanguliwaji wa madeni pamoja na ukomeshaji wa utaratibu wa kutia utumwani wadeni huko Attika, ulipelekea katika uimarikaji wa shughuli za kikulima na uongezekaji wa idadi yake.

Lakini mageuzi ya Solon hayakubadilisha hata kidogo hali ya watumwa wa kigeni. Idadi yao ilizidi kuongezeka, na maisha yao kuendelea kuwa ya unyonge na udhiliwaji usiosemeka, kama ilivyokuwa kabla.

**9. Raia wa Athene.** Mojawapo ya sheria za Solon ilikuwa ni kuwagawanya wanaume, wenyeji wa kiasili wa Attika, katika daraja nne kwa mujibu wa wingi wa mali zao. Wote wao walitangazwa kuwa *raia* wa Dola la Athene.

Raia wa Athene waliwajibika kwenda kulihudumia kwa muda maalum jeshi la nchi kavu au la baharini. Wavulana walikuwa wakipatiwa mafunzo ya kijeshi kwa miaka miwili. Wakati wa vita raia wote iliwabidi kuingia katika huduma hiyo pamoja na silaha zao wenyewe. Mafukara wasiokuwa na ardhi, walioitwa *mafeta*, wakiwa maaskari wa miguu wenye silaha nyepesi au mabaharia na wapigaji makasia kwenye majahazi ya kivita. Wakulima wale waliomudu kujinunulia silaha madhubuti, walikuwa pia ni maaskari wa miguu, lakini wenye uwezo mkubwa zaidi wa kupigana kuliko mafeta, na kwa jumla, kutokezea kuwa nguvu kuu ya jeshi la Athene. Vikosi vyake vya wapanda farasi vilikusanya raia wale waliokuwa na mali za kujinunulia farasi pamoja na vifaa vingine vinavyohusika. Matajiri wakubwa nao walikuwa wakiyagharimia maandalio ya majahazi ya kivita.

Raia wote wa Athene walikuwa na haki ya kushiriki katika mabaraza ya wajumbe wa umma mkubwa.

**10. Uongozi wa Serikali ya Athene.** Kwa kuandamana na mageuzi ya Solon, baraza la wajumbe wa umma lilianza kutimiza jukumu muhimu zaidi katika uongozi wa serikali ya Athene. Baraza hilo liliamua mambo muhimu zaidi ya kiserikali, ikiwa ni pamoja na uchaguzi wa watawala wa ngazi zozote zile, mahakimu na *wakuu wengine wenye madaraka*. Kuwa hakimu kulikuwa ni haki ya raia wote wa Attika. Ama kuhusu wakuu wengine we-



Huduma za majeshi ya nchi kavu na ya baharini ya Athene baada ya mageuzi ya Solon.

nye madaraka, basi, walikuwa wakichaguliwa kutoka miongoni mwa matajiri tu, ingawa, bila ya kujali daraja zao za utukufu. Mafeta nao hawakuwa na haki ya kushika madaraka yoyote yale.

Mageuzi ya Solon yaliuvunja umadhubuti wa utawala wa wateule, pamoja na kuuwezesha umma mkubwa kushiriki pia katika uongozi wa serikali ya Athene.

Ingawaje, mageuzi hayo hayakukomesha uhasama baina ya wateule na umma mkubwa, huko wateule wakitamani kujirejeshea nguvu na amri zao za kabla, na umma mkubwa uking'ang'ania kudumisha pamoja na kuongeza haki zake. Lakini juu ya hivyo, pande zote mbili, mkiwemo watukufu na raia wa kawaida wenye watumwa, hazikutaka kupoteza amri yao juu ya watumwa wao, tena ziliwania kujipatia wengine. Hii ndiyo sababu kwa nini wote wao walipendelea kuzidi kuimarika kwa serikali yao iliyolinda utawala wao juu ya watumwa.

*Mnamo karne za 8-6 B.C., huko Athene kuliundika mfumo wa umilikaji watumwa, pamoja na serikali ya wenye watumwa.*

## KIAPO CHA WAVULANA WA ATHENE WAKATI WA KUINGIA KATIKA HUDUMA YA KIJESHI

**"Nakula yamini kwamba sitatia fedheha kamwe silaha zangu hizi takatifu, wala sitomwacha abadan askari mwenzangu mapiganoni popote pale nilipo. Nita-**

**pigana kufa kupona ili kuihami nyumba yangu ya jadi pamoja na kuhakikisha Watani wangu usije ukadhoofika, bali uzidi kuimarika na kupata nguvu zaidi. Mimi nafsi yangu, kadhalika kama mmojawapo wa wote kwa pamoja, nitatii maisha sheria zote za sasa na za baadaye. Nitavienzi milele vitu vitakatifu vyote vya Watani wetu. Yamini yangu hii, na ishuhudiwe na miungu na nchi yangu ya uzalendo, mashamba yake ya ngano na shayiri, na mabustani yake ya mizabibu na mizeituni!"**

?

1. Muundo wa umma mkubwa wa Athene ya karne za 8-7 B.C ulikuwaje? Je, ulikuwa ni wa tabaka moja au wa matabaka mbali mbali? **2.** Nini kilichosababisha kufanyika kwa mageuzi ya Solon? Nayo yaliwafalia nani? **3.** Raia wa Athene walikuwa na haki na mawajibiko ya aina gani kutokana na mageuzi ya Solon? **4.** Ilikuwa ni maslahi ya nani, ambayo serikali ya Athene iliyalinda kabla na baada ya kufanyika kwa mageuzi hayo? Fikiri kwa nini mageuzi hayo yalipelekea kuimarisha serikali ya Athene. **5.** Ni mnamo karne gani ndipo mageuzi hayo yalipotokea? Tena ilikuwa ni robo ipi ya karne hiyo? Je, kulikuwa au hakukuwa na dola lenye mamlaka yake lenyewe katika Misri wakati mageuzi ya Solon yalipofanyika huko Athene? Ni mnamo mwaka gani ndipo palipotimia miaka 2,500 tangu zama za mageuzi hayo?

## IBARA 32. SERIKALI YA WENYE WATUMWA YA SPARTA MNAMO KARNE ZA 8-6 B.C.

*Jikumbushe*, makabila gani yaliivamia Uyunani mnamo mwishoni mwa miaka ya 2,000 B.C? (Ibara 23; Kif. 4.)

**1.** Eneo la Kusini Mashariki mwa Peloponesi linaitwa *Lakonika*. Sehemu yake ya katikati imetwaliwa na bonde la mto, ambalo kwa pande tatu limezingiwa na milima mirefu iliyo muhali kupitika. Huko milimani kulikuwa na vyanzo vya madini za chuma. Sehemu zake za mwambao ni za majabali yenye miinuko mikali, au nyanda za chini mno zenye mabwawa mengi; mahali hapo hapafai kwa kufanya bandari. Ardhi za bondeni zina rutuba nyingi, tena ni mahali bora kwa uchungaji. Lakini ni eneo la Messenia, lililoko Kusini Magharibi mwa Peloponesi na jirani ya Lakonika, ndilo lililosifikana zaidi kwa rutuba ya ardhi yake.
**2.** Baada ya kuivamia na kuiteka Lakonika, Wadoriko walijenga huko mji ulioitwa *Sparta*. Waingilizi hao halikadhalika wakaitwa *Wasparta*. Wakapigana vita vya muda mrefu dhidi ya Messenia, kisha, wakaiteka pia.

Wenyeji wengi zaidi wa sehemu hizo zilizotekwa na Wasparta, walitiwa utumwani. Watumwa hao wa Wasparta waliitwa *Wailoto*, maana yake, "mateka wa vitani".

Hivyo, watekaji wakawa ndio tabaka la wenye watumwa. Kila Msparta akigawiwa kikataa cha ardhi, na kuwa na koo kadhaa za Wailoto wenye kulima kikataa hicho. Masimulizi ya zama zile yanasema kuwa "Wailoto walazimika kuwaachia mabwana zao nusu ya matunda yote yazaliwayo na ardhi shukrani kwa jasho lao, huku wakipigwa kwa unyonge usiosemeka."

Wailoto waliwachukia sana wanyonyaji wao, Wasparta, na mara nyingi kuasi dhidi yao. Ili kuwafanya watumwa wao waogope maisha na kutothubutu kamwe kuinuka kwa uasi, Wasparta walikuwa wakiwaua wale waliokuwa wenye nguvu na ushujaa zaidi miongoni mwa wanyonge hao.

*Mapigano ya Wailoto na Wasparta yalikuwa ni mapigano baina ya matabaka mawili yasiopatanishika abadan, yaani, watumwa na wenye watumwa—hayo yalikuwa ndiyo* **mapigano ya kitabaka** .

**3.** Uasi mmojawapo mkubwa zaidi wa Wailoto ulifanyika huko Messenia mnamo karne ya 7 B.C. Uasi huo uliendelea kwa miaka mingi, lakini hatimaye ukapondwa, ila tu baadhi ya washiriki wake wakanusurika kwa kujisetiri juu ya mlima mrefu, ambao ulionyesha kuwa ni muhali sana kupandwa na mtu.

Hata hivyo, Wasparta walijongea karibu na huko walikojificha Wailoto, wakawazingia. Usiku ulipoingia, kukatokea dhoruba na mvua nyingi, na Wasparta kufaulu kukwea juu ya mlima huo pasina kugundulikana. Umeme ukipigapiga na kutia kiwi, radi ikinguruma na kurindima, mapigano makali sana yakafumuka, na hata wake wa Wailoto kuingia safuni mwao. Mwandishi wa kale alisimulia: "Akina mama pia wakawarukia maadui huku wakibeba mawe mikononi. Kuingia kwao katika mapigano kuliwapa shajiisho zaidi wanaume wao, nao wakapiga moyo konde kwa kuona kwamba hata wanawake wanapendelea kufa pamoja nao kuliko kurejeshwa tena katika utumwa".

Mapigano hayo yaliendelea kwa siku tatu mfululizo kutwa kucha bila ya kusita. Waasi wakaona kuwa wamezingiwa na maadui kwa kila upande, hali yao ikiwa ni ya kukatisha tamaa kabisa. Lakini hata kwa Wasparta ilikuwa si mchezo, hasara zao zikizidi kuongezeka. Kuona hayo, wakatoa ahadi ya kuwaachia huru waasi, pindi wakiihama Messenia milele. Basi, *kutokana na mapigano yao ya kishujaa, baadhi ya Wailoto walipata uhuru,* ingawa walilazimika kuihama nchi yao ya uzalendo.

**4.** Chombo cha Wasparta walichokihitajia na kukitegemea kwa ajili ya kuhifadhi na kudumisha utawala wao juu ya Wailoto, kilikuwa ni serikali pamoja na manzili zake za ukandamizi, mkiwemo, jeshi, sheria na mahakama.

Utawala wote wa kiserikali ulikuwamo mikononi mwa Wasparta. Katika mikutano yao walikuwa wakichagua baraza la wazee ambao walitoka miongoni mwa watukufu tu. Kati ya walioingia katika baraza hilo mlikuwemo pia wafalme-maamirijeshi wawili. Baraza nalo liliamua mambo muhimu zaidi ya kiserikali, ikiwa ni pamoja na uendeshaji mahakama.

Wasparta wote wale walioweza kubeba silaha walikuwa maaskari; sheria zao zikiwakataza kujishughulisha na kazi yoyote nyingine, isipokuwa mambo ya kijeshi tu. Mnamo nyakati za amani, Wasparta walikuwa wakishinda kutwa nzima kwenye kambi zao za kijeshi, huku wakifanya mazoezi ya aina mbali mbali, kama vile, kurusha mikuki, kwenda mbio, kupiga michi,



Askari wa Sparta mapiganoni. (Kijisanamu cha kale.)

Mapigano ya waasi Wailoto dhidi ya Wasparta katika Messenia. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.)

n.k. Na aendapo kulala, kila Msparta alikuwa akizilaza silaha zake ubavuni pake.

Maaskari wa Sparta walikuwa na silaha madhubuti, na kupigana pasina kutumia kipando cho chote, huku wakijipanga kwa utaratibu wa safu kadhaa, ambao uliitwa *falanga.* Kwa kuandamana na sauti za filimbi na nyimbo za kwaya, jeshi la Wasparta lilikuwa linasonga mbele kwa utaratibu huo safi wa falanga na kuwahujumu maadui, huku ikionyesha kama kwamba si watu, bali boma madhubuti la ngao zilizofungamana na kutokeza mikuki mikali, linapiga hatua na mwendo wake hauzuiliki.

**5.** Tayari hata tangu nyakati zao za utotoni, wavulana wa Sparta walikuwa wanalelewa kama maaskari na walinzi waaminifu wa baadaye wa tabaka la wenye watumwa. Wakiwekwa kukaa katika hali ya shida na taabu ili waweze kuimarisha miili na nia yao. Na takriban wakati wao wote ukitwaliwa na mazoezi mbali mbali ya kiwiliwili.[1]

Vijana wa Sparta walikuwa wakijalidiwa pasina huruma, madhumuni yake ikiwa ni kuwazoelesha kustahamili maumivu yoyote yale. Mara kwa mara, hutokezea kwa kijana kuchapwa mjeledi kwa nguvu sana mpaka madamu yakamtoka na kumwagika pale alipo. Ili kuwafanya kuwa na tabia ya kutomhurumia mtu chini ya hali zozote zile, vijana hao waliteuliwa kupewa ujumbe wa kikatili wa kuwachinja Wailoto.

Watoto na wavulana wa Sparta waliwajibika kutimiza amri zote za wakubwa na wakuu wao pasina masharti yoyote yale. Walikatazwa hata kudhukuru neno pasina ruhusa ya mtu mzima. Kuhusika na hayo, Wayunani walitania kwamba sauti ya masanamu yaweza kusikika zaidi kuliko ile ya wavulana wa Sparta.

Na hakika, Wasparta walifundishwa kusema kwa ufupi, lakini kwa udhahiri na usahihi zaidi. Sifa yao hiyo ikaingia katika historia na kujulikana katika sehemu nyingi za dunia kama "usemi wa Kilakoniki" (kutokana na jina la eneo mojawapo la nchi ya Wasparta, yaani Lakonika). Mathalan, alivyokuwa akimsindikiza mwanawe kwenda vitani na kumkabidhi ngao ya kujikingia, mama mmojawapo huko Sparta alimwambia: "Uibebe au ikubebe". Ilikuwa nasaha sawa kabisa, kwani kupoteza ngao vitani kulihesabiwa kuwa fedheha kuu, hivyo, askari yeyote yule arejeapo nyumbani hai, alikuwa lazima awe na ngao mkononi, pindi akiuawa, maiti yake ilikuwa ikilazwa juu ya ngao yake na kuletwa kwao na maaskari wenzake. Basi, kwa jumla, msemo huu "uibebe au ikubebe" wamaanisha "heri kufa kishujaa, kuliko kuishi kikondoo".

Wavulana wa Sparta walikulia kuwa wenye nguvu, ushujaa na ustahami-

---

[1]Msemo huu "kuishi Kisparta", m.y. kuongoza maisha kwa kujenga mwili na afya, kustahamili na kutochelea baridi wala shida zozote zile, kujinyima mengi na kukinaika kwa mahitaji ya lazima tu, umeingia katika historia na kujulikana katika sehemu nyingi za dunia.

livu mwingi, lakini wakati huo huo wakatili na wajeuri mno, tena wenye ujuzi haba sana wa kusoma na kuandika.

## MAISHA YA WAVULANA WA SPARTA

*(Kutoka katika insha za mwanahistoria wa kale wa Kiyunani, Plutarko).*

**Baba alikuwa anamleta mwanawe kwa wazee waheshimiwa. Mtoto akitokezea kuwa na maungo madhubuti na afya njema, wazee humruhusu babake aendelee kumlea; na akiwa dhaifu au kulemaa, hutupwa gengeni.**

**Wakishatimia miaka saba, watoto wote wa kiume walikuwa wanakusanyishwa pamoja na kugawanywa katika makundi. Kila kundi likikaa na kula kwa pamoja kwa usawa. Kijana mwenye kuwapita wenzake kwa akili na ushujaa katika mashindano ya michezo ya kijeshi, akiwekwa kuongoza kundi lake. Wengine nao ikiwabidi kufuata mfano na amri zake, pamoja na kuvumilia kishujaa adhabu yoyote ile; hivyo ndivyo yalikuwa mafunzo yao ya utiifu kwa pande zote.**

**Walifundishwa kusoma na kuandika kwa kiasi kile tu kilichokuwa ni cha haja ya lazima kabisa katika maisha yao; ama kuhusu mafundisho na maadilisho yao yote mengine, basi, madhumuni yake ni kuwafanya kuwa na tabia ya kufuata na kutimiza amri za wakuu pasina mashuruti yoyote yale, kustahamili kiume shida na maafa yoyote yale, kuwania na kupata ushindi katika mapigano yoyote yale. Maadilisho yao yakiendelea mbele, hali zake zinazidi kuwa kali, huku pamoja na mengine, wakinyolewa nywele, kuzoeleshwa kwenda miguu chini daima hata kufanya michezo yao wakiwa takriban uchi. Wakishatimia umri**



1



2

1. Mvulana achomoayo miba mguuni. (Sanamu ya kale ya Kiyunani.) Alivyokuwa akishiriki katika mashindano ya kwenda mbio, mvulana huyo alichomwa na mwiba, lakini pasina kujali maumivu, aliendelea mbele na kuwa wa mwanzo kumaliza mbio hizo na ni hapo tu ndipo alipotua na kuchomoa mwiba uliomchoma. 2. Wachezaji mwereka. (Sanamu ya kale ya Kiyunani.)

**wa miaka kumi na mbili, kila mmoja alikuwa anapewa koti jepesi la mvua kwa mwaka mzima. Ngozi yao ikiwa ngumu na madhubuti. Wakikoga kwa maji baridi tu. Walikuwa wakilalia mikeka ya matete waliyokuwa wakiyafyeka kwa mikono bila ya kutumia mapanga na kuyasukasuka wenyewe.**

### KUTOKA KATIKA UTENZI WA MSHAIRI WA KISPARTA, TIRTEO

**Wima na tusimame, kuuhami wetu Watani,**
**Maisha tuyasabilie, kwenda kupigana vitani,**
**Enyi, vijana, kufa kupona piganeni,**
**Utoro ni mwiko na woga ondoeni.**

**Na pigeni moyo konde, wala msijihurumie asilani,**
**Adui atetereke, ajikute yumo mashakani,**
**Hatua kubwa pigeni na kujizatiti imara ardhini,**
**Yaumeni meno yenu kwa uthabiti simameni.**

?

**1.** Matabaka gani yalikuwako huko Sparta? Nini kinachotofautisha muundo wa wakazi wa Sparta na ule wa Attika? **2.** Nini mapigano ya kitabaka? Mitokezo ya mapigano hayo ilikuwaje huko Sparta? Toa mifano ya mapigano ya kitabaka katika nchi za Mashariki ya Kale. **3.** Maslahi ya nani yalilindwa na serikali ya Sparta? Toa hoja za kuthibitisha jawabu yako. **4.** Madhumuni ya ulezi wa watoto wa kiume huko Sparta yalikuwaje? Njia gani zilitumiwa kwa madhumuni hayo? Nini ukipendacho na nini ukipingacho katika utaratibu wa maadilisho ya Wasparta? **5.** Jaribu kubuni majina ya kuviita vifungu vya Ibara 32.

## IBARA 33. UCHOMOZAJI WA MIJI-MADOLA YA WAYUNANI HUKO KWAO, KADHALIKA KWENYE PWANIPWANI ZA BAHARI YA KATI NA BAHARI NYEUSI

**(Ramani za 4 na 5.)**

*Jikumbushe* maeneo gani yaliyokuwa yameshakaliwa na Wayunani kulipoingia mwanzoni mwa miaka 1,000 B.C. (ramani kwenye uk.137.)

**1. Miji-Madola katika Uyunani.** Mnamo karne za 8-6 B.C., kwenye miji takriban yote ya Kiyunani kulikuwa kumeshaundika madola mbali yenye mamlaka zao yenyewe. Eneo la dola kama hilo likiambata mji pamoja na vijiji vya jirani. Miji-madola ya Kiyunani ilikuwa na majeshi, hazina na sarafu zao yenyewe.

Katika miji mingi ya Uyunani kulifanyika mapigano makali sana baina ya umma mkubwa na wateule. Umma wa baadhi ya miji hiyo ulifaulu katika jitihada zake za kupigania kuondoshwa kwa utaratibu wa kutia wadeni utumwani, pamoja na kupata haki ya kushiriki katika uongozi wa serikali. Lakini katika miji mingine, wateule waliendelea kushikilia utawa-

la mikononi mwao wenyewe tu; hali ya umma mkubwa katika sehemu hizo ilikuwa mbaya sana, na uthibitisho wake mmojawapo wa kisanaa, ulio wazi na yakini kabisa, unatokana na hurafa iliyotungwa na mshairi wa Kiyunani, *Hesiodo*, ambaye aliishi mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 8 mpaka mwanzoni mwa karne ya 7 B.C. (taz. kwenye nyongeza ya Ibara 33).

Mapigano hayo kwenye miji-madola ya Kiyunani yaliwafanya wazalendo wake wengi kuhama kwao milele. Kuhusika na hayo, Hesiodo alisimulia kwamba mafukara walihamia ugenini "ili kujitoa katika mkatale wa madeni na njaa kali". Miongoni mwa wahamaji mlikuwemo pia watu walioshindwa katika uasi wao dhidi ya watukufu, na hivyo, kulazimika kutoroka ili kuepukana na adhabu na madhila huko kwao. Na hatimaye, halaiki za wakimbizi zilikuwa zikikusanya hata baadhi ya wateule, hasa wale waliopinduliwa na kufurushwa na umma mkubwa. Mmojawapo wa watoro wateule alisimulia: "Jumba langu nimelibadili kwa jahazi la kukimbia".

**2. Uanzishaji wa Makoloni.** Wayunani walipata ujuzi wa kuunda majahazi madhubuti ya mbao. Baadhi yao yakiwa ni ya kibiashara na kusafirisha vitu vya usanii pamoja na bidhaa nyingine za Kiyunani kwenda ng'ambo. *Mileto*, mji ulioanzishwa na Wayunani huko kwenye mwambao wa Bahari ya Kati, upande wa Asia Ndogo ulisifikana zaidi katika ufumaji wa vitambaa vya sufi. Silaha bora zaidi, nazo zilikuwa zinatengenezwa mjini *Korinthi*, huko huko Uyunani kwenyewe, na Athene ilikuwa maarufu hasa kwa vitu vyake vya ufinyanzi.

Mwanzoni wafanyabiashara wa Kiyunani walikuwa wakitua kwa kitambo tu kwenye pwani za nchi za kigeni ili kubadilishana bidhaa na wenyeji wa sehemu hizo. Lakini baada ya muda kupita, wakawa wanajenga makazi yao ya kudumu huku na huko kwenye pwanipwani za Bahari ya Kati na

1. Magofu ya kuta za mji wa kale wa Kiyunani, Kursonesi, upande wa Krimea. (Picha ya kamera.) Sehemu ya chini ya boma na lango lake ilikuwa imefukika kwa udongo. Kwa juu ya lango hilo palikuwa na tunda la kuingia ndani. Zingatia mchongo wa matofali ya ukuta huu. 2. Hekalu la Kiyunani la karne ya 5 B.C. huko Sisili. (Picha ya kamera.)











1. Pesa ya kale ya mji wa Sirakusi huko Sisili. Imenakshiwa taswira ya Mungu wa Jua akisafiri mbinguni kwa gari la dhahabu libururwalo na farasi. 2. Jahazi la kibiashara la Uyunani ya Kale. 3. Jahazi la kivita la Uyunani ya Kale. (Picha zilizochorwa kwenye sufuria.) Omo kali ya jahazi la aina hiyo ilikuwa imechovyewa shaba nyeusi au chuma kwa ajili ya kuzitoboa mbavu za majahazi ya kiadui. *Linganisha jahazi la kivita na lile la kibiashara.*

Bahari Nyeusi. Makazi hayo yalikuwa ndiyo *makoloni ya miji ya kibiashara* ya Uyunani.

Kama tulivyokwisha eleza kabla, huko Uyunani kulikuwa na watu wengi, ambao kwa sababu hizi au zile walilazimika kuhamia ugenini, ikiwa ni wakulima waliofilisika na kuelemewa na madeni, au watu wale waliotafuta kinga na stara kutokana na hatari ya kufa au kuteswa huko kwao. Basi, wote wao pamoja na wafanyabiashara na wasanii waliotamani kupata nafasi bora ya kuwawezesha kuuza bidhaa zao, walikuwa na hamu sana ya kwenda kuishi huko kwenye makoloni ya Kiyunani. Kwa kawaida, wakati wa kuanzisha koloni lake la ng'ambo, mji wa Kiyunani ulikuwa unapeleka huko *kikosi* kizima cha majahazi ya kivita na ya kibiashara.

**3. Maisha ya Makoloni ya Kiyunani.** Wakiamua kuanzisha koloni lao kokote kule ng'ambo, Wayunani walitokezea kuteka mahali palipofaa zaidi kwa kufanyia bandari, ikiwa ni kwenye hori na ghuba, au midomoni mwa mito. Kisha, wakijenga mji na boma madhubuti. Wakianzisha viwanda vya usanii mjini na kulima ardhi kwenye sehemu za jirani, wakifuga wa-





Bidhaa gani zilikuwa zikisafirishwa kutoka katika Uyunani ya Kale na kuingia katika nchi hiyo? *Ziangalia picha na kuzifafanua aina za bidhaa hizo.*

nyama na kufanya biashara na makabila ya kienyeji yakaayo kwenye sehemu za mbali na pwani. Wakijipatia watumwa huko huko, kama vile, kwa kuuziwa na makabila hayo, na kuacha baadhi yao wawatumikie kwenye makoloni, hali wengine wakipakiwa majahazini na kusafirishiwa Uyunani kwa ajili ya kuuzwa huko.

Hatimaye, kwenye makoloni ya Kiyunani kukachomoza miji-madola ya wenye watumwa, yakiwa na mamlaka zao yenyewe. Kwa kuhesabu maeneo yao, makoloni mengi kama hayo yalilingana na miji mikubwa ya Uyunani kwenyewe. Sasa tena, na tukumbushe kwamba Wayunani walijenga makoloni yao hasa kwenye sehemu za pwani, wala hawakupenda kuondoka kwenda mbali kutoka huko bara. Na mmojawapo wa waandishi fasihi wa

kale alikuwa sahihi kwa kusema kwamba "Myunani hukaa pwani kama chura wa ziwani".

**4. Umuhimu wa Uchomozaji wa Makoloni.** Maendeleo ya biashara baina ya Uyunani na makoloni yake yalipelekea kuongezeka vikuu kwa utashi wa vitu vyake vya usanii, na kama matokeo yake, kukua zaidi kwa shughuli za usanii na biashara. Miji ya Kiyunani yenye bandari nzuri ikazidi kustawi na kupanuka upesiupesi. Usafirishaji watumwa kwa wingi kutoka kwenye makoloni yake, ulisababisha utaratibu wa umilikaji watumwa huko Uyunani kuenea na kupata nguvu zaidi. Biashara pia ilizidi kukua na kustawi kote kule Wayunani walikoanzisha makoloni yao, na kuandamana na usambaaji wa utamaduni wao; tena, kwa sababu hiyo hiyo, makabila ya kienyeji yakikiuka upesi zaidi kutoka katika mfumo wa ujima wa awali, kuingia katika ule wa umilikaji watumwa.

Ijapokuwa Wayunani waliyakalia maeneo makubwa sana ya dunia, lakini wote wao waliendelea kutumia lugha yao ya jadi. Watani wao waliuita *Elasi*, na wenyewe kuitana *Waelasi.*

*Kulipoingia karne ya 5 B.C., kwenye sehemu za mwambao kutoka pande za Kaukasia hadi pale ambapo sasa ni eneo la Hispania, kulikuwa kumeshachomoza mamia ya miji-madola ya Kiyunani.*

## HURAFA YA HESIODO JUU YA KIRUMBIZI NA MWEWE

Mshairi aliwakusudia nani wale aliowamathilisha na kirumbizi na mwewe?

**Palikuwa na mwewe, mwovu na mshari,**
**Kwa kirumbizi, mdogo na mpole, alikuwa ni hatari,**
**Mwewe alimvamia na kumtia kabari,**
**Akamnyakua mbinguni, huku akimhubiri:**

**"Wee, mnyonge na mwoga, mbona walialia?**
**Mbele yangu si kitu, chochote naweza kujaalia,**
**Kama uwe chakula changu, naweza nikajalia,**
**La, nikipenda, naweza huru kukuachilia".**

?

**1.** Nini kilichosababisha kuchomoza kwa miji-madola katika Uyunani? Kwa kulijibu swali hili, itumie mifano ya historia ya Athene na Sparta. **2.** Kulikuwa na tofauti gani baina ya taratibu za uongozi wa miji-madola mbali mbali ya Kiyunani? Nini sababu za tofauti hizo? **3.** Jaribu kusimulia mwenyewe juu ya vile Wayunani walivyokuwa wakianzisha makoloni yao, kadhalika juu ya sababu zilizowaongoza kufanya hayo, kisha, uelezee tofauti baina ya maudhui ya masimulizi yako hayo mawili.

Kuhusika na historia ya Uyunani ya Kale, basi, mpaka hapa umejijulisha na habari za maendeleo yake mnamo karne za 11-9 na za 8-6 B.C., ikiwa ni pamoja na hali na tabia kuu za maisha ya Wayunani kama yalivyokuwa mnamo vipindi hivyo vya kihistoria. Sasa na toungeze kwamba kujifunza historia kwa kuli-



14–823

ngana na mfuatano wa vipindi vyake virefu, ambavyo kila kimoja hutofautiana sana na kingine kwa hali na tabia za maisha ya binadamu, kunasaidia kuelewa vizuri zaidi mwendo wake wote kwa jumla. Kuhusu vipindi vikuu vya historia ya Uyunani, basi, unaweza kuviainisha mwenyewe pasina taabu yoyote, kama ukiangalia fahirisi ya kitabu hiki.

Sasa linganisha maisha ya Wayunani jinsi yalivyokuwa mnamo karne za 8-6 B.C., na vile yalivyokuwa mnamo karne za 11-9 B.C.

a) Mabadiliko gani yalitokea katika ukazi wa Wayunani kulipoingia karne ya 5 B.C.?

b) Mabadiliko gani yalitokea katika shughuli zao za kilimo, usanii na biashara?

c) Mabadiliko gani yalitokea katika mfumo wa maisha yao?

d) Mabadiliko gani yalitokea katika utaratibu wa utawala wao?

* Chukua daftari yako ya kuandikia masomo ya historia, na uanze kuchora jedwali ya "Vipindi Vikuu vya Historia ya Uyunani Mnamo Karne za 11-3 B.C.". Kuhusika na hayo, angalia uk. 237, ambako utakuta kifani cha jedwali kama hiyo, mkiwemo habari za kipindi kikuu cha kwanza cha historia ya Uyunani kwa zama zake zile tulizozitaja. Tena, kwa kufuata kifani hicho hicho, jaribu kuelezea kwa ufupi habari za maisha ya Wayunani kama yalivyokuwa mnamo karne za 8-6 B.C.

*SURA IX*

# MAENDELEO YA MFUMO WA UMILIKAJI WATUMWA KATIKA UYUNANI NA UKWEAJI JUU WA ATHENE MNAMO KARNE YA 5 B.C.

## IBARA 34. VITA VYA UYUNANI NA UAJEMI

**(Ramani ya 4 pamoja na ile iliyoko kwenye uk. 181.)**

*Jikumbushe* habari za mipaka, milki na wakazi wa Ufalme wa Uajemi kama ilivyokuwa mwanzoni mwa karne ya 5 B.C. (Ibara 16; Kif. 5. Ramani iliyoko kwenye uk.88); kadhalika, muundo na matengenezo ya jeshi la Athene (Ibara 30-31; Kif. 9).

**1. Mapigano ya Marathon.** Mnamo mwanzoni mwa karne ya 5 B.C., Wayunani walikabiliwa na hatari ya kuvamiwa na maadui. Dola madhubuti la Uajemi likiwa limeshateka visiwa vingi zaidi kwenye Bahari ya Ajeani hata mwambao wake wa Kaskazini, huku mfalme Dario wa Kwanza akiwania pia kuiweka Uyunani yote chini ya amri yake.

Mnamo 490 B.C., jeshi kubwa sana la Waajemi lilivuka Bahari ya Ajeani kwa majahazi yake na kushuka pwani huko Attika, kwenye *Uwanda wa Marathon*, umbali wa kilomita 42 tu kutoka Athene.

Jeshi la Waathene lilikuwa dogo kabisa kwa kulinganisha na maadui hao, lakini juu ya hivyo, lilisimama wima na kupigana kishujaa kwa ajili ya Watani wake. Na kama matokeo ya vita vikali sana huko kwenye Uwanda wa Marathon, Waajemi walitwangwa pigo la kuangamiza. Wakafunga virago vyao upesiupesi, wakapanda majahazi yao, wakaenda zao. (Habari zaidi za vita hivyo, utazikuta kwenye uk. 184; tena, kuhusika na hayo, angalia picha ya rangi 11.).

**2. Uvamizi wa Jeshi la Kserkso katika Uyunani.** Mnamo **480 B.C.**, jeshi jengine kubwa ajabu la Kiajemi lilijitoma mbele kuelekea Uyunani. Jeshi hilo la nchi kavu na la baharini liliongozwa na *Kserkso* ambaye alitokezea kuwa mfalme wa Uajemi baada ya kifo cha Dario wa Kwanza. Kserkso naye alisema: "Tutawatia pingu za utumwa wale waliopatikana na hatia mbele yetu (akiwakusudia watu walioinuka dhidi ya wavamizi hao), hata wale wasiokuwa na kosa lolote lile".

Mbali ya Waajemi, jeshi la Kserkso lilikusanya pia maaskari waliotoka katika nchi nyingine mbali mbali zilizotekwa na kutawaliwa na Uajemi kwa




1. Mapigano ya Marathon. 2. Mapigano kwenye Kiingilio cha Themopilo.




wakati huo, mkiwemo Waashuri na Wamisri, Wababeli na Wayunani *wa Asia Ndogo*, n.k. Wafoiniki nao walilazimishwa na Kserkso kumjengea majahazi ya kivita. Maashari hao wa kigeni waliokuwako chini ya amri ya mfalme wa Uajemi, hawakuwa na moyo wa kumtekea Uyunani, na kumfuata kwa shingo upande tu.

Kwa vyovyote vile, Kserkso aliingia huko Uyunani ya Kaskazini, akaiteka pasina mapigano. Lakini baadaye, kukaanza kumtokezea vingine. Miji-madola kadhaa ya Kiyunani ikaunganisha nguvu zao ili kuujibiza kwa pamoja uvamizi wa maadui. Jeshi mojawapo la Wayunani lililoongozwa




Milki za ufalme wa Uajemi pamoja na madola yaliyokuwako chini ya utegemezi wake mnamo 480 B. C.

Madola ya Kiyunani yaliyopigana dhidi ya Waajemi

Msafara wa majeshi ya nchi kavu na ya baharini ya Kserkso mnamo 480 B. C.

Mahali na tarehe za mapigano makuu

65 0 65 130km




1. Uvamizi wa majeshi ya Kserkso katika Uyunani. 2. Mapigano kwenye Mlangobahari wa Salamino.







1,2,3. Maaskari wa Kiyunani (Taswira za kale za Kiyunani.) 4,5. Maaskari wa Kiajemi. (Taswira za kale.)

na mfalme wa Sparta, *Leonido*, lilipiga kambi yake kwenye kiingilio che-
mbamba cha Themopilo chenye kupitia baina ya milima huko Mashariki
mwa Uyunani, na hivyo, kuwazibia Waajemi njia ya kujitoma huko katika-
ti ya nchi.

**3. Mapigano ya Themopilo.** Jeshi la Waajemi lilijongea karibu na The-
mopilo. Kserkso akawatuma wajumbe wake kwenda kwa Leonido kumka-
bidhi dai lake la kutupa silaha chini na Waajemi kuzichukua. Leonido
akajibu: "Njoo uzichukue". Huku nyuma, akitaka kuwaogofya Wayunani
kwa wingi mkubwa mno wa majeshi ya Kiajemi, mjumbe mmojawapo wa
Kserkso alisema: "Kama sote tukirusha mishale na mikuki yetu, itajita-
nda kama mawingu ambayo yatakuzuieni hata kuliona Jua". Askari wa
Kiyunani naye akajibu: "Haya, tutapigana kivulini".

Kwa siku mbili mfululizo Waajemi walikuwa haweshi kuwahujumu Wa-
yunani, huku majemadari wa Kiajemi wakiwahimiza maaskari wao kwa ku-
wacharaza mijeledi. Yote bure, na Wayunani wakazijibiza hujuma zote
hizo. Lakini kulipoingia usiku, saliti akatokea kambini mwao, akawaongoza
Waajemi kwenye vichochoro vya kupitia milimani. Kuona maadui wajijo-
ngea na kuizingia kambi yake, Leonido akawaamuru wote warudi nyuma,
isipokuwa Wasparta tu. Mapigano makali yasiyokuwa ya mizani sawa ya-
kafumuka huko, na Wasparta mia tatu pamoja na jemadari wao, Leoni-
do, wakapoteza roho zao, lakini walifaulu kuwazuia Waajemi, na hivyo,
kuyawezesha majeshi yaliyosalia ya Kiyunani kurudi nyuma salama.[1]

Waajemi wakaiteka Uyunani ya Kati. Waathene wakauhama mji wao.
Wanaume wote waliokuwa na uwezo wa kubeba silaha, wakajiunga na ma-

---

[1]Baadaye, mahali pa mapigano hayo palijengwa sanamu ya Leonido na
maaskari wake. Juu ya sanamu hiyo paliandikwa: "Ewe msafiri, wasimulie Wa-
sparta juu ya kifo chetu: tukitii kanuni zetu, tumejisabilia maisha yetu hapa".


4


5

jeshi ya nchi kavu au kupanda majahazi ya kivita. Wanawake na wazee, watoto na watumwa wakahamishiwa huko Peloponesi na kisiwani *Salamino* na kuwekwa huko chini ya ulinzi wa jeshi la Kiyunani la baharini. Kutoka majahazini mwao na kisiwani humo, Waathene waliona mji wao ukiwaka moto kwa kuchomwa kwa amri ya Kserkso.

**4. Mapigano ya Salamino.** Jeshi la pamoja la baharini la Wayunani liliwekwa kwenye mlango wa bahari baina ya Attika na Salamino. Waathene wakiwa na majahazi mia mbili ya kivita, ikiwa ni zaidi kwa kulinganisha na miji-madola mengine ya Uyunani. Jahazi kama hilo lilikuwa na safu tatu za wapiga makasia kwa kila ubavu wake mmoja, na ndio maana likaitwa *triere* (kutokana na lugha ya Kiyunani, m.y. "makasia matatu"). Kwa jumla, *triere* ilikuwa na wapiga makasia 180 pamoja na maaskari 20-30. Majahazi hayo yalikuwa myepesi zaidi kwa kulinganisha na yale ya Kiajemi yaliyokuwa makubwa na mazito mno kwa vile yalikusudiwa hasa kwa kuvuka masafa marefu. Kadhalika, mabaharia wa Kiyunani walijua vizuri mahali penye vina vidogo na miamba ya chini ya maji kwenye *mlango* huo mwembamba *wa Salamino.*

Akiwa hana shaka juu ya ushindi wa jeshi lake kubwa sana la baharini, Kserkso aliliamuru kuingia kwenye mlango wa Salamino na kupambana na Wayunani. Mwenyewe alisimama juu ya ukingo mrefu wa mwambao wa Attika, akizungukwa na majemadari na wafuasi wake watukufu, na kuangalia vile majahazi yake yalivyokurubiana na yale ya Kiyunani. Kwenye kisiwa cha Salamino, nako wazee na wanawake wa Kiyunani walikuwa wakiangaza huko huko mapigano yalikokuwa yanafumuka. Kushinda au kufa wote kulikuwa ni faradhi kwa maaskari wa Kiyunani, kwani, laiti kama wangalirudi nyuma, jamaa zao wote wangelitekwa na Waajemi na kufanywa watumwa.

Papo tu majahazi ya Kiajemi yalipoingia kwenye mlango wa bahari, mara Wayunani wakapiga makasia kwa shime, na *triere* zao kusonga mbele upesi upesi. Zikivijongea na kuvigonga vyombo vizito vya adui, zikivitoboa toboa mbavuni na kuyavunja vunja makasia yao. Safu ya majahazi ya Waajemi ikaparaganyika, na mengi sana yakavunjika kwa kukwama miambani au penye maji machache, kadhalika kwa kugongana yenyewe kwa yenyewe. Majahazi yao zaidi ya mia mbili yalizamishwa huko, na yale yaliyosalia yalirudi nyuma.

**5. Ushindi Kamili wa Wayunani.** Maangamizi ya jeshi lake la baharini yalimfanya Kserkso kukimbia haraka pamoja na mabaki ya vikosi vyake kutoka Uyunani. Aliogopa majahazi ya Kiyunani kuweza kumziba njia ya kurejea kwake Uajemi. Jeshi la pamoja la Kiyunani liliipambana na mabaki ya jeshi la Kiajemi karibu na mji wa *Platei.* Mapigano hayo yalitukia mnamo 479 B.C. Yalikuwa makali sana na kuendelea kwa muda mrefu. Hatimaye, Wayunani wakawatokomeza maadui na kuwafurusha nje.

Hata hivyo, vita vya kuzikomboa sehemu za Uyunani zilizokuwa zimetekwa na Waajemi, viliendelea zaidi kwa miaka mingine thelathini.

Miji-madola mingi ya mwambao ya Kiyunani ilijiunga pamoja na kufanya uitifaki, na mji wa Athene ukiwa ndiye mwanachama wake mwenye nguvu zaidi. Na yakiongozwa na Waathene, majeshi ya pamoja ya Wayunani yalilikutisha hasara kubwa sana jeshi la baharini la Kiajemi, kadhalika kufanya hujuma mbali mbali za kishujaa dhidi ya maadui zao huko kwenye mwambao wa Asia Ndogo. *Mfalme wa Uajemi akalazimika kutiliana saini mapatano ya amani na Wayunani na kutambua uhuru wa miji yao iliyokuwako visiwani na sehemu za pwani ya Asia Ndogo.*

## MWENENDO WA MAPIGANO YA MARATHON

*(Kwa mujibu wa masimulizi ya Herodoto na waandishi wengine wa kale.)*

Vipi ubingwa wa majemadari wa Kiyunani na ushujaa wa maaskari wao ulivyojitokeza katika Mapigano ya Marathon?

**Habari za kufadhaisha zilifika Athene juu ya Waajemi kuanza kushuka pwani kwenye Uwanda wa Marathon. Baadhi ya wateule wa Athene wakiwa tayari kwendea upande wa Waajemi kwa kutarajia mfalme wao awasaidie kujirejeshea utawala juu ya umma mkubwa.**

**Kukawia kulikuwa na hatari kwa Waathene. Wakakusanyisha upesi jeshi lao. Lilikuwa na maaskari elfu 10 wenye silaha nzito na madhubuti; mji mdogo kwa kiasi, Platei, ukasaidia kwa kuleta kikosi chake cha maaskari elfu moja. Wakiongozwa na Mastratego[1] wao, Wayunani wakaenda kuwakabili maadui. Wakiwa**

[1] *Stratego,* yatokana na lugha ya Kiyunani, m.y. jemadari; Mastratego walikuwa wanachaguliwa na kuongoza majeshi ya nchi kavu, kadhalika ya baharini.

kwenye vilima vizungukavyo Uwanda wa Marathon, Waathene waliona vizuri kambi ya Waajemi pale chini pamoja na majahazi yao waliyoyateremsha pwani. Jeshi lao likiwa kubwa zaidi kuliko lile la Waathene.

Wakiijiweka kwenye vituo vyao juu ya vilima vile ambavyo wapanda farasi wa Kiajemi hawangeliweza kuvikwea, Wayunani walimziba adui njia ya kuongozea Athene. Stratego stadi, Miltiado, akawekwa kulisimamia jeshi la Kiyunani.

Kwa wiki moja hivi, majeshi ya pande zote mbili yalisimama yakikabiliana ana kwa ana pasina kutaharuki. Hatimaye, jeshi la Wayunani likajipanga safu za falanga na kusonga mbele kuelekea kwenye uwanda. Miltiado alijua kwamba ni katikati ya majeshi yao ndipo Waajemi walipoweka vikosi vyao bora zaidi. Naye akakusanyisha nguvu zake kuu katika pande za mbavuni za falanga.

Pasina kujali mawingu mazima mazima ya mishale ya kiadui, Waathene walijitoma mbele kwa kasi, wakawashambulia vikali Waajemi. Kujua kwamba wao wanapigania Watani wao, maisha na uhuru wa akina mama, wake na watoto wao kuliwajaza Wayunani ari na nguvu nyingi.

Pakawa na pambano la uso kwa uso. Vikosi madhubuti vya Kiajemi vikautomoa ulinzi dhaifu wa katikati ya falanga ya Kiathene, na walikuwa tayari wakishangilia ushindi wao. Lakini ilikuwa ni wakati huo ndipo Waathene walipomtwanga adui katika pande za mbavuni za falanga yao, wakamkimbiza, kisha, kuvivamia vikosi vyake madhubuti kwa pande zote mbili. Waajemi hawakustahamili msongo huo, wakarudi nyuma harakaharaka kuelekea kwenye majahazi yao. Wayunani waliyateka majahazi saba ya kiadui, hali mengine yakawahi kung'oa nanga.

Palikuwa na Mwathene mmoja, ambaye alikwenda mbio kwa masafa ya kilomita 42 na zaidi kidogo kutoka Marathon hadi Athene, akiwania kuwapasha upesi wanamji wenzake habari za kufurahisha za ushindi huo dhidi ya maadui. Kufika mijini aliwahi kutamka tu: "Enyi, Waathene, shangilieni ushindi!", akaanguka maiti. Ni kwa ukumbusho wa shujaa huyo ndiyo kukaanzishwa mchezo maarufu wa kukimbia masafa marefu zaidi kidogo kupita yale, yaani kilomita 42 na mita 195, na kuitwa "Mbio za Marathon".

## KUTOKA KATIKA UTENZI WA ESKILO "WAAJEMI"

Mshairi maarufu wa Kiyunani, Eskilo, ambaye alishiriki mwenyewe katika Mapigano ya Salamino, alisimulia habari za mapigano hayo katika utenzi wake "Waajemi", na lifuatalo ni dondoo lake.

Waelasi waliimba wimbo wao wa taadhima,
Siyo kwa kutaka kurudi nyuma,
Bali hasa huko mapiganoni kujitoma,
Makasia wakapiga, wakisonga mbele kwa hima,
Wakifuata amri na nidhamu kwa lazima.

Walioko Kulia, mbele wakatangulia,
Wanzao wote nyuma, nao wakafuatia,
Mpango wao barabara, vizuri umetulia,
"Enyi, wana Elasi, hofu hapana kutia!

"Uokoeni Watani, watoto na wake zenu pia,
Baba na babu zenu, wahenga na miungu sawia,
Majumba na mahekalu, na kila kilichosalia,
Kwa yote tuyaenziyo, maisha yenu kuyasabilia!"

Milio yao kupaa juu, ya Waajemi kuikabili,
Kote kukataharuki, kivumbi kwelikweli,
Mara jahazi moja, likachomoza kwa mbali,
Jahazi la Mwajemi, moja kwa moja kulikabili.

Mwanzo wake, Waajemi kidete walisimama,
Lakini mambo yakabadilika, kukatokea zahama
Wote wako mbioni, kutaka kurudi nyuma
Ole wake, Mwajemi, mradi wake haukusimama.

Apata mengi matobo, Waelasi wamtwangatwanga,
Na hata hayo si basi, mwenzake akamgonga,
Majahazi yakashambuliwa na kuraruliwa matanga,
Mabaharia wakazama, ikawa basi kutangatanga.

Maiti zikatapakaa, baharini hata barani,
Mwajemi hana tamaa, kapata cha mtema kuni,
Wote waliosalia, woga ukawaingia moyoni,
Mbio wakatimua, wakashika zao hamsini.

?

1. Angalia jedwali hiyo ya habari za mapigano baina ya Wayunani na Waajemi, ambayo inafuata chini na ujaribu kuikamilisha kwa kuyajibu maswali yaliyotajwa mwanzoni mwake.

| Kulikuwa na mapigano gani baina ya Wayunani na Waajemi, tena wapi yalikotokea? | Ilikuwa lini? | Nani aliyeshinda? | Yalikuwa na umuhimu gani katika vita vya Wayunani na Waajemi kwa jumla? |
| --- | --- | --- | --- |

2. Nini kilichosababisha Wayunani kushinda katika vita vyao dhidi ya Waajemi? Zitaje sababu kuu si chini ya tatu. Ukiona hayo ni muhali, basi, yajibu maswali yanayofuata: a) Kwa nini maaskari wa Kiyunani walipigana kwa uhodari zaidi kuliko Waajemi? b) Nini kilichowezesha kuandaa vizuri majeshi ya Kiyunani ya nchi kavu na ya baharini? c) Je, mji mmojawapo wa Kiyunani ungelimudu kuyakabili peke yake majeshi ya nchi kavu na ya baharini ya Kserkso? 3. Miaka mingapi ilipita tangu Mageuzi ya Solon mpaka Mapigano ya Marathon? Mapigano hayo yalitokea miaka mingapi nyuma? Taja mwaka uliofuatia, kadhalika, uliotangulia ule wa 480 B.C. *4. Ushindi wa umma mkubwa katika Athene mnamo karne ya 6 B.C. ulikuwa na umuhimu gani kwa ushindi wa Wayunani katika mapigano ya Marathon na Salamino? *5. Jaribu kusimulia juu ya Mapigano ya Themopilo au ya Salamino kama vile ambavyo Myunani aliyeshiriki katika mapigano hayo angesimulia.

## IBARA 35. UTUMWA KATIKA UYUNANI MNAMO KARNE YA 5 B.C.

**(Ramani ya 4).**

*Jikumbushe,* njia gani ya ufanywaji watu kuwa watumwa ilibatilishwa huko Athene, tena ilikuwa lini na kwa nini (Ibara 30-31; Kif. 8).

**1. Uongezekaji wa Watumwa katika Uyunani.** Mnamo karne ya 5 B.C. huko Uyunani kulitokezea kuwa na watumwa wengi zaidi kuliko kabla.

Wengi wao walitoka miongoni mwa mateka wa vitani, wala si kama maaskari tu, lakini pia wanawake na watoto. Mathalan, kama matokeo ya uvamizi wao mmoja tu huko kwenye mwambao na Asia Ndogo, Waathene waliwateka na kuwauza utumwani wageni zaidi ya elfu ishirini.

Halafu pia kulikuwa na *maharamia wa baharini,* ambao majahazi yao myepesi yalirandaranda huku na huko, yakiyavamia yale ya kibiashara, au mara kwa mara kuingia na kutia nanga popote pale, na majambazi hao kushuka pwani na kuyahujumu makazi ya kigeni. Na wakiwateka watu kwa njia yoyote ile, waliwauza utumwani.

Isitoshe, watumwa walikuwa wakiletwa kutoka nchi za mwambao wa Bahari ya Kati na Bahari Nyeusi, na kubadilishwa kwa vitu vya usanii na bidhaa nyingine zilizokuwa zikitengenezwa huko Uyunani.

Papo tu azaliwapo mwana wa mjakazi alihesabiwa kuwa mtumwa mali ya bwana wa mama yake. Ingawa, watoto kama hao walikuwa haba sana, kwani ilikuwa nadra kwao kuweza kunusurika kifo chini ya hali hiyo ahasi mno ya maisha ya wazazi wao.

Watumwa wengi zaidi katika Uyunani walikuwa wageni, ingawa, wenyeji pia walikutikana huko. Sababu yake mojawapo ni kwamba katika mijimadola fulani ya Kiyunani kulikuwa bado kuna huo utaratibu wa kuwafanya wadeni kuwa watumwa.

**2. Masoko ya Watumwa.** Katika miji takriban yote ya Kiyunani kulikuwa na *masoko ya watumwa,* nayo yalijaa tele daima "bidhaa" ya aina hiyo. Wanaume na wanawake, vijana na watoto wachanga wakiuzwa na kununuliwa kwenye masoko hayo. Kifuani pa mtumwa kukitundikwa kibao kilichoandikwa mahali anakotoka, umri wake pamoja na kazi aiwezayo. Wanunuzi wakiangalia hiyo "bidhaa hai" na kuichungua chungua kwa kila upande, wakiwapima watumwa musuli zao na kuwaagiza kunyanyua vitu vizito, kadhalika kwenda mbio na kuruka, ili kuhakikisha nguvu na ustahamilivu wao.

**3. Kazi ya Watumwa.** Watumwa wengi zaidi walikuwako katika sehemu zile za Uyunani zenye machimbuzi ya mawe na madini pamoja na kuendelea katika shughuli za usanii. *Wayunani waliwaachia watumwa wao kazi ngumu zaidi.* Mathalan, ni watumwa peke yao ndio waliokuwa wakitumiwa ka-




**Vyanzo vya utumwa katika Uyunani mnamo karne ya 5 B.C.:** mateka, uharamia wa baharini, uuzwaji kwa madeni, uzazi utumwani. **Aina kuu za kazi ya watumwa:** uchimbuaji madini na mawe, usasi na uvuvi, shughuli za usanii, kilimo, utumishi wa nyumbani.

tika uchimbuaji wa madini na marmari. Raia huru, hata wakiwa mafukara, hawakuhusika na kazi kama hiyo. Watumwa walikuwa wakiwekwa pia kupiga makasia mazito mno kwenye majahazi ya kibiashara na harakati zao za kuchapa kazi hiyo ya kuvunja mgongo zikifuatana na sauti chapwa ya zumari.

Mnamo karne ya 5 B.C. miongoni mwa matajiri wa Kiyunani kulikuwa na wamilikaji viwanda vikubwa vya usanii. Baadhi yao kukiwa na watumwa mia kwenye kiwanda kimoja. Wakipewa kazi za aina za chini na ngumu zaidi. Mathalan, wale waliowatumikia wafinyanzi, waliwekwa kubeba maji na kuni, kukanda udongo na kuzungusha magurudumu. Ufinyanzi we-

nyewe pamoja na uchorwaji vyombo tayari, ulikuwa ni shughuli hasa ya waungwana. (Taz. picha ya rangi 12.).

Watumwa walioshughulishwa katika kilimo walikuwa wachache kwa kulinganisha na kazi za usanii. Kwa jumla, ulimaji ardhi ulikuwa ni shughuli ya wenye mashamba wenyewe. Ingawa, si makabaila tu waliomiliki mashamba makubwa sana, bali hata baadhi ya wakulima wa kawaida, hasa wale waliotajirika, walikuwa na watumwa wakiwashughulisha katika kuendelea vinu vya kusagia unga wa shayiri na ngano, kusindika zabibu na zeituni kwa kukanyaga kwa miguu yao au kwa kutumia mawe mazito, kadhalika kubeba sokoni makapu mazito ya mazao haya au yale.

Watumwa wengi walitumiwa pia katika huduma za nyumbani. Mtu mwenye mali kwa kiasi, alikuwa na watumwa 3 au 4 kama hao, na jumbani mwa tajiri kuliweza kuwa na watumwa na vijakazi mpaka hamsini.

**4. Adhabu za Kupewa Watumwa.** Kumlazimisha mtumwa afanye kazi hakukuyumkinika kwa vyovyote vingine, isipokuwa kwa kumtisha na kumwadhibu tu. Kwani mtumwa hakuwa na motisha wowote ule kwa matokeo ya kazi yake; yote yale yaliyotokana na jasho lake yalikuwa ni mali ya bwanawe. Kuhusika na hayo, utenzi wa *Odisseya* wasimulia: "Mtumwa huwa mzembe; pindi bwanawe asipomwamuru achape kazi, hatapania kamwe kuifanya kwa hiari...".

Watumwa waliangaliwa na wanyapara. Papo tu mtumwa akitokezea kupunguza mwendo wa kazi yake apate kupumua japo kidogo, mara mnyapara humcharaza kwa mjeledi. Na mara nyingi, nchani mwa mjeledi mkiwemo kipande cha risasi. Ilikuwa ni nadra sana kumkuta mtumwa asiye na makovu mgongoni na mabegani pake kutokana na kuchapwa mjeledi.

Kwa hakika, inatisha sana kusoma masimulizi ya shahidi wa zama zile kuhusu madhila aliyofanyiwa mtumwa na bwanawe: "Usiache kumchapa mijeledi, mkabe roho na msonge ... mchome moto na kumkandika mfulu-

1. Watumwa machimboni. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.) 2. Kwenye kinu cha ufinyanzi cha Athene. (Nakshi kwenye sufuria ya Kiyunani.)


1


2

lizo, mvunje mafupa na viungo, hata unaweza ukamwagia siki kali puani, na kuweka matofali mazito kiunoni pake, ndiyo kusema, waweza kumtenda vyovyote upendavyo".

**5. Mapigano ya Watumwa Dhidi ya Wenye Watumwa.** Watumwa walifanya kila wawezalo ili kuwadhuru mabwana zao na kuzihujumu shughuli zao; *waliharibu* vyombo na *kuwatia vilema* wanyama pamoja na *kuzifanya kazi zao zozote zile ziende kombo kama iyumkinikavyo.* Mara nyingi walikuwa wakijaribu *kuwakimbia* mabwana zao, ijapokuwa walijua kwamba endapo wakikamatwa, hawataepukana na adhabu kali mno. Tena ilikuwa si nadra kwao kutokezea *kuwaua* mabwana zao wakatili zaidi, na mara kwa mara, *kuinuka kwa uasi* halisi. *Hayo yalikuwa ndiyo mapigano ya kitabaka, mapigano ya watumwa dhidi ya wenye watumwa.*

Mnamo katikati ya karne ya 5 B.C. zilzala kubwa sana ilitukia huko Sparta na kuuangamiza mji huo. Wailoto wakatimka kwa pande zote kwenda mjini kwa kutarajia kuwashambulia wenye watumwa kwa ghafula na kuwatokomeza. Wasparta wakaijibiza hujuma ya watumwa, lakini hawa-

Mandhari ya Athene na Pirei zikiangaliwa kutoka juu. (Taswira ya kukisia.)



kumudu kuupinda uasi huo kwa nguvu zao wenyewe. Kwenye miji-madola mbali mbali ya Kiyunani kukatokea wajumbe wa Sparta, sura zao zikikwajuka kwa hofu na wasiwasi, wakisihi mji wao usaidiwe kuwapiga vita watumwa. Baadhi ya miji hiyo ikatoa msaada kwa Wasparta, na uasi wa Wailoto kutokomezwa, ingawa, baadhi yao walifaulu kuachiliwa huru na kuihama Sparta.

? 1. Kulikuwa na njia gani za ufanywaji watu kuwa watumwa katika Uyunani mnamo karne ya 5 B.C.? **2.** Watumwa wa Kiyunani walikuwa wakitumiwa kufanya kazi za aina gani? **3.** Nini kinachoonyesha kwamba mfumo wa umilikaji watumwa huko Uyunani ulikuwa umeendelea zaidi kwa kulinganisha na nchi za Mashariki ya Kale? **4.** Kwa njia gani watumwa waliendesha mapigano dhidi ya mabwana zao? Zitaje njia hizo si chini ya sita. Kwa nini mapigano hayo yanaitwa kuwa ni ya kitabaka?

## IBARA 36. NGUVU NA UTAJIRI WA ATHENE MNAMO KATIKATI YA KARNE YA 5 B.C.

**(Ramani za 4 na 5).**

**1. Uitifaki wa Baharini wa Athene.** Uitifaki wa miji-madola ya Kiyunani ukiongozwa na Athene, ulisalia hata baada ya kufanyika kwa mapatano ya amani baina yao na Uajemi. Uitifaki huo ulikusanya wanachama zaidi ya mia mbili, na kuwa na jeshi la pamoja la baharini na nchi kavu. Kila mwanachama ilimbidi kujenga kiasi maalum cha majahazi ya kivita kwa ajili ya jeshi hilo, au kulipa ada ya kuchangia hazina ya uitifaki.

Majeshi yote ya uitifaki huo yaliongozwa na mastratego wa Kiathene. Pamoja na hayo, Waathene wakahamishia kwao hazina ya uitifaki na kujitwalia jukumu la kuisarifu. Wao pia wakiamua wenyewe wingi wa michango ya kuijalizia hazina hiyo kwa pande zozote zile. Hatimaye, umoja huo ukaitwa kuwa *Uitifaki wa Baharini wa Athene*, na Waathene nafsi zao wakitambulikana kuwa "mabwana wa baharini".

**2. Maendeleo ya Biashara ya Baharini ya Athene.** Kuwa na mamlaka juu ya maeneo mazima mazima ya baharini, kuliwawezesha Waathene kuendelea mbele zaidi katika shughuli za kibiashara. Majahazi ya kibiashara ya Waathene yakilindwa na yale ya kivita, yalisafiri huku na huko kwenye Bahari ya Kati na Bahari Nyeusi. Kwenye ukingo wa hori yenye kina kirefu na maji matulivu, kwa umbali wa kilomita sita kutoka mji wao, Waathene wakajenga bandari ya *Pirei* kukiwa na *magati*, maghala pamoja na *vituo vya uundaji na utengenezaji majahazi.* Madarzeni ya merikebu kutoka Pantikapei na Sham, Misri na Sisili, pamoja na sehemu nyingine za ng'ambo, yakiwasili na kupakuliwa shehena huko Pirei, kisha, kupakiwa bidhaa tele za Attika na wilaya nyingine za Uyunani. (Taz. picha ya rangi 13). Wingi mkubwa wa mitungi maarufu ya Kiyunani, baadhi yao ikiwa

mizima kabisa, yenye alama za viwanda vya Kiathene vya karne ya 5 B.C., wagunduliwa na wataalamu wa akeolojia hata katika pembe zilizoko mbali zaidi na nchi hiyo. Wafanyabiashara wote wale waliokuwa wakiwasilisha bidhaa zao kutoka ng'ambo, ilibidi walipe *ushuru* kuichangia hazina ya Athene.

Maendeleo ya biashara yaliwezesha pia "bidhaa hai" kupatikana huko Athene kwa wingi sana hata mnamo nyakati za amani; nako kulikuwa ni mojawapo la masoko makubwa zaidi ya watumwa katika Uyunani.

**3. Kwenye Machimbo ya Fedha ya Athene.** Maelfu ya watumwa walifanya kazi kwenye machimbo ya madini za fedha yaliyomilikiwa na serikali ya Athene. Walivunja migongo yao kwa kazi hiyo ya sulubu ya kutoboa mawe kwa mitaimbo na nyundo nzito chini ya mwanga hafifu wa makandili yafukayo moshi na masizi humo ndani ya mashimo marefu mno. Jinsi matundu ya kupitia mashimoni mle yalivyokuwa myembamba kabisa, ilifanya wachimbuaji wasiweze kunyanyuka hata kidogo. Watumwa vijana waliowekwa kubeba makapu ya madini, ilibidi halikadhalika watambae chinichini huku wakiburura na kupandisha juu makapu hayo mazito mno. Nako juu watumwa wengine wakiponda madini kwa michi ya chuma kwenye vinu vya mawe, na kuzisagasaga kwa magurudumu ya mawe. Hata punda wangeliweza kutumiwa kwa kuzungusha magurudumu hayo, lakini Waathene walipendelea kuwafanyisha kazi hiyo watumwa, kwani ilikuwa ni ya kugharimu kidogo zaidi, na hivyo, kuwezesha kuokoa mali na kuchuma mapato zaidi kwa ajili ya kuchangia hazina ya serikali. Watumwa walifanyishwa kazi ya kuchimbua na kusaga madini kwa nguvu mno, na kuweza kwa shida sana tu kuwahi kula na kulala. Watumwa wa Athene walibebeshwa pia kazi nzito kwenye machimbo ya chumvi, ambayo halikadhalika yalikuwa ni mali ya serikali.

**4. Nani Waliofaidi Utajiri wa Dola la Athene.** Mnamo karne ya 5 B.C., Athene ilikuwa imeshatajirika zaidi kuliko miji-madola yote mingine ya Kiyunani.

Utajiri wa Athene uliwezesha kujenga *majumba ya kijamii* pamoja na vituo madhubuti vya ulinzi. Waathene wakauzungushia mji wao boma lenye minara, kadhalika wakajenga hizo zilizoitwa *Kuta Ndefu*, madhumuni yake yakiwa ni kulinda njia iliyounganisha Athene na Pirei, na hivyo, kudhaminia usalama wa mawasiliano yao baina ya mji na mwambao hata kwa hali ya Athene kuzingiwa na maadui.

Ujenzi mkubwa sana ulikuwa ukifanyika huko Akropoli mnamo zama hizo. Mahali pa majengo yale yaliyoharibiwa na Waajemi, kukachomoza makasri, mahekalu na masanamu mapya ya kuvutia sana. Kwa kugharimia ujenzi wa mjini, serikali ya Athene ilitumia si hazina yake tu, lakini pia ile ya pamoja na Uitifaki wa Baharini.

Ujenzi huo ulikuwa pia ni chanzo cha kudumu cha kujichumia riziki kwa waashi na wasanii wengine, kadhalika waendeshaji vyombo vya

uchukuzi, kama vile, magari ya kubururwa na wanyama, tena mashua, vyelezo, na vinginevyo.

Wale walioitwa "mabwana wa baharini" walikuwa na jeshi kubwa sana la majahazi madhubuti. Huduma za kulitumikia jeshi la baharini zikawa ni za kulipwa kutokana na hazina ya serikali, na kugeuka kuwa chanzo cha kujichumia riziki kwa Waathene wengi walioajiriwa katika huduma hizo kama wapiga makasia au wafanya kazi nyingine za ubaharia.

Pamoja na hayo kuliingizwa utaratibu wa kulipa ujira wa kudumu kwa mahakimu na wakuu wengine wenye madaraka. Sehemu kubwa zaidi ya vyeo na nyadhifa ikawa inatolewa kwa raia juu ya msingi wa upigaji kura ya bahati miongoni mwao. Mnamo karne ya 5 B.C. hata mafeta walishinda kupata haki ya kushika vyeo na nyadhifa za takriban aina zote huko Athene. Raia masikini wengi wakaongoza maisha yao kwa kutegemea ujira wao kwa kazi ya kuitumikia serikali. Hurafa mojawapo ya mzaha ya Kiathene ya zama hizo inasema:

Ewe, bwana wetu, wanao twakuamini,
Walaiti mahakimu wasingekaa mahakamani,
Kifungua kinywa kingekuwa hakionekani,
Wala chajio kingekuwa hakipatikani.

Miongoni mwa nafuu nyingine uliyopata umma mkubwa wa Athene, ilikuwa ni ugawaji mkate bure mara kwa mara. Tena, raia wa Athene walikuwa hawatozwi kodi.

Hadhi ya kuwa raia wa dola tajiri la Athene ilimpa mtu fahari hata faida safi.

## UWASILISHAJI BIDHAA KATIKA PIREI

(Kifungu cha masimulizi ya Kiyunani yatokanayo na zama za karne ya 5 B.C.).

Angalia ramani, utafute nchi na miji iliyotajwa ndani ya maandishi yafuatayo.

**Wingi ulioje wa mali huwasili hapa! Ngozi za mafahali kutoka Kirene (kwenye mwambao wa Kaskazini ya Afrika.—*Mhariri.*); samaki wa chumvi kutoka sehemu za pwani ya Bahari Nyeusi; nafaka na nyama kutoka Kaskazini ya Uyunani; Wasisili nao huleta nguruwe na jibini; Wamisri hufika na maturubali ya matanga pamoja na mafunjo; Sham nayo huingiza manukato; kisiwa cha Krito huleta mbao za thamani za kujengea mahekalu na masanamu ya miungu; Libya huwasilisha wingi mkubwa wa pembe za ndovu; kondoo wanene pamoja na matunda matamu sana kupita asali hutoka kwenye visiwa vya huku.... Kutoka huko Asia Ndogo huletwa watumwa na lozi. Unga wa ngano pamoja na tende huminika kutoka Foiniki; Kathago nayo huleta mazulia.**

?

**1.** Uitifaki wa Baharini wa Athene ulichomozaje? Nani aliyependelea zaidi kuweko kwa Uitifaki huo, tena kwa nini? **2.** Vyanzo vya utajiri wa dola la Athe-

ne mnamo karne ya 5 B.C. vilikuwaje? 3. Nafuu gani zilipatikana na raia wa Athene kutokana na ukuaji wa utajiri na nguvu za dola lao?

## IBARA 37. DEMOKRASI YA WENYE WATUMWA YA ATHENE

**(Ramani ya 4).**

*Jikumbushe* aina za haki zilizopatikana na umma mkubwa wa Athene kutokana na mageuzi ya Solon. (Ibara 30-31; Vif. 8, 9, 10).

**1. Baraza la Umma wa Athene.** Mnamo karne ya 5 B.C., utawala mkuu wa kiserikali katika Athene ulikuwamo mikononi mwa Baraza la Umma, ambalo lilikutana kwa mara nne kila mwezi. Lilikuwa likipitisha sheria na kuamua maswali ya vita na amani, kuangalia usarifiwaji wa hazina ya Athene pamoja na ile ya Uitifaki wa Baharini, kuchagua mastratego na wakuu wengine wenye nyadhifa za juu.

Mikutano yake iliweza kuhudhuriwa na raia wote wa Athene watokao mijini na vijijini mwa Attika. Aghalabu, mkutano kama huo ulikusanya wajumbe elfu kadhaa, hasa wanamji, na mabishano makali kufumuka miongoni mwao, huku baadhi ya wasemaji wakitetea maslahi ya wateule, hali wengine wakiunga mkono umma mkubwa wa raia wa kawaida. Maazimio yalipitishwa kwa wingi wa kura. (Taz. picha ya rangi 14).

**2. Dola la Athene Chini ya Uongozi wa Periklo.** Kiongozi wa kiserikali aliyepata uluwa na ushawishi mkubwa sana huko Athene mnamo katikati ya karne ya 5 B.C., alikuwa Periklo.

Kiongozi huyo hodari na maarufu alinasibiana na ukoo wa kikabaila wenye utajiri mwingi; mathalan, kwenye makazi yake mwenyewe kulikuwa na madarzeni ya watumwa. Alikuwa mtu mwenye kipawa na elimu nyingi, na kutambulikana kuwa na ufasaha wa daraja ya juu kabisa hata huko Athene ambako kulisifikana daima kwa kuweko mabingwa wengi wa kuhutubia. Kwa jumla, alijichukua kwa murua na taadhima, lakini ikitokea haja, usemi wake uligeuka kuwa wa ari na hamaki sana, huku mwenyewe, kama Wayunani walivyoeleza, akionyesha kushabihiana na Zeusi mwenye kughadhibika na kuwatwanga maadui zake kwa radi na umeme.

Mnamo **443 B.C.** Baraza la Umma lilimchagua Periklo kushika wadhifa wa *Stratego Mkuu*, uliokuwa ni wa juu kabisa katika serikali ya Athene, hivyo, akaongoza utawala wa Athene pamoja na Uitifaki wa Baharini kwa jumla.

Periklo alidhamiria kuziunganisha sehemu zote za Uyunani chini ya amri ya Athene. Alifanya juu chini ili kuimarisha Uitifaki wa Baharini na kushawishi miji-madola mingine ijiunge nao. Huku nyuma, baadhi ya wanachama walijaribu kujitoa katika Uitifaki huo kwa sababu ya kuchukia hatamu za kuusimamia utawala wake kutwaliwa na kushikiliwa na Athene.







1. Demokrasi ya wenye watumwa katika Athene mnamo karne ya 5 B.C. 2. Periklo. (Sanamu ya kale ya Kiyunani.) Kofia yake ya chuma ya kivita imetupiwa juu ya kichwa. Wakati wa mapigano, Wayunani walikuwa wakijifunika hata nyuso zao kwa kofia hizo.

Periklo aliwaponda vikali wote wale waliothubutu kufanya majaribio kama hayo, huku akitumia silaha dhidi yao. Jambo jengine la kutilia mkazo hapa ni kwamba alitwaa sehemu za maeneo ya miji-madola fulani, iliyokuwa wanachama wa Uitifaki wa Baharini, akazitoa kuwapa Waathene wale wasiokuwa na ardhi, waanzishe makazi yao huko.

Pamoja na hayo, Periklo alikuwa akiliwasilishia Baraza la Umma mashauri yake kuhusu ujenzi wa majumba ya kijamii pamoja na ngome za Athene.

Yafahamika kwamba umma mkubwa ulimwunga mkono Periklo. Kwa miaka 15 mfululizo, mpaka kifo chake, alikuwa akichaguliwa na Baraza la Umma kila mwaka kuwa Stratego Mkuu wa Athene.

**3. Demokrasi ya Athene na Tabia Yake ya Kuwakilisha Maslahi ya Wenye Watumwa.** Waathene waliuita utaratibu wa uongozi wao wa kiserikali kuwa ni *demokrasi*, yaani "utawala wa *demos*", ndiyo kusema, "utawala wa umma mkubwa". Umma mkubwa uliutumia utawala wake wa kiserikali kama chombo cha kuimarisha mfumo wa wenye watumwa, pamoja na amri ya Athene juu ya waitifaki wake. Waliopendelea hayo walikuwa si wenye watumwa tu, lakini hata mafeta, kwani wao pia walifaidi kazi ya watumwa



Agora—uwanja wa kufanyia biashara na mikutano ya hadhara mjini Athene. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.) Katikati: kikundi cha wanamji wakiongea na mgeni. Kushotoni: mwuzaji vyombo vya ufinyanzi amekaa chini. Kulia: mwanamji tajiri akiandamana na kikundi cha watumwa; mkulima ameleta bidhaa zake kwa punda kwa ajili ya kuziuza. Kwa nyuma kunaonekana sura ya kutukuka ya Akropoli iliyoinuka juu kabisa.

kwenye machimbo ya maliasili, kadhalika akiba ya mali ya kiserikali iliyotokana na michango ya wanachama wa Uitifaki wa Baharini.

*Demokrasi ya Athene iliudhaminia utawala wa wenye watumwa juu ya watumwa; hivyo, ilikuwa ni demokrasi ya wenye watumwa.*

Katika miji-madola mingine mingi ya Uyunani kulianzishwa demokrasi ya aina ya Kiathene. Na kokote kule iliwakilisha utawala wa waungwana juu ya watumwa.

Walakini hata mnamo karne ya 5 B.C. ambapo demokrasi ya Athene ilifikia kilele cha maendeleo yake, ni wakazi wake wachache tu ndio walioweza kutumia haki za kushiriki katika utawala wao wa kiserikali. Kwani, kama tulivyokwisha eleza kabla, ni wanaume peke yao, tena wale tu ambao baba na mama zao walikuwa Waathene huru wa kiasili, ndio waliotambuliwa kuwa raia wenye haki zote.

Watu wale waliohamia Attika kutoka sehemu nyingine za Uyunani, kadhalika watoto wao hadi vilembwe na vinying'inya vyao, hawakuwa na haki zozote zile za uraia wa Athene. Tena kwa kuruhusiwa kuishi huko Attika, iliwabidi kulipa kodi maalum. Yeyote yule aliyetokezea kufanya ghiliba kwa kujidai kuwa raia wa Athene, adhabu yake ilikuwa ni kutiwa utumwani. Wanawake wa Athene, nao si kama hawakushiriki tu katika ma-

baraza ya umma, lakini hata kutoka kwao nyumbani kulikuwa ni jambo la nadra sana. Jukumu na wajibu wao ulichukuliwa kuwa ni "kuendesha nyumba vizuri, pamoja na kumtii mumewe". Ama kuhusu watumwa, basi hali yao ilikuwa ni mithali ya ile ya wanyama.

**4. Maisha ya Kijamii katika Athene.** Ijapokuwa nafasi ya kupata uraia wa Kiathene iliwekewa mipaka sana, lakini kwa vyovyote vile, *hakuna nchi yoyote nyingine katika dunia ya kale, ambayo ingeliweza kulingana na Athene kwa idadi ya watu walioshiriki katika uongozi wa kiserikali na maisha ya kijamii kwa jumla.* Kwa kuwabebesha watumwa wao kazi kubwa na ngumu zaidi, raia huru wa Athene walikuwa wakipitisha wakati mwingi sana kwenye vituo vya mjini mwao vya kuendeshea shughuli za kijamii.

Mahali penye watu wengi na makelele zaidi katika Athene yote palikuwa ni agora, uwanja wa soko. Wakati wa asubuhi, uwanja huo ukiwa umewekewa vibao vya kufanyia biashara, ambavyo vilikuwa vinaondolewa kunapoingia jioni. Kwenye upande mmojawapo wa agora, palisimamishwa miamba iliyochongwa sheria za serikali ya Athene, pamoja na kutundikiwa mabango ya kuarifu juu ya mikutano ya baraza la umma, pamoja na habari za maswali ya kuzingatiwa mahakamani. Miongoni mwa watu waliozuru agora, mlikuwa na Waathene matajiri, wasanii baada ya kumaliza siku yao ya kazi, kadhalika wakulima baada ya kwisha kuuza bidhaa zao. Ilikuwa ni kwenye agora, ndiko Waathene walikojulishana na kupashana habari. Kuzuru mahali hapo kwa Wayunani kulikuwa na umuhimu ulio sawa na ule vilio nao vyombo vya usambazaji habari vya zama zetu, kama vile, magazeti, redio, televisheni, n.k.

Pamoja na hayo, wavulana hata wanaume wazima walikuwa wakikutana kwenye *jimnasia* (kama Wayunani walivyoviita vituo vyao vya uenezaji wa maarifa ya elimu na ya kujenga afya; baadaye, mnamo zama za A.D., jina hilo jimnasia kwa namna hii au ile ya utamkwaji na uandikaji wake, limekuja kuingia katika matumizi kwenye sehemu mbali mbali za dunia kwa maana ya chuo au madarasa.—*Mfasiri.*), huku wataalamu maarufu wakiwasomea mihadhara pamoja na kuendesha mazungumzo na mijadala. Tena ni huko huko kwenye jimnasia ndiko walikojishughulisha na jimnastiki, yaani mazoezi ya kujenga mwili (neno ambalo kwa maana yake hiyo hiyo ya kiasili limeingia katika lugha za nchi nyingi pamoja na ulimwengu wa riadha kwa jumla.—*Mfasiri.*), wakiongozwa na mabingwa wa mambo hayo.

Kwenye jumba mojawapo kubwa sana huko Athene kulikuwa kukitokea mashindano ya wanamuziki na waimbaji bora zaidi wa Kiyunani. Maashiki chungu nzima wa fani hiyo wakifika huko na kuamua washindi.

Halafu pia, kwa mara kadhaa kwa mwaka, kulikuwa kukifanyika michezo ya tamthilia, nayo ilihudhuriwa na madarzeni ya maelfu ya watazamaji.

*Maisha ya kijamii kama yalivyokuwa katika Athene yalitoa fursa tele kwa raia huru wa Kiyunani kujiendeleza mbele vilivyo kiakili, kirohoni na kiwiliwili.*

?

**1.** Raia wa Athene walitumia haki na nafuu gani? **2.** Kwa nini uimarikaji wa serikali ya wenye watumwa katika Athene ulilingana na maslahi ya: a) matajiri wenye miliki kubwa ya ardhi, b) wasanii, c) wafanyabiashara, d) wakulima, e) mafeta? **3.** Miaka mingapi ilipita tangu mageuzi ya Solon mpaka mwanzo wa utawala wa Periklo? Kuna uhusiano gani baina ya matukio hayo mawili? **4.** Ulinganishe mfumo wa kiserikali wa Athene na ule wa Misri ya Kale. Kuna mambo gani yenye kufanana, na gani yenye kutofautiana baina yao? ***5.** Zingatia na kulijibu swali hili: mfumo gani miongoni mwa ule wa utawala wa mfalme katika nchi za Mashariki ya Kale, ule wa serikali ya wateule, na ule wa demokrasi, ndio uliofalia zaidi maendeleo ya utamaduni? Toa hoja za kuthibitisha jawabu yako.

SURA X

# USTAWI WA UTAMADUNI WA KIYUNANI MNAMO KARNE ZA 5-4 B.C.

## IBARA 38. MWANDIKO WA LUGHA NA ELIMU YA SHULENI. MICHEZO YA OLIMPIKI.

**(Ramani ya 4.)**

**1. Mwandiko wa Lugha wa Kiyunani.** Wayunani hawakujaaliwa kurejelewa na mwandiko wa kiasili wa lugha yao, ambao kama tulivyokwisha eleza kabla, ulitoweka na kusahaulika mnamo mwishoni mwa miaka ya 2,000 B.C. Kuingia mwishoni mwa zama za Homero, walikuja kujua abjadi ya Kifoiniki, wakaijalizia kwa herufi za vokali, na hivyo, kuunda abjadi yao wenyewe, ikiwa ni ya herufi 24 kwa jumla. *Hiyo ilikuwa ni hatua mpya muhimu sana katika maendeleo ya mwandiko wa lugha ulimwenguni.*

Wayunani waliandika juu ya mafunjo, vigae na vibao, vikiwa vimepakwa nta kidogo, wakiikwaruza kwaruza kwa pini ya chuma yenye ncha kali sana, hivyo, kuchora herufi zao. Kwa upande wake mwingine, pini hiyo ilikuwa butu, na kuwezesha kufuta yale yaliyochorwa kabla. Kifaa hicho cha kuandikia, walikiita *stilo,* na ilivyokuwa walipenda sana maandishi yao yawe safi na dhahiri, wakazoea kusema: "Geuza stilo zaidi", ndio maana, "Fanya juhudi zaidi kwa kurekebisha yale uliyoyaandika".

Vitabu vyao vya mafunjo vilivyokwisha andikwa, vilikuwa ni vya kanda ndefu zilizozongoreshwa. Wayunani walipenda sana vitabu, wakivinakili kwa mara nyingi na kuvitunza kwa uangalifu.

**2. Shule za Kiyunani.** Wakitimia miaka saba, watoto wa raia huru wa Uyunani walikuwa wanatiwa mashuleni. Kuhusu wasanii na wakulima, basi watoto wao walisoma katika shule za msingi tu, kwani tayari hata mnamo miaka ya mwanzo ya ujanani mwao, iliwabidi kwenda kuwasaidia wazazi wao kazini. Watoto wa matajiri, nao waliendelea kusoma katika jimnasia mpaka watimiapo miaka kumi na nane.

Mkazo mkubwa katika shule za Kiyunani uliwekwa juu ya mafunzo ya kusema kwa ufasaha, udhahiri na usahihi. Pamoja na mengine, wanafunzi walizitalii tenzi za Homero, Hesiodo na washairi maarufu wengine. Yapasa kuainisha kwamba Wayunani walizipenda sana tenzi za Homero; wengi wao wakijua kwa ghaibu *Iliada* na *Odisseya,* ijapokuwa ni tenzi ndefu sana zenye maelfu ya beti kila mmoja. Halafu pia, wavulana walifundishwa uchoraji na ngoma, uimbaji na uchezaji *lira,* ambayo ni aina ya zeze;


1


2


3

1. Kifani cha maandishi ya Kiyunani. 2. Kibao kilichopakwa nta, na stilo ya kuandikia. 3. Shule ya Athene. (Nakshi kwenye sufuria.) Mafunzo ya uchezaji zeze na ya usomaji. Kulia: mtumwa aliyemsindikiza mwanafunzi kuja shuleni, amekaa kitako. 4. Olimpia. (Taswira ya kukisia.) Katikati: Hekalu la Zeusi. Karibu nayo ni mahekalu mengine pamoja na sanamu ya washindi wa michezo ya Olimpiki. Safu ya majengo madogo ambayo ni nyumba za kuwekea hazina za miji iliyotoa mazawadi kwa Olimpia. Uwanja mkuu umezungukwa na majengo ya vyuo na mengineyo pamoja na mahali pa kufanyia mashindano.

4

Wayunani waliona kwamba asiyejua kuimba na kucheza ngoma hawezi kuchukuliwa kuwa amekalamka. Shule za Athene zilikuwa bora zaidi kote Uyunani.

Wayunani waliweka nadhari kubwa juu ya kuwafanya wavulana wao waendelee vizuri kiwiliwili na kuwa mashujaa wenye afya njema, nguvu nyingi na nia thabiti. Shule zao zilitimiza jukumu kubwa katika upande huo na kutayarisha maaskari walinzi halisi wa Watani wao. Kwa kadiri wanafunzi walivyozidi kukua, ndivyo walivyozidi kujishughulisha na mazoezi mbali mbali ya kujenga afya na mwili, kama vile, mbio na kuruka, urushaji sahani za chuma na mikuki, miereka, n.k.

Yeyote yule aliyetokezea kuonyesha uvivu na kutotii amri, adhabu yake ni kuchapwa mishipi, au hinzirani, au bakora. Akiwa njiani, mwanafunzi atokaye katika ukoo wa tajiri, alisindikizwa na mzee mtumwa mwenye kuangalia mvulana ajichukue ipasavyo, awapishe njia watu wa makamo, pamoja na kufuata mwenendo murua kwa jumla.

Elimu kwa mtoto wa mtumwa ilikuwa mwiko. Kadhalika huko Uyunani kulikuwa hakuna shule za wanawake. Akina mama nao wakiwafundisha mabinti zao ushonaji na ufumaji pamoja na shughuli nyingine za kinyumbani.

**3. Olimpia.** Wakati wa siku za sherehe katika Uyunani kulikuwa kukifanyika mashindano ya michezo ya riadha. Maarufu zaidi kati yao ni hiyo ya Olimpiki, ambayo ilikuwa ikitokea baada ya kila miaka minne kwenye mji wa *Olimpia* (ni mbali na mlima wa Olimpo ulioko Kaskazini ya Uyunani, wala si kama kwa maana yake ya kijiografia tu, lakini pia kwa mintarafu ya mambo tunayoyaelezea hapa), huko Peloponesi.

Olimpia ilikuwa mahali patakatifu kwa Wayunani. Katikati yake palikuwa na *hekalu la Zeusi wa Olimpo*; na hii ndiyo asili ya jina la mji huo. Ndani ya hekalu hilo lenye sura ya taadhima, mlikuwa na sanamu kubwa ajabu la Zeusi lililochongwa na mwanasanaa adhimu wa Kiyunani, *Fidio*. (Picha iliyoko kwenye uk. 157 yaonyesha kifani cha kukisia cha hekalu la Zeusi). Karibu na jengo hilo palikuwa na mahekalu mengine na maelfu ya masanamu ya miungu, mashujaa wa hadithini pamoja na washindi wa Michezo ya Olimpiki. Na kwa nyuma ya hapo kukiwa na majumba na vituo vya mazoezi ya riadha.

Madarzeni ya maelfu ya watu kutoka sehemu zote za Uyunani walikuwa wakiwasili huko Olimpia kutazama michezo hiyo. Wakienda kwa magari au kwa kupanda farasi, wakisafiri kwa majahazi, au hata kutwanga mguu. Baadhi yao walikuwa wanatoka hata katika makoloni ya mbali zaidi ya Uyunani. Kwa wakati kama huo kambi kubwa sana ya mahema ya kukaa watazamaji ilikuwa ikipigwa karibu na Olimpia. Na kulikuwa na sheria ambayo kwayo wanawake walikatazwa kufika mjini humo kwa wakati wa kufanyika michezo; yeyote yule kati yao, ambaye angethubutu kuvunja sheria hiyo, angekabiliwa na adhabu ya kunyongwa.







1. Mrushaji sahani nzito (Imechongwa na Mirono.) 2. Mashindano ya mbio za magari ya farasi. (Nakshi kwenye sufuria.) 3. Watazamaji wa mashindano. (Nakshi kwenye sufuria.)

**4. Michezo ya Olimpiki.** Wakishiriki katika michezo ya Olimpiki, wanariadha hodari zaidi wa Kiyunani walishindana katika mbio na kuruka, urushaji sahani za chuma pamoja na mikuki, miereka na ndondi, n.k. Siku mojawapo ikiteuliwa kwa kuendeshea mashindano kama hayo baina ya wavulana.

Mchezo wa hatari zaidi ulikuwa ni mbio za magari ya kubururwa na farasi wanne kwa kila moja. Shuruti lake likiwa ni kuzunguka kwa mara kumi na mbili *uwanja wa michezo ya ufarisi. Waendeshaji* wakisimama wima kwenye magari yao na kuwatimua shoti farasi, huku maelfu ya watazamaji wakipiga vifijo na hoihoi. Kwa hakika, kushiriki katika mchezo huo kulihitajia kuwa na ushujaa na ubingwa mkubwa sana. Na ajali ilikuwa si nadra kutokea huko. Mara katika mbio zake za kasi mno gari hili au lile huweza likaenda upogo, likaigonga nguzo ya kuonyeshea njia, au likakamatana na gurudumu la jirani, basi, huo unakuwa ndio mwisho wake—hupinduka na kuvunjika vipande vipande, huku na yale yafuatiayo nyuma, yakija kujikwaa na kubiringitiana. Habari za kitarehe zinasema kuwa, safari moja balaa kama hilo lilisababisha magari manane kuteketea kati ya yote kumi yaliyoshiriki mchezoni. (Taz. picha 2 kwenye uk. huu, pamoja na picha ya rangi 16).

Wayunani huru wote walitambuliwa kuwa na haki ya kushiriki katika michezo ya Olimpiki. Lakini kujiandaa kwenyewe kwa kujiunga nayo kulihitajia kiasi cha miaka kadhaa mfululizo. Na yafahamika kwamba mkulima

au msanii hakuwa na nafasi kama hiyo. Ndio maana, walioshiriki walikuwa ni Wayunani wale tu waliokuwa na mali si haba. Mathalan, matajiri wakubwa tu miongoni mwa wamilikaji watumwa ndio waliomudu kununua makundi ya farasi kwa ajili ya mashindano hayo ya mbio za magari. Habari za nyakati zile zasimulia juu ya kabaila kama huyo wa Kiathene, ambaye alijipatia na kupeleka michezoni makundi saba ya farasi, akashinda kwa kutwaa mahali pa kwanza, pa pili na pa nne (na tueleze, kwamba waliokadiriwa kuwa washindi wa mashindano ya aina hiyo, walikuwa si hao waendeshaji farasi waliojitia hatarini mno kuweza kupoteza roho zao hapo, bali wale waliomiliki farasi).

Washindi wa michezo ya Olimpiki walikuwa wanatunzwa kwa taadhima na waamuzi wa mashindano, tunzo kuu likiwa ni kuvikwa shada la majani ya mzeituni. Arejeapo kwao, mshindi alikuwa akilakiwa kwa shangwe na wakazi wote wa mjini, wakimsifu kwa vile alivyoutukuza Watani wake katika michezo ya Olimpiki. Hata masanamu yalijengwa kwa kuwawekea heshima washindi wa michezo hiyo.

Mwezi wa kufanyika kwa michezo ya Olimpiki ulikuwa mtukufu kwao. Kwa wakati kama huo, vita vilikuwa vikisitishwa kote Uyunani. Wakazi wake wa nyakati zile walihesabu mwendo wa zama kwa jumla tangu kutokea kwa michezo ya kwanza ya Olimpiki, ambayo kwa mujibu wa masimulizi yao, ilikuwa ni mnamo mwaka 776 B.C.

? **1.** Izingatie historia ya maendeleo ya mwandiko wa lugha tangu mwanzoni mwake mpaka kuibuka kwa abjadi ya Kiyunani. Wauonaje umuhimu wa mwandiko wa lugha wa Kiyunani katika maendeleo hayo kwa jumla? **2.** Jaribu kusimulia juu ya michezo ya Olimpiki kwa maoni ya mashiriki au mtazamaji wake.

## IBARA 39. SANAA YA TAMTHILIA YA KIYUNANI

*Jikumbushe* aina za sherehe zilizofanywa na Wayunani kwa kumwadhimisha Dionisi (Ibara 29; Kif. 2).

**1. Uibukaji wa Tamthilia.** Mnamo siku za sherehe zao za kumwadhimisha mungu Dionisi, wakulima wa Kiyunani walikuwa wanatoka nje na kufanya maandamano vijijini na mijini, wakiwa juu kwa furaha na shangwe. Wakisimulia na kughani hekaya za kumsifu Dionisi, pamoja na kuigiza mengi yatokanayo na hekaya hizo. Baadhi yao wakijivika ngozi za mbuzi, hivyo, wakijiigiza kama mazimwi wandani wake Dionisi. Na utani huwa hawishi na masoga kupigwa, huku watu maarufu wa mjini au kijijini wakiigwa kwa namna za kuchekesha. Waigizaji nao wakizungukwa na watazamaji kwa pande zote. Baadaye, michezo kama hiyo ikaanza kufanywa kwenye mahali maalum, hasa kandokando ya vilima, ili kufanya iweze kuonekana na watu wengi zaidi.

Mahali kama hapo katika Athene palikuwa ni kandokando ya Akropoli, ambayo kama unavyokumbuka, ilisimama juu ya mlima. Watazamaji wakikaa kwenye mitelemko, nako chini kukiwa kumepigwa hema (kwa Kiyunani— *skene*, nayo pamoja na maana yake ya kiasili, ikapata pia maana nyigine ambayo ndiyo tunayoielezea hapa.—*Mfasiri*.). Madhumuni yake yalikuwa ni kuwapa waigizaji nafasi ya kubadilisha nguo zao pamoja na kujiandaa kwa jumla kwa michezo yao, ambayo waliifanya huko huko karibu nalo. Baadaye, badala ya hema hilo kukajengwa kibanda cha kuwekea mapambo ya michezo, ambacho jina lake likabaki kuwa hilo hilo, yaani skene, ila tu sasa ikimaanisha kituo cha kufanyia michezo. Mbele yake kukatengenezwa kiwanja au jukwaa la kuwapa nafasi waimbaji kwaya, ambao kushiriki kwao katika michezo kama hiyo kulikuwa ni jambo la kawaida. Jukwaa hilo liliitwa *orkestra* (maana yake ya kiasili ikiwa ni *uchezaji ngoma.—Mfasiri*.). Nako kwenye mitelemko ya mlima kukatengenezwa vikalio vya watazamaji, mwanzoni vikiwa ni vya mbao, na baadaye kufanywa kuwa vya mawe.

Hivyo ndivyo *thieta* (jina la Kiyunani, ambalo maana yake ya kiasili ilikuwa ni mahali pa maonyesho) ya kwanza ya Kiyunani ya kufanyia michezo ya kuigiza nje, ilivyochomoza huko Athene mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 6 hadi kuambata karne ya 5 B.C. Vituo kama hivyo vikajengwa kwenye miji mingine takriban yote ya Uyunani hata katika makoloni yake ya ng'ambo.

**2. Waigizaji na Waimbaji Kwaya katika Uchezaji Tamthilia wa Kiyunani.** Michezo ya tamthilia ilikuwa ikifanyika hasa mnamo nyakati za sherehe na kuendelea kutwa kucha kwa siku kadhaa mfululizo. Na kila siku kukifanywa michezo kadhaa mbali mbali.

Walioshiriki katika michezo hiyo walikuwa ni wanaume peke yao, hata katika kuigiza wahusika wa kike. Kwa kulingana na daraka lake mchezoni, kila mtu alikuwa akijivika kinyago cha uso, kikiwa ni cha sura ya mwanamume au mwanamke, na kuwakilisha hisia hizi au zile, kama hamaki na uombaji, furaha na majonzi, n.k. Katika kuendelea mbele na mchezo wao, waigizaji walibadilisha vinyago vyao. Vikiwa vimepakwa rangi tofauti za kuvutia sana, vinyago vilionekana vizuri hata kutoka kwenye pembe za mbali zaidi za eneo hilo kubwa mno wanalokaa watazamaji. Halafu pia waigizaji walikuwa wanajifungia vibao kwa chini ya miguu, hivyo wakijiongezea vimo na kuwezesha pia watazamaji wawaone vizuri zaidi.

Kwaya ilitimiza jukumu muhimu sana katika michezo hiyo, kwani mbali ya kuimba, washiriki wake waliigiza vilevile, hasa makundi ya wahusika, na iwe ni wasichana warembo na makabaila wa Kiajemi, au hata ndege, chura na wanyama wengine.

**3.Tragedia.** Ngano za kale za Kiyunani zilipelekea katika utungaji na uchezaji michezo ya tamthilia iliyoitwa *tragedia*, neno ambalo maana yake ya



Jumba la michezo ya tamthilia la Kiyunani. (Picha ya kamera.) Kulia: magofu ya skene. Safu za viti vya kukaa watazamaji zenye mpangiko wa nusu ya duara na kwa mtelemko kama wa kilima. Katikati: orkestra. (Taswira ya mahali hapo, jinsi ilivyokuwa wakati wa kutokea michezo, imeonyeshwa kwenye picha ya rangi 15.)

kiasili ilikuwa nyimbo ya mbuzi, na ni kutokana na miigo ile ya mwanzoni kabisa, ambayo washiriki wake walikuwa wanajivika ngozi za mnyama huyo. Kama kawaida, wahusika wa tragedia walikuwa miungu na mashujaa wa hadithini. Michezo ya aina hiyo iliwasilisha hasa habari za mapigano makali baina ya wahusika wake, matendo yao ya kijasiri pamoja na majonzi yao, maafa yaliyowakuta maishani mwao mpaka kuangamia. (Ni kwa maana yake hiyo hasa ya kuelezea matukio ya kushtusha na ya kuhuzunisha, ndiyo neno hili *Tragedia* likaingia katika lugha nyingi ulimwenguni.—*Mfasiri.*)

Mtungaji maarufu wa mwanzo wa michezo ya aina hiyo alikuwa mwa-

ndishi fasihi wa Kiathene, *Eskilo.* (Jikumbushe kazi yake nyingine, ambayo habari zake umeshazikuta kitabuni humu.) Mojawapo ya tragedia za Eskilo iliitwa *Mfungwa Prometeo.*

Mchezo huo waonyesha Prometeo, akisimulia mbele ya kwaya, kwamba kinyume cha amri ya Zeusi, aliwaletea wanadamu moto ndani ya kikonyo cha mwanzi, akawafundisha kujenga nyumba na kufuga wanyama, akawaelezea "utaalamu wa hesabu na sarufi", pamoja na kubuni majahazi. Kwa hivyo, Zeusi alipandwa na ghadhabu na chuki dhidi ya Prometeo, akaamuru kumfunga kwenye jabali.

Shujaa naye anajua nani atakayemnyima Zeusi enzi zake hapo baadaye. Hermeso kwa niaba ya Zeusi, anamtisha Prometeo kwamba maafa yasiyosemeka yatamfika, pindi asipotoa siri hiyo. Kwaya inamlaumu Zeusi na kumhurumia Prometeo, ingawa wakati huo huo ikimnasihi kurudi nyuma. Shujaa naye anamjibu kwa fahari Hermeso, "kibaraka cha Zeusi":

Adhabu wala hila, sichelei yoyote,
Amri ya Zeusi, kwangu mimi si lolote,
Wacha ahamaki, na umeme wake umete,
Nitabania siri yangu, hatopata chochote.

Na angurume vipi kwa dhoruba na tufani,
Na angamize vyote, hapa duniani,
Vyovyote anitendavyo, sitogwaya asilani,
Katu sitomwambia, atapinduliwa na nani.

Tragedia hiyo yaishia kwa kuonyesha radi ikirindima na umeme kupiga mishale yake ya nuru kali, huku Prometeo akianguka na kudidimia chini ya ardhi pamoja na jabali alilofungiwa.

Mwandishi fasihi adhimu mwingine wa Kiyunani, *Sofoklo,* pia alitunga michezo mbali mbali ya aina hiyo, ambayo maarufu zaidi kati yao ni tragedia *Antigona,* iliyochezwa kwa mara ya kwanza kwenye thieta ya Athene.

**4. Komedia.** Kutokana na mizaha, masonga na miigo ya kutaniatania, iliyokuwa ni ya kawaida katika sherehe zile za kiasili za Wayunani, kuliibuka *komedia,* yaani michezo ya tamthilia ya kuchekesha na kufurahisha. Neno hili lenyewe *komedia,* maana yake ya mwanzoni ilikuwa "nyimbo za wakazi wachangamfu".

Ingawaje, madhumuni ya komedia kwa jumla yalikuwa si ya kuchekesha watu bure tu, nayo si nadra ilihusika na mambo yaliyo muhimu sana katika maisha ya binadamu, kama natuseme, uamuzi wa suala la kuendelea na vita au kufanya mapatano ya amani. Mapambano ya maoni kuhusu mambo kama hayo, ambayo yalikuwa yakianzia kwenye mikutano ya baraza la umma, yaliendelea kwenye thieta katika michezo ya komedia, huku wale waliopingwa na mtungaji wake na wafuasi wake, wakiigwa kwa namna ya kuwacheka na kuwadhihaki. Watazamaji nao walikuwa wakiwa-









1. Kinyago cha kuhuzunisha. 2. Kinyago cha kuchekesha. 3. Mwigizaji wa kuhuzunisha. (Kijisanamu cha Kiyunani.) 4. Mwigizaji wa kuchekesha. (Kijisanamu cha Kiyunani.)

tambua wahusika upesi na kwa urahisi. Ilikuwa ni mtungaji komedia wa Kiathene, *Aristofano*, ndiye aliyesifikana zaidi kwa ubishi na udhihaki wa michezo yake.

Baadhi ya nyakati, watungaji komedia walikuwa wakichagua miungu kama wahusika wa michezo yao, huku wakiwaonyesha kuwa walaghai na waroho, hivyo, wakizidhihaki pia tabia mbaya za binadamu.

**5. Watazamaji Michezo ya Tamthilia katika Uyunani.** Wayunani walipenda sana michezo ya tamthilia. Katika siku za maonyesho walikuwa wakienda thieta asubuhi na mapema na kifungua kinywa mkononi. Ili kuona michezo hiyo katika Athene, watu waliwasili kwa halaiki hata kutoka kwenye miji mingine ya Kiyunani. Thieta ya Athene ilikuwa na nafasi za kukaa watazamaji elfu 17. Baada ya maonyesho kumalizika, tume maalum yenye kuchaguliwa na watazamaji, ilikuwa ikifanya uamuzi na kutaja washindi miongoni mwa watungaji na wachezaji tamthilia hodari zaidi. Washindi wakitunukiwa kwa kuvikwa mashada ya majani ya *laureli* (mti mmojawapo

wa Ulaya wenye kustawi kwa mwaka mzima), pamoja na kukabidhiwa matunzo ya thamani. Kwa hakika, ilikuwa ni kazi pevu kuridhisha umati huo wa watazamaji wa Kiyunani wakiwa wajuzi sana wa mambo hayo. Lakini wakati huo huo ilikuwa ni kazi ya jazaa, na watungaji tamthilia kupewa heshima kubwa sana, tena thieta yenyewe kuitwa huko kama "mafunzo kwa watu wazima". Na tuongeze kwamba serikali ya Athene ilikuwa ikiwagawia raia zake masikini pesa za kulipia kiingilio cha thieta na kujijulisha na fani hiyo muhimu ya utamaduni.

## KIFUNGU CHA TRAGEDIA YA SOFOKLO, *ANTIGONA*

Fikira na hisia gani ziliweza kuwaingia watazamaji wa tragedia hii?

**Palikuwa na ndugu wawili, wakatokea kupambana, wakauana. Kwa vile hapo kabla mmoja wao alifanya usaliti kwa kuingiza maadui katika nchi yake, mfalme wa nchi hiyo alipiga marufuku kumzika, akaamuru maiti yake kutupwa iliwe na ndege mbuai, na yeyote yule atakayevunja amri hiyo, atapata adhabu ya kunyongwa. Antigona, dada wa marehemu huyo, hakufuata amri ya mfalme, na kwa kulingana na ada takatifu ya Waelasi akamzika nduguye. Hapo ndipo mlinzi wa mfalme alipomgundua, akamshika na kumleta kwa bwana wake. Akipandwa na ghadhabu, mfalme alitoa amri ya kumzika msichana huyo akiwa hai. Mwana mfalme, mchumba wake Antigona, alikuja kwa babake na kujaribu kumweleza kwamba hukumu yake hiyo si ya haki, huku akimsihi aibatilishe. Lakini mfalme hakulijali ombi la mwanawe, wala hakubadili nia yake.**

**Mzee kipofu mwenye hekima akatokea kubashiri kwamba mfalme atalipiziwa kisasi kwa ukorofi wake na uvunjaji wa ada takatifu za kwao: "Jumba lako lakurubia upesiupesi kuhanikiza kwa mayowe ya wanawake na wanaume, sehemu zote za mijini zinapandwa na hasira na chuki dhidi yako". Akipigwa na hofu kubwa, mfalme aliamua kumwachilia Antigona. Lakini mjumbe anakuja na kuarifu kwamba Antigona amekufa, na mchumba wake kuangamia pia kwa kujichoma kwa upanga. Mjumbe mwingine naye aliarifu kwamba, kwa kupata habari za kifo cha mwanawe, mke wa mfalme amejinyonga vilevile.**

**Ufuatao ni wimbo mmojawapo wa kwaya katika tragedia hiyo, ambao ulipendwa sana na Waathene:**

**Duniani kuna mengi yenye nguvu na adhama,**
**Ila tu cha kumpita mwanadamu hakipatikani tama,**
**Mwendo wake ni kushinda kote kule daima,**
**Hata katika mawimbi na tufani kali, yeye katu kurudi nyuma.**

**Lugha safi amebuni, fikra zake huenda kasi,**
**Na sheria ametunga, hana tena wasiwasi,**
**Si kwa joto, si kwa mvua, wala baridi yabisi,**
**Pande zote za elimu, yeye sasa ameshapasi.**

**Na adui maradhi pia, hana nguvu mbele yake,**
**Anayajua ya zamani hata ya mustakbali wake,**
**Ana wingi wa hekima na ukweli ndicho chombo chake.**
**Hata mfalme huwa hana enzi bila yake.**

## KOMEDIA YA ARISTOFANO *NDEGE*

**Kutokana na shauri la Mwathene mwerevu, ndege walitokea kujenga mji baina ya Ardhi na Mbingu. Hapo kale miungu ilishiba kwa moshi uliofuka mahali binadamu walipokuwa wakizichoma moto kafara zao kwa miungu. Sasa ndege hao wakawa wanazuia moshi usiifikie miungu. Prometeo akivaa nguo za kike ili asipate kutambuliwa na Zeusi anawasili kwa ndege wale na kuwajulisha kwamba endapo desturi ya matambiko ikikomeshwa, miungu itakufa kwa njaa. Nyuma yake wanafuatia Poseidon na Heraklo, wajumbe wa Zeusi. Mwathene yule anadai Zeusi amwoze binti yake kadhalika awakabidhi ndege hao mamlaka ya kuitawalia dunia. Wakati huo huo, akiahidi kuandaa karamu ya harusi isiyokuwa na kifani. Heraklo ameonyeshwa katika mchezo huo kama mlafi aliye tayari kuridhia chochote kile, mradi tu akaribishwe chakula bora na kingi, ilhali Poseidon akionekana kama juha mwenye moyo wa kikondoo. Mwisho wa kisa ni kwamba Mwathene yule mwerevu anapata idhini zao za kumwezesha kumwoa bintiye Zeusi.**

? **1.** Sanaa ya michezo ya tamthilia ya Kiyunani ilichomozaje? Nani walioanzisha sanaa hiyo? **2.** Asili ya tragedia na komedia ilikuwaje? Kulikuwa na tofauti gani baina ya aina hizo mbili za tamthilia? **3.** Jumba la michezo ya tamthilia, yaani thieta, huko Uyunani lilikuwaje? Chora rasimu yake pamoja na kuzitaja kwa tarakimu sehemu zake muhimu. **4.** Kwa nini Wayunani waliiita thieta yao kuwa ni "mafunzo kwa watu wazima"? Fani hiyo ilifundisha nini? * **5.** Kuna tofauti gani baina ya michezo ya tamthilia ya kisasa na ile ya Kiyunani? Kuna nini ambacho ni cha pamoja baina yao?

# IBARA 40. USANIFU UJENZI, UTENGENEZAJI SANAMU NA UCHORAJI PICHA KATIKA ELASI MNAMO KARNE YA 5 B.C.

**(Ramani ya 4.)**

*Jikumbushe* nani walioadhimishwa na kutukuzwa kwa vitu vya sanaa vilivyokuwako kwenye mahekalu ya Misri na makasri ya Ashuri. (Ibara 13; Kif. 3; Ibara 17; Kif. 2).

**1. Aina Kuu za Usanifu Ujenzi wa Majumba na Vituo vya Kijamii.** Wayunani waliweka mkazo mkubwa sana juu ya ufanyaji wa majumba na vituo vyao vya kijamii, mkiwemo agora, jimnasia, thieta, n.k., kuwa na sura za kuvutia na kupendeza.

Kama kawaida, mikutano yao ya kubarizi na kupumzika ilikuwa ikitokea kwenye *portiko*, aina ya roshani au baraza (ingawa, maana yake ya kiasili ilikuwa ni safu moja au kadhaa za nguzo zenye kuhimili dari au paa la jengo). Mwanzoni kabisa, majengo hayo yalikuwa ni kama mabehewa ya kawaida yenye viambaza vya miti; baadaye, badala ya viambaza kama hivyo kukaanza kuwekwa nguzo madhubuti za mawe, mara nyingi zikiwa ni


16–823





2



1

1. Kifani cha hekalu la Kiyunani. Juu: taswira yake kwa nje; chini: taswira yake kwa ndani. Duara na mistari myeusi yaonyesha mahali pa kusimama nguzo na kuta. 2. Sehemu za juu za nguzo. *Itafute kitabuni habari ya jina la nguzo za aina hiyo.*

za marmari. Portiko ziliwakinga watu kutokana na jua kali, na wakati huo huo, kawawezesha kustarehe kwa kuburudika kwa upepo.

Tabia kuu za usanifu ujenzi wa Kiyunani zilijitokeza kwa ukamilifu zaidi katika ufundi wao wa kujengea mahekalu. Hekalu lilikuwa ni kimojawapo cha vituo muhimu zaidi vya kuendeshea shughuli za kijamii katika mji-dola wowote ule wa Kiyunani. Ilikuwa ni kwenye mahekalu ndiko hazina za miji hiyo zilikokuwa zinawekwa, tena maadhimisho rasmi ya sherehe kubwa yalikuwa yakitokea karibu nayo. Mahekalu yalikuwa yanajengwa juu ya misingi mirefu, madhumuni yake ikiwa ni kuyafanya yapambanuke miongoni mwa majengo yote mengine ya mijini. Maumbo yao yalikuwa ni ya pembe nne, na mapaa yao kuinamia kwa pande mbili. Pale kingo za mapaa zilipoungana na zile za dari, palikuwa na umbo la pembe tatu.

Kuta za hekalu kwa nje yake zilikuwa na portiko, ambazo mara nyingi zikilizunguka jengo hilo kwa pande zote. Ili kuyafanya mahekalu yawe na sura ya ukuu na taadhima, kwenye portiko zao kulikuwa kunajengwa nguzo madhubuti zilizoonyesha kama vile zilizoibuka zenyewe kwa zenyewe kwenye sakafu ya mawe. Nguzo kama hizo ziliitwa kuwa ni za *Kidoriko*. Ama kwa madhumuni ya kuyapamba majengo hayo, mahali hapo palikuwa panawekwa nguzo ndefu na nyembamba zaidi, ambazo ziliitwa kuwa ni za *Kiayoniki*; sehemu zake za juu zilikuwa na umbo la kupendeza kwa ku-





1. Mbeba mkuki. (Imechongwa na Polikleto). 2. Sanamu ya kichwa cha Athena. (Imechongwa na Fidio.)

pinda pinda mithali ya pembe za kondoo dume. (Angalia uk. 210 pamoja na picha ya rangi ya kamera X.).

**2. Utengenezaji Sanamu katika Uyunani.** Kwa nje na kwa ndani yake, mahekalu yalipambwa kwa masanamu na nakshi. Masanamu mengi sana yalisimama kwenye wanja na vituo vingine vya kijamii vya mijini. Mwandishi wa habari za maisha ya watu maarufu, mwanafalsafa maarufu wa Kiyunani, Plutarko, aliwahi kusema kwa mzaha kwamba idadi ya masanamu katika Athene imeipita ile ya wakazi wake.

Masanamu ya Kiyunani yalikuwa ni ya marmari, shaba nyeusi na miti. Yale ya marmari yalikuwa yakipakwa rangi ifananayo na ile ya mwili wa binadamu, na yale ya shaba nyeusi, macho yake yakifanywa kwa kupachikwa mawe ya rangi tofauti. Masanamu ya miti, nayo yalikuwa yakibandikwa mabamba myembamba sana ya pembe za ndovu, hivyo, yakionekana pia kuwa na rangi kama ile ya ngozi ya Mzungu.

Masanamu ya Kiyunani yaliionyesha miungu na mashujaa wa hadithini pamoja na watu maarufu waliokuwako hasa, kuwa na sura zenye haiba na maumbo ya kupendeza. Katika kazi yao hiyo, wanasanaa hawakukusudia

kutoa taswira yenye kumshabihi kwa ukamilifu mhusika huyu au yule, bali madhumuni yao yalikuwa ni kuunda vifani vya uzuri na urembo wa mwanadamu kwa jumla. Wakilisifu na kulitukuza umbo la mwili wa binadamu, walitengeneza masanamu mengi yaonyeshayo watu uchi au nusu uchi.

Mnamo karne ya 5 B.C., wanasanaa wa Kiyunani walijipatia ujuzi wa kutengeneza masanamu ya kumithilisha vizuri harakati za mwanadamu, mwili na viungo vyake, kama vile, akienda mbio na kuwa mapiganoni, akirusha sahani ya chuma au mkuki, n.k. Kwa mfano, ulionapo sanamu *Mrushaji Sahani ya Chuma* lililotengenezwa na *Mirono*, unahisi kama kwamba sanamu hilo li hai, na punde mwanariadha huyo atanyosha mwili wake ulioshupaa na kurusha sahani hiyo mbali sana kwa mkono wake wenye misuli madhubuti. (Taz. picha 1 kwenye uk. 202.)

Pamoja na uzuri na urembo wa mwanadamu, wanasanaa wa Kiyunani waliwania pia kuainisha nia na ushujaa wake, utulivu na utayari wake kwa jasara. Kwa kutengeneza masanamu ya wababe wa tenzi za Homero wakiwa mapiganoni, waliwatukuza mashujaa halisi wa zama zao waliosimama wima kuuhami Watani wao. Kwa masanamu yao yaonyeshayo sura za taadhima za Zeusi na Poseidon, walikusudia kuwamithilisha watawala na raia wa miji-madola ya Kiyunani.

Masanamu ya marmari na shaba nyeusi yalikuwa ghali sana. Kwa hivyo, ili kuzipamba maskani zao, watu wa kawaida walikuwa wakiweka humo visanamu rahisi vya udongo uliochomwa moto, pamoja na sufuria na vitu vingine vya ufinyanzi vilivyochorwa nakshi na taswira. (Taz. picha ya rangi ya kamera XI.).

**3. Uchoraji Picha Kwenye Sufuria.** Sufuria kama hizo za Kiyunani zilikuwa ni za kupendeza sana na za aina mbali mbali. Sehemu yake kubwa ni sanaa halisi ya daraja ya juu. Zilikuwa zikichorwa picha zionyeshazo mikasa ya maisha ya zama zile, kadhalika habari za hadithini na mambo yaliyosimuliwa katika tenzi za Homero. Mnamo karne ya 6 B.C., kwa juu ya rangi nyekundu kidogo ya sufuria kulichorwa picha kwa kupakwa rangi nyeusi, hizi, kwa jumla, zikapata kujulikana kama sufuria zenye nakshi nyeusi. Mtindo wa sanaa hiyo ulibadilika katika karne ya 5 B.C., ambapo sufuria zilianza kutiwa rangi nyeusi pakiachwa nafasi ya kusawiri picha, rangi yake ikiwa ni hiyo hiyo ya kiasili ya udongo, uliochomwa moto. Basi, sufuria za aina hiyo zikaitwa sufuria zenye nakshi nyekundu. (Taz. picha za rangi za kamera XIII na XIY.)

---

*Mnamo karne ya 5 B.C. sanaa ya Kiyunani ilifikia kilele cha ustawi wake.* Vifani vya kuvutia sana vya usanifu ujenzi, utengenezaji sanamu na uchoraji picha vilikuwa vikiundwa huko huko Uyunani, kadhalika kwenye makoloni yake mbali mbali.

Kwa nyakati hizo, Athene ilitokezea kuwa kitovu cha maendeleo ya sanaa kote katika Elasi. Mathalan, vyombo vya udongo vilivyotengenezwa na kuchorwa picha huko Attika vilihesabiwa kuwa ni bora zaidi kote Uyunani. Mabingwa maarufu wa usanifu ujenzi na utengenezaji sanamu walikuwa wanafanya kazi huko Athene. Shughuli za ujenzi kwenye Akropoli ya Athene ziliongozwa na Fidio. Masanamu na majengo mengine yaliyochomoza kwenye ngome hiyo, yaliipatia sifa ya kuwa kifani kikuu cha sanaa ya Elasi.

## AKROPOLI YA ATHENE

*(Maelezeo yake kama ilivyokuwa mnamo karne ya 5 B.C.)*

**Akropoli yachomoza juu ya mji wote. Imezungukwa na kuta za mawe zilizosalia tangu zama zile za kutumika kwake kama ngome ya kulinda Athene. Kwa upande wa Kulia, karibu na kiingilio cha Akropoli, pana jengo lisilo kubwa liliiloinuka juu ya ukingo mkali. Hilo ni hekalu la Mungu wa kike wa Ushindi. Jumba la Kushotoni ni la kuhifadhia mapicha. Mahali pa kuingia kwenye Akropoli panavutia sana kwa portiko zake kukiwemo safu kadhaa za nguzo madhubuti za marmari. Humo ndani ya Akropoli, mkabala wa lango lake, kuna sanamu kubwa sana la shaba nyeusi. Ni sanamu la Mungu wa kike, Athena, lililotengenezwa na Fidio. Hata kabla ya kutia nanga huko Pirei, mabaharia wanaoingia bandarini, wanaweza kuona vizuri sehemu za juu za sanamu hilo zilizochovyewa dhahabu, yaani kofia yake ya kivita pamoja na ncha ya mkuki mkononi mwake Athena. Fedha za kugharimia ujenzi wa sanamu hilo zilitokana na ngawira iliyotekwa na Wayunani katika Mapigano ya Marathon. Kwa upande wa Kulia kutoka hapo panaonekana jengo madhubuti la kuvutia sana. Ni hekalu la kumwadhimisha Mungu huyo wa kike, ambaye Wayunani walimwadhimisha kuwa mbariki wa Athene, nalo linaitwa Parthenon.**

**Parthenon imejengwa kwa marmari nyeupe yenye madoadoa ya dhahabu. Kwa pande zote nne imezungukwa na portiko. Kuta zake kwa nje zimepambwa kwa nakshi ya duara ionyeshayo maandamano ya sherehe ya Waathene. Kwa upande wa Magharibi wa jumba hilo, mahali kingo za paa lake zinapoungana na zile za dari, pana masanamu ya Athena na Poseidon wakionekana kama vile wanabishana na kugombana; ngano inayohusika inasema kuwa mungu yule atakayetoa zawadi ya thamani zaidi kwa Athene, ndiye atakayeteuliwa kuwa mbariki wa mji huo. Poseidon akatokea, akaugonga mwamba kwa chusa yake, pakawa na chemchemi. Athena naye akachomeka mkuki wake ardhini, na mara mzeituni ukachanua. Hivyo, ikawa ni yeye, Athena, ndiye aliyepata madaraka ya kuubariki mji mkuu wa Wayunani. Pamoja na mengine, ngano hii yaonyesha wazi umuhimu mkubwa gani uliwekwa na Waathene juu ya ulimaji mizeituni.**

**Parthenon yagawanyika katika kumbi kubwa mbili. Ndani ya mmojawapo wa hizo mna sanamu la Athena lenye urefu wa mita kumi na moja, lililotengenezwa na Fidio. Usoni, mikononi na miguuni mwake, sanamu hilo limebandikwa mabamba ya pembe za ndovu. Mavazi yake ni ya dhahabu. (Picha 2 iliyoko kwenye uk. 156 yaonyesha kifani cha sanamu hilo, kilichotengenezwa kwa marmari vilevile, na kilichohifadhika tangu zama za historia ya Uyunani zilizofuatia baadaye). Ukumbi mwingine wa Parthenon, nao ulikuwa ni wa kuhifadhia**



1



1. Akropoli ya Athene mnamo zama zetu. (Picha ya kamera.) 2. Akropoli ya Athene mnamo karne ya 5 B.C. (Taswira ya kukisia.) *Yatafute maelezeo ya Akropoli na kutokana nayo zitaje sehemu za makumbusho zilizoko kwenye picha hizi mbili.*

Roshani ya hekalu kwenye Akropoli ya Athene.



2

hazina ya serikali ya Athene pamoja na ile ya Uitifaki wa Baharini. Hapo karibu na jumba hilo palikuwa na madhhahabu ya kutolea kafara za wanyama kwa miungu mnamo siku za sherehe.

Kwa upande wa Kushoto kutoka kwenye kiingilio cha Akropoli pana jengo maridadi lisilo kubwa. Ni hekalu la kuwaadhimisha Athena na Poseidon. Kwenye portiko yake mojawapo pana masanamu ya wasichana warembo ambayo ndiyo yanayolihimili paa lake badala ya nguzo. (Taz. picha kwenye uk. 214). Kandokando ya jumla hilo pameota mzeituni ambao ulidhaniwa kuwa ulipandwa na Athena.

Wayunani waliihesabu Athene kuwa ni mji mzuri zaidi nchini mwao. Mwandishi fasihi wa kale alisema: "Ama kweli, una kichwa kigumu kama umekosa kuiona Athene! Kama umewahi kuiona, lakini hukuvutiwa nayo, basi, wewe ni punda, na endapo umeihama kwa hiari, basi ni ngamia!".

Akropoli wa Athene ilitokezea kufikwa na uharibifu mkubwa sana. Mapicha yote yale pamoja na masanamu ya Fidio na mengine mengi yaliangamia na ku-

toweka; Parthenon na majengo mengine yalibomoka nusu na kukaribia kuwa magofu. Kwa sasa, mabaki ya vitu vya sanaa vilivyokuwako huko Akropoli, mkiwemo masanamu, yanahifadhiwa kwenye majumba ya makumbusho katika nchi mbali mbali za dunia.

Lakini pasina kujali maangamizi yoyote yale, Akropoli ya Athene inaendelea mpaka hii leo kumvutia sana kila mtu anayeizuru, na kumfanya asiweze kusahau maisha mvuto wake wa kipekee.

?

1. Kwa kutegemea masomo na vielelezo vinavyohusika, jaribu kueleza taswira ya hekalu la Kiyunani la karne ya 5 B.C. **2.** Masanamu yaliyojengwa huko Uyunani yalikuwa ni ya nani hasa? Tena nani waliotukuzwa na mabingwa wa sanaa hiyo wa Kiyunani kwa kutengeneza masanamu ya miungu na mashujaa wa hadithini? ***3.** Zingatia fikira na hisia zilizoweza kumwingia mtu wa zama zile kwa kuona mahekalu na masanamu ya Kiyunani. **4.** Picha zilizochorwa kwenye vyombo vya kufinyanga vya Kiyunani zatujulisha nini? Angalia picha kama hizo kitabuni humu, na kuzipembua zile za karne ya 6 B.C. pamoja na zile za karne ya 5 B.C. ***5.** Elezea mavutio yako juu ya Athene kama vile ambavyo mtalii aliyezuru mji huo mnamo karne ya 5 B.C. angesimulia.

## IBARA 41. MAENDELEO YA SAYANSI KATIKA UYUNANI

*Jikumbushe* maarifa ya kisayansi yaliyopatikana katika nchi za Mashariki ya Kale.

**1. "Baba wa Elimu ya Historia".** Taifa la Wayunani liliyakumbuka na kuyaenzi sana mafanikio makuu ya vita na ushindi wao dhidi ya dola kubwa na madhubuti la Uajemi. Waelasi walisimulia na kuandika kwa heshima na fahari juu ya ushujaa na ujasiri wa wazalendo wao katika kuwakabili maadui hao waliokuwa na nguvu nyingi mno.

Mnamo katikati ya karne ya 5 B.C., mwanahistoria wa Kiyunani, *Herodoto* aliandika *Historia ya Vita vya Uyunani na Uajemi*, kama ilivyokuwa mpaka zama za Mapigano ya Platei. Alivyokuwa akikusanya habari kwa kazi yake hiyo, Herodoto alizuru Misri na Babeli, Foiniki na sehemu za mwambao wa Bahari Nyeusi pamoja na kutalii kote kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan. Aliandika yale aliyoyaona kwa macho yake mwenyewe, kadhalika masimulizi ya wenyeji wa nchi alizozizuru. Insha yake hiyo yakusanya wingi mkubwa wa habari za mataifa na makabila yaliyoshiriki katika vita vile, wala siyo tu juu ya maisha yao mnamo karne ya 5 B.C., lakini pia juu ya historia ya kale kabisa. Kitabu hicho cha Herodoto ni kimojawapo cha vyanzo vikuu vya kutupatia maarifa kuhusu historia ya Uyunani na nchi mbali mbali za Mashariki.

Maandishi ya mtaalamu huyo adhimu wa Kiyunani yalikuja kusifikana sana tayari hata tangu mnamo zama zake hizo, na uthibitisho wake mmojawapo ni kwamba aliitwa "Baba wa Elimu ya Historia". (Umeshaijua insha gani ya Herodoto kuhusu historia ya Misri?)

**2. Maendeleo ya Maarifa ya Kisayansi katika Uyunani.** Safari za wafanyabiashara na wataalamu wa sayansi wa Kiyunani kwenda ng'ambo hadi kufika nchi za mbali zaidi, zilikuwa na umuhimu mkubwa sana katika kuongeza maarifa ya Wayunani kuhusu maumbile na maisha ya binadamu ulimwenguni, halikadhalika katika kupeana na kujaliziana maarifa ya kila aina baina ya mataifa, na katika maendeleo ya sayansi kwa jumla.

Mnamo karne ya 6 B.C., Mileto pamoja na miji mingine ya Kiyunani huko Ayonia, kama sehemu ya Asia Ndogo iliyoko kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati, ilivyokuwa inaitwa mnamo zama zile, ilikuja kutwaa mahali pakuu katika maendeleo ya sayansi. Wataalamu wa Kiayonia walijua vizuri maarifa ya kisayansi ya Wamisri na Wababeli, na kufaulu kuyajalizia na kuyaendeleza zaidi. Pamoja na kukusanya na kuelezea habari za mitokezo ya maumbile, wanasayansi wa Kiyunani waliwania kugundua sababu za mitokezo hiyo na kufafanua asili ya ulimwengu kwa jumla. Baadhi yao walishikilia kwamba maumbile yote yameibuka kutokana na maji, hali wengine walidai kwamba asili yake ni ardhi, au hewa, au moto. (Fikiri vipi maelezeo ya asili ya dunia kwa wanasayansi wa Kiyunani yalivyotofautiana na yale yaliyotokana na imani za kidini).

Katika karne ya 5 B.C., ikawa ni zamu ya Athene kugeuka kuwa kitovu cha maendeleo ya sayansi ya Kiyunani. Ilikuwa ni mtaalamu adhimu, *Demokrito,* aliyeishi huko Athene, ndiye aliyetoa mchango muhimu sana katika kupelekea mbele elimu zichunguzazo maumbile. Alikuwa ni wa mwanzo katika historia ya binadamu kutabiri huo ukweli kwamba vitu vyote duniani vimeundika kwa vijisehemu vya kimsingi vilivyoitwa *atom.*

Yafahamika kwamba maendeleo ya sayansi yalipelekea moja kwa moja katika ukuaji wa maoni ya kukanya miungu. Mathalan, Demokrito alishikilia kwamba mwanadamu hana roho yoyote ile ya kuishi milele ahera baada ya kifo chake katika dunia hii, tena kwamba sababu iliyowafanya wanadamu waamini roho, pepo na miungu kwa jumla, ilitokana na huko kupigwa na hofu na unyonge mbele ya mitokezo ya kutisha ya maumbile.

Mwanasayansi maarufu wa Kiyunani wa karne ya 4 B.C., Aristotle, alisifikana sana kwa mapeo yasiyokuwa na mfanowe ya maarifa aliyokuwa nayo. Pamoja na kutalii mafunzo ya wataalamu wote wa zama zake hizo, Aristotle alijumlisha maarifa ya kisayansi katika fani zake mbali mbali na kuzipa majina au isimu maalum, kama vile, *Fizikia* (maana yake ya kiasili ikiwa "maumbile"), *botani* (nayo ilitokana na neno "mmea" na ni sawa na vile tuiitavyo kama "elimumimea"), tena *policy* au *politics* (tumeitaja isimu hii hapa kama ilivyo katika lugha ya Kiingereza, na tuongeze kwamba kwa shina lake litokanalo na neno la Kiyunani *polis,* yaani "mji", au "mji-dola", imeingia pia katika lugha nyingine nyingi; kwa mfano, kwa Kirusi ni *politika,* na Kiswahili chake, kama ujuavyo, ni "siasa".—*Mfasiri.*). Kama wataalamu wengine walioendelea zaidi katika ulimwengu wa sayansi mnamo zama zake hizo, Aristotle alishikilia kwamba dunia ina umbo la tu-




1. Herodoto. 2. Demokrito. (Sanamu za kale za Kiyunani.)

fe (hivyo, akiyapinga maoni ya kale yenye makosa ya kuidhania kuwa ni hapa kila mahali hadi kwenye kingo zake.—*Mfasiri.*), ingawa yapasa tuainishe kwamba kwa sehemu fulani maoni yake mwenyewe kuhusu mambo hayo yalikuwa ni mbali na ukweli ulivyo hasa. Mathalan, alidhania kwamba sayari yetu ni sehemu ya katikati ya Ulimwengu Mkuu wote, yenye kuzungukwa milele na Jua na nyota.

**3. Udhiliwaji wa Wataalamu Waliokuwa na Fikira za Kimaendeleo.** Wayunani wengi walikuwa wakiyapokea kwa uhasama maoni ya wanasayansi ya kukanya miungu. Mathalan, mtaalamu mmojawapo wa Kiathene aliyedai kwamba Jua ni tufe kubwa sana la mawe yawakayo moto mkali, aliapizwa kama kafiri mwovu, maandishi yake yakachomwa moto, na mwenyewe kunusurika chupuchupu kwa kutorokea mbali akisaidiwa na Periklo.

Mafunzo ya Demokrito, ambayo yaliongozea katika uvunjaji wa imani za watu juu ya miungu na maisha ya milele ya roho zao wenyewe, yalisababisha wimbi la ghadhabu na chuki miongoni mwa makundi mengi ya wamilikaji watumwa huko Uyunani. Mmoja wao alitoa mwito wa kuyateketeza maandishi yote ya mwanasayansi huyo, na kuhusu wafuasi wake, basi, alidai "baadhi yao wanyongwe papohapo, wengine wacharazwe mijeledi na kutumbukizwa magerezani, na wote wengine wanyimwe haki za uraia".

**4. Sababu Kuu za Ustawi wa Utamaduni katika Uyunani.** *Mnamo karne ya 5 na ya 4 B.C., utamaduni wa Kiyunani ulipata maendeleo yasiyokuwa na kifani. Utamaduni huo uliundwa kwa juhudi za taifa lote la Wayunani.* Kuanzishwa kwa mfumo wa serikali iwakilishayo demokrasi ya umilikaji watumwa katika nchi hiyo, kuliiwezesha sehemu kubwa ya raia zake huru

kushiriki vilivyo katika ustawishaji wa utamaduni wake wa kitaifa. Na yafahamika kwa nini mnamo karne ya 5 B.C. ikawa ni Athene ndiyo iliyotwaa jukumu la kuongoza maendeleo ya utamaduni kote Uyunani. Kwani ilikuwa ni huko Athene ndiko mfumo wa serikali iwakilishayo demokrasi ya umilikaji watumwa (mfumo ambao kwa wakati huo ulikuwa ni wa kimaendeleo zaidi kwa kulinganisha na yote mingine iliyokuwako kabla katika historia ya binadamu.—*Mfasiri.*) ulikokua mapema na kukamilia zaidi kuliko kwenye miji-madola yote mingine ya Kiyunani. Walakini yapasa kuainisha hilo jambo muhimu sana kwamba *maendeleo ya utamaduni huko Uyunani yalipatikana kwa gharama za unyonywaji usiosemeka wa watumwa, kwa vile wao ndio waliobebeshwa kazi nyingi za sulubu zaidi.* Uyunani ya zama zile ilikuwa ni gereza halisi la watumwa, sudi yao ikiwa si chochote kingine isipokuwa kuvunja mgongo katika kazi ngumu ya kupindukia uwezo wa binadamu, kupigwa na kukandamizwa, kudhiliwa na kunyanyaswa maisha.

**5. Umuhimu wa Utamaduni wa Kiyunani.** Abjadi za lugha za mataifa mengi ulimwenguni zimetokana na ile ya Kiyunani. (Taz. ramani ya 12). Vilevile Uyunani ilipiga hatua kubwa katika kupeleka mbele maendeleo ya sayansi. Kama tulivyokwisha eleza kabla, wingi mkubwa wa isimu na maneno ya kawaida ya Kiyunani umeingia katika lugha mbali mbali zitumikazo ulimwenguni mnamo zama zetu, na pamoja na zile tulizozitaja, tuongeze *arithmetiki, historia, kemia, saikolojia,* n.k. Kadhalika, majina mengi ya watu yana asili ya Kiyunani, natuseme, Pita, Paulo, n.k.

Uyunani pia ilitokezea kuwa chanzo cha michezo ya tamthilia. Tenzi za Homero pamoja na maandishi ya mabingwa maarufu wengine wa lugha fasihi wa Kiyunani yametafsiriwa katika lugha takriban zote za kisasa. Masanamu na majengo mengine ya Wayunani yaligeuka kuwa vifani vya kujifunza kwa wasanifu ujenzi na watengenezaji sanamu ulimwenguni mnamo zama zilizofuatia.

Baada ya kila miaka minne, wanariadha hodari zaidi ulimwenguni kote hukutana pamoja kwa kushiriki katika Michezo ya Olimpiki. Na mwenge mkubwa sana ukiwaka mahali panapofanyika Michezo hiyo. Kwa kufuata desturi ya kale ya Wayunani, moto wa kuwashia mwenge huo unaletwa (na mara nyingi, kwa kuvuka masafa marefu sana katika nchi kavu na baharini) kutoka mjini Olimpia huko Ugiriki, ambako unawashwa kutokana na miale ya Jua kwa kutumia lenzi (hii pia ni kawaida itokanayo na Michezo ile ya mwanzoni kabisa ya Olimpiki, ambayo kama ulivyokwisha jua, iliasisiwa na Wayunani wa Kale.—*Mfasiri.*).

*Utamaduni wa Kiyunani umekuwa na ushawishi mkubwa sana juu ya maendeleo ya utamaduni duniani kote.*

?

**1.** Nini kilichofalia maendeleo ya utamaduni wa Kiyunani? **2.** Mafanikio gani yalipakana na Wayunani katika kuongeza na kuendeleza maarifa ya kisaya-

nsi? Kwa nini maendeleo ya sayansi yalipelekea katika maoni ya ukanyaji miungu na imani za kidini kwa jumla? **3.** Toa hoja za kuthibitisha kwamba mnamo karne ya 5 B.C. Athene ilikuwa kitovu cha maendeleo ya utamaduni wa Kiyunani. **4.** Taja mifano ya umuhimu ulio nao utamaduni wa Kiyunani katika maendeleo ya walimwengu wote kwa jumla. * **5.** Vipi umma mkubwa wa wananchi ulivyoshiriki katika kustawisha na kuendeleza utamaduni wa Kiyunani? Toa mifano inayohusika.

*SURA XI*

# UUNDIKAJI WA MADOLA YA KIYUNANI-KIMAKEDONIA KWENYE UPANDE WA MASHARIKI WA BAHARI YA KATI

## IBARA 42. UTUAMAJI WA UYUNANI NA UWEKWAJI WAKE CHINI YA MAMLAKA YA MAKEDONIA MNAMO KARNE YA 4 B.C.

**(Ramani ya 4).**

*Jikumbushe* vile dola la Sparta lilivyoundika, kadhalika eneo lake (Ibara 32; Kif. 2), pamoja na vile Uitifaki wa Baharini ulivyoanzishwa (Ibara 34; Kif. 5. Ibara 36; Kif. 1).

**1. Vita vya baina ya Miji-Madola ya Kiyunani.** Si Waathene tu, bali pia Wasparta walitamani kuitawalia Uyunani yote. Tayari hata chini ya enzi za Periklo, mashindano ya Athene na Sparta kwa ajili ya kujikweza juu ya wote, yalipelekea katika ufumukaji wa vita baina yao. Katika vita hivyo vilivyoanza mnamo 431 B.C. takriban miji-madola yote ya Kiyunani ilishiriki, baadhi yao ikiwaunga mkono Waathene, hali mingine ikaendea upande wa Sparta. Viliendelea kwa kiasi cha miaka thelathini, matokeo yake yakiwa ni kushindwa kwa Athene. Uitifaki wa Baharini ukavunjika. Kuta Ndefu za Athene zikateketezwa.

Vita vya baina ya miji-madola ya Kiyunani vilitokea pia katika karne ya 4 B.C. Yakizivamia milki za kigeni, majeshi ya mji huu au ule yalifanya uharibifu mkubwa sana kwa kufyeka mabustani ya mizabibu na miti mingine itoayo matunda, kuvyoga mapando na miche mashambani, kuchoma moto miji na vijiji, kuwateka watu na kuwafanya watumwa.

Matokeo ya vita yalikuwa ni maangamizi yasiyosemeka kote Uyunani. Makazi mengi yaligeuka kuwa vifusi vitupu. Mahali palipokuwa na mabustani ya mizeituni, pakawa hakuna kitu, ile visiki vilivyoungua, na mashamba kuota magugu.

**2. Ufilisikaji wa Wakulima na Wasanii.** *Si kama vita tu vya mara nyingi, lakini pia kuongezeka kwa watumwa wengi zaidi na zaidi—yote hayo yalipelekea katika ufilisikaji wa wakulima na wasanii.* Kazi ya mtumwa ilimgharimu haba sana mmilikaji wake. Matajiri wenye viwanda vya usanii pamoja na mashamba makubwa, walipendelea kuwashughulisha watumwa



Kikosi cha maaskari wa Makedonia (falanga) chenye mpangiko wa safu kumi na sita. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.) Maaskari walioko kwenye safu ya kwanza wana mikuki yenye urefu na mita mbili, na wale walioko kwenye safu ya sita, urefu wa mikuki yao wakurubia mita sita. Wakiwa mapiganoni, maaskari wa safu zote sita waliweza kutumia mikuki kwa wakati huo huo mmoja. Kikosi hicho chatanguliwa na maaskari wenye silaha nyepesi. Mbavuni pake kwafuatia wapanda farasi. Kikosi hicho kilikuwa na nguvu ya kufanya hujuma ya kuangamiza kabisa, lakini kiliweza kupigana kwenye nchi tambarare tu.

katika kazi hizo, kwani hivyo waliweza kujipatia na kuuza bidhaa zao kwa bei rahisi zaidi kwa kulinganisha na zile za wakulima na wasanii wa kawaida. Hao wa mwisho wakazidi kubanwa na shida ya kuuza mazao yao. Kama matokeo yake, idadi ya viwanda vidogo vya usanii ilikuwa ikipungua, ilhali vile vikubwa vikizidi kuongezeka. Hayo yaliandamana na ufilisikaji wa wakulima wa kawaida, na ardhi zao kununuliwa na matajiri.

Ili kujipatia riziki, mafukara wengi walilazimika kujiandikisha kwa huduma ya kijeshi. Masoko maalum yakachomoza, ambako iliwezekana kuajiri askari mmoja mmoja, kadhalika vikosi vizima na majemadari wao. Hata katika jeshi la mfalme wa Uajemi kulikuwa na wingi mkubwa wa maaskari kama hao wa kuajiriwa wa Kiyunani.

**3. Uchachukaji wa Mapigano ya Kitabaka.** Mafukara wa Kiyunani waliopigwa na unyonge na njaa, walizidi kupandwa na ghadhabu na chuki dhidi ya matajiri. Masikini wa mjini Korintho wakainuka kwa uasi, wakatoka nje na kuwaua matajiri na kuyateketeza majumba yao. Baadhi ya matajiri







1. Pesa ya Filippo wa Pili wa Makedonia. 2. Demosfeno. (Sanamu ya Kiyunani na karne ya 3. B.C.) 3. Sanamu ya simba kwenye mahali pa Mapigano ya Heronea.

walijaribu kujibanza kwenye mahekalu, lakini mafukara waliwapata hata humo mafichoni mwao, wakajitoma ndani na kuwaangamiza maadui zao kiasi cha mia kadhaa.

Yafahamika kwamba matajiri pia waliuchukia vikali umma wa masikini. Aristotle aliandika kwamba makabaila hao walikuwa na kawaida ya kutoa kiapo kama hiki: "Nakula yamini kwamba maisha yangu yote nitakuwa hasimu kwa umati huo wa makabwela, na kuufanyia maovu kadiri ya uwezo wangu wote".

Wengi sana miongoni mwa wamilikaji watumwa walikuwa tayari kujiweka chini ya amri ya dola lolote lile, mradi tu liweze kulinda vilivyo usalama wa mali zao pamoja na utawala wao juu ya watumwa na mafukara. Katika matarajio yao hayo, walizidi kuelekeza macho yao huko kwenye Ufalme wa Makedonia, ambao kwa wakati huo ulikuwa ukiongeza nguvu zake na kuzidi kukwea juu katika sehemu hiyo ya dunia.

**4. Uimarikaji wa Makedonia.** *Makedonia* ilikuwako kwenye Mkono wa Nchi ya Balkan, Kaskazini Mashariki kutoka Uyunani. Wakazi wake wengi zaidi walikuwa wakulima. Utawala ulikuwa umo mikononi mwa watemi-wateule, ambao takriban hawakujali mamlaka ya mfalme mkuu wa nchi hiyo.

Lakini kufika katikati ya karne ya 4 B.C., mfalme *Filippo wa Pili* alifaulu kuimarisha vilivyo mamlaka yake katika Makedonia, ambayo kama matokeo yake, ikaingia chini ya *mfumo wa utawala wa kipekee wa mfalme*, yaani *monarki* (isimu hii iliyobuniwa na Aristotle, yamaanisha mfumo wa serikali iliyoko chini ya utawala wa mfalme mmoja, *monark*, na mamlaka yake kuwa ni ya kurithiwa na mwanawe. — *Mwandishi.*).

Filippo wa Pili aliunda jeshi kubwa lenye nguvu nyingi. Maaskari wake wa miguu walichangwa kutoka miongoni mwa wakulima. Wakiingia mapiganoni, maaskari hao walipangwa kwa utaratibu wa falanga. Makabaila nao walikuwa wakiyahudumia majeshi ya wapanda farasi.

Hatimaye, mfalme huyo akaanza kuivamia miji ya Kiyunani, ambayo kama ulivyokwisha jua, ilikuwa imedhoofika kwa wakati huo. Akaiteka mmoja nyuma ya mwingine. Baadhi ya wamilikaji watumwa wa Kiyunani wakaitambua kwa ridhaa amri ya Filippo wa Pili. Kwani utajiri wao ulikuwa muhimu zaidi kwao kuliko uhuru wa Watani wao. Halikadhalika ilikuwa si nadra kwa mfalme huyo wa Makedonia kuwahonga wakazi wa miji ya Kiyunani ili wayafungulie majeshi yake milango ya ngome za mijini mwao. Mwenyewe alisema kwa udhihaki kwamba mji wowote ule unaweza kutekwa hata na punda kama akibeba gunia la dhahabu.

**5. Uwekwaji wa Utawala wa Makedonia huko Uyunani.** Ilikuwa ni umma mkubwa wa Athene ndio uliosimama wima na kuwakinza vikali wavamizi hao waliotoka Makedonia. Mapigano ya umma huo kwa ajili ya uhuru wa Watani wake, yaliongozwa na bingwa maarufu wa utoaji hotuba, *Demosfeno.* Katika hotuba zake za hamasa na ari, Demosfeno alimkashifu na kumlaani Filippo wa Pili kama mtekaji na mbakuzi mwovu wa milki za kigeni, na kuwaita Wayunani wasimame imara katika kuuhami uhuru wao. Baadhi ya miji-madola ya Uyunani ya Kati ikajiunga kwa mapigano ya pamoja dhidi ya wavamizi.

Mapigano ya kuamua ushindi baina ya Wayunani na Wamakedonia yalifanyika mnamo **338 B.C.** karibu na mji *Heronea.* Demosfeno alishiriki huko kama askari wa kawaida katika safu za Waathene. Mapigano yalikuwa makali na ya muda mrefu. Mwanzoni mwake Waathene walifaulu kuyasukuma kwa kiasi majeshi ya Filippo wa Pili. Lakini kwa vile Wamakedonia walikuwa na silaha madhubuti na nidhamu bora zaidi, mwisho wake wakapata ushindi.

Kama matokeo ya mapigano hayo, takriban sehemu zote za Uyunani ziliwekwa chini ya mfalme wa Makedonia. Msimulizi wa zama zile alisema kuwa "pamoja na maiti za Wayunani waliopoteza roho zao huko Heronea, uhuru wa Watani wao pia ulifukiwa ardhini".

*Kufilisika kwa wakulima na wasanii pamoja na kuchachuka kwa mapigano ya kitabaka huko Uyunani kulipelekea katika udhoofikaji wa miji-madola yake. Vita vya wenyewe kwa wenyewe baina yao, pamoja na usaliti wa wamilikaji watumwa, vilisababisha Uyunani ipoteze uhuru wake.*

## KUTOKA KATIKA HABARI ZA MAISHA YA DEMOSFENO

*(Masimulizi ya mwandishi wa kale).*

**Tangu wakati wake wa utotoni, Demosfeno alikuwa dhaifu na mwele sana, hata kushindwa kwenda skuli. Na alipokua, hali yake hiyo haikubadilika, huko akichekwa na kudhihakiwa kwa sababu ya unyong'onyevu wake.**

**Demosfeno alikuwa na kipawa cha kusema kwa ufasaha, na kujawa na ari na hamu ya kujiendeleza katika upande huo. Lakini alisibiwa kuwa na dosari ya kitembe pamoja na udhaifu wa pumzi. Ni shukrani kwa mazoezi ya kudumu aliyoyafanya kwa bidii na ung'ang'anivu, ndiyo Demosfeno akafaulu kurekebisha dosari zake zote zile za kiasili. Mathalan, alikuwa mtu mwenye haya sana kwa kadiri ambavyo makelele ya umati kumfanya kukomesha hotuba yake papohapo. Akitaka kuondokewa na tabia hiyo, alifanya desturi ya kwenda pwani wakati wa upepo uvumapo na mawimbi kupigapiga kwa mshindo mkali, na kujizoelesha kusema pasina kujali makelele yoyote yale na yawe makali na yenye nguvu vipi. Basi, hatimaye akawa haogopi hata kidogo mihanikizo na mingurumo ya halaiki zozote zile alizokuwa akizihutubia.**

**Demosfeno hakulala usiku, bali wakati kama huo alikuwa akitayarisha hotuba zake chini ya mwanga wa kandili. Alikuwa akinywa maji tu, hivyo, akiimarisha afya na nguvu zake. Kutokana na hulka yake alikuwa na uzoefu usiopendeza wa kupandisha pandisha bega lake wakati wa kuhutubia. Hila aliyoitumia ili kusahihisha dosari hiyo ilikuwa ni kufanya mazoezi ya kusema huku akisimama mahali ambapo kwa juu yake moja kwa moja alikuwa amening'iniza upanga ukiwa karibu sana kumgusa; basi, kuona hatari hiyo ya kuweza kuchomwa na upanga kukamfanya ajizuie kupandisha pandisha bega lake.**

? **1.** Nini kilichopelekea katika ufilisikaji wa wakulima na wasanii wa Kiyunani? Taja sababu zake si chini ya mbili. **2.** Eleza maana ya "monarki". Nchi gani za Mashariki ya Kale zilizokuwako na zisizokuwako chini ya mfumo wa serikali wa aina hiyo? **3.** Kwa nini Makedonia ilifaulu kuweka amri yake juu ya Uyunani? **4.** Miaka mingapi imepita mpaka sasa tangu kufanyika kwa Mapigano ya Heronea? * Miaka mingapi ilipita tangu Mapigano ya Salamino mpaka yale ya Heronea? **5.** Sifa kuu gani alizokuwa nazo Demosfeno?

# IBARA 43. UUNDIKAJI NA UVUNJIKAJI WA DOLA LA ISKANDER WA MAKEDONIA

## (Ramani za 6 na 7).

*Jikumbushe* sababu za kushindwa kwa Ufalme wa Uajemi katika vita vyake na Uyunani (Ibara 34).

**1. Maandalio ya Msafara wa Kivita Kwenda Mashariki.** Alipokwisha iteka Uyunani na kuiweka chini ya amri yake, Filippo wa Pili alianza kuandaa msafara wa kivita kwenda Uajemi, ambako wamilikaji watumwa wa Kimakedonia na wa Kiyunani walitarajia kujitwalia ardhi zenye rutuba, wingi mkubwa wa watumwa wapya pamoja na hazina za wafalme wa Kiaje-



17-823

mi zilizosifikana kuwa na utajiri usiosemeka. Mafukara wa Kiyunani pia walikuwa wanaingia majeshini mwa Filippo wa Pili, kwani ni kwa njia hiyo tu ya kuyatumikia majeshi yake kwa ujira, ndiyo waliweza kujipatia chanzo cha kujiruzuku wenyewe pamoja na koo zao.

Wakati wa maandalio ya msafara huo wa kivita, Filippo wa Pili aliuawa kutokana na *njama*, ambayo ilionyesha kuwa iliongozwa wa Waajemi. Mwanawe marehemu, Iskander alirithi kiti cha enzi, akiwa na umri wa miaka ishirini. Alikuwa mtu mwenye bidii na ushujaa mkubwa, lakini mkorofi na mwepesi wa kupandwa hasira. Iskander alisifikana sana kwa vipawa vyake vingi na kupata elimu nzuri; mwalimu wake alikuwa Aristotle.

**2. Utekwaji wa Pande za Mashariki za Mwambao wa Bahari ya Kati.** Mnamo **334 B.C.**, jeshi la *Iskander wa Makedonia* (anajulikana pia kwa jina la Inskander Mkuu.—*Mfasiri.*) liliivamia Asia Ndogo. Katika mapigano mawili, Wamakedonia waliyatokomeza majeshi ya Waajemi, kisha, wakasonga mbele kuelekea Kusini kwa kuambaa Bahari ya Kati. (Picha ya rangi ya kamera XV yaonyesha mchoro wa kale wa habari za mapigano hayo).

Kokote kule alikokuja na jeshi lake, Iskander alikuwa akiwatokomeza pasina huruma au kuwafanya watumwa watu waliothubutu kuujibiza uvamizi wake. Mathalan, alipoiteka Turo, aliamuru kuwaua wakazi elfu nane wa mji huo, pamoja na kuwauza utumwani wengine wapatao elfu thelathini.

Lakini huko Foiniki, miji yake mingi zaidi ilitamani kujitoa katika utawala wa kiimla wa Waajemi, na hivyo, ikaitambua amri ya Iskander. Misri aliiteka pia pasina mapigano, na makuhani wa huko kumtangaza kuwa mungu.

**3. Uangamiaji wa Ufalme wa Uajemi.** Kutoka Misri, Iskander wa Makedonia na jeshi lake alikwenda kwenye Eneo la Mito Miwili. Mfalme wa Uajemi wa zama zile, *Dario wa Tatu*, alikusanyisha majeshi mengi ajabu, mkiwemo ndovu wa kivita pamoja na magari ya kubururwa na farasi na kubeba maaskari. Kwenye magari hayo kulikuwa kumefungiwa miundu mirefu mikali sana, ikiwa ndiyo mojawapo ya silaha za Waajemi. Lakini ilivyokuwa maaskari wengi sana wa Dario wa Tatu walichangwa kutoka miongoni mwa mataifa na makabila yaliyopigwa vita na kutiishwa na Uajemi hapo kabla, basi kwa hivyo, hawakuwa na hamu ya kupigana kwa ajili ya mfalme huyo.

Majeshi ya pande zote mbili yalipambana kwenye uwanda mkubwa karibu na sehemu iitwayo *Gagamelo*, kandokando ya Mto Tigrisi (taz. picha 2 kwenye uk. 226). Dario wa Tatu alivitomeza mbele vikosi vyake vya magari yabururwayo na farasi. Lakini Wamakedonia wakarusha mishale na kutokomeza sehemu kubwa zaidi ya waendeshaji wa magari hayo, kisha, wakazichangua safu zao katikati na kuachia makundi ya farasi waendao shoti wakimbilie mbali pasina kuwadhuru.

Iskander pamoja na kikosi chake cha wapanda farasi akajitoma hadi








1. Kichwa cha sanamu ya Iskander wa Makedonia. 2. Mapigano ya Gagamelo. 3. Kupigana kwa Wayunani na Waajemi. (Nakshi kwenye jeneza la marmari.)

kwenye makao makuu ya mfalme wa Waajemi. Wakati huo huo, falanga ya Wamakedonia ikasonga mbele na kuzidi kuwasukuma maadui. Akipigwa na hofu na kiherehere, Dario alirudi nyuma akiwa mmojawapo wa Waajemi wa mwanzo kabisa kutoroka. Halafu na majeshi yake yote yakamfuatia na kukimbia pasina kujijua. Haukupita muda mrefu ila Dario akauawa na watu wa kundini mwake mwenyewe.

Hivyo, *dola kubwa sana la Uajemi lilitokezea kuwa kama jitu lenye miguu ya mchanga. Mara tu lilipokuja kutwangwa pigo kali, halikustahamili mshindo wake na kuangamia papohapo.*

**4. Vita vya Iskander Huko Asia ya Kati na Barahindi.** Sehemu fulani ambazo hapo kabla zilikuwako chini ya utawala wa mfalme wa Uajemi, zilindelea kuwakinza Wamakedonia. Ilikuwa ni wakazi wa Asia ya Kati ndio waliowakabili wavamizi hao kwa ukali na ung'ang'anivu zaidi. Ilichukua miaka mitatu mizima kwa Iskander kupigana vita na kutokomeza maelfu ya watu mpaka alipofaulu kuiteka sehemu ndogo ya eneo hilo.

Msafara wake haukuishia hapo, naye akasonga mbele na kuivamia Barahindi. Lakini maaskari wake walikuwa wameshaishiwa nguvu na kunyong'onyezwa na msafara huo wa muda mrefu na wa taabu mno, tena Wahindi walisimama wima na kuyakabili kishujaa majeshi ya wavamizi. Akishikwa na tamaa ya kuiweka dunia yote chini ya amri yake, Iskander aliwasihi na kuwabembeleza maaskari wake kuendelea mbele na msafara wao

wa ubakuzi wa milki za kigeni. Lakini walikataa, na mnamo **325 B.C.**, ikambidi kugeukia nyuma.

**5. Dola la Iskander na Uvunjikaji Wake.** Kama matokeo ya vita vya utekaji vilivyoendeshwa na Wamakedonia, kulichomoza *dola kubwa ajabu*, ambalo maeneo yake yalitandazika kutoka kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan, huko Magharibi, hadi kandokando ya Mto Indusi, huko Mashariki. Mwenyewe Iskander hakurejea kwao Makedonia, bali alikaa huko Babeli na kuifanya kuwa mji mkuu wa dola lake. Akiwaiga wafalme wa Kiajemi, Iskander aliongoza maisha ya fahari na kugaagaa katika anasa tupu, huku akidai hata watukufu wamwinamie vichwa na kumpigia magoti.

Mnamo 323 B.C., Iskander alikufa kwa kupigwa na maradhi ya homa. Hajawahi hata kuzikwa, wakati majemadari wake walipokuja kugombania utawala. Dola la Iskander likavunjika katika falme mbali mbali, ambazo kubwa zaidi kati yao zikiwa ni *Makedonia, Misri* na *Sham*, na kutawaliwa na majemadari hao.

Mataifa ya Misri na Asia Ndogo yakajikuta chini ya hali ya kunyonywa na kukandamizwa na wamilikaji watumwa wa Kimakedonia na wa Kiyunani.

## KUTOKA KATIKA HABARI ZA MAISHA YA ISKANDER WA MAKEDONIA

**Masimulizi mengi juu ya Iskander wa Makedonia yamesalia mpaka mnamo zama zetu. Sehemu yake kubwa iliingia ndani ya kitabu cha habari za maisha ya Iskander kilichotungwa na Plutarko.**

**Wakati alipokuwa yungali kijana, Iskander alionyesha kushuka moyo sana kila aliposikia juu ya mafanikio ya kivita ya baba yake, Filippo wa Pili. Alizoea kusema: "Babangu atawahi kuteka yote kabisa, hivyo, mimi sitoweza kutenda lolote lile lenye fahari na taadhima".**

**Palikuwa na mji wa Gordia (sehemu za Frijia, mojawapo ya nchi za kale huko kwenye Asia Ndogo.—***Mfasiri.*)**, ambao ulisifikana kwa hatamu ya gari la farasi yenye fundo lililokazwa na kutatanika ajabu. (Ni mfalme wa Frijia, Gordio, ndiye aliyepiga fundo hilo, nalo kwa hivyo, likaitwa "Fundo la Gordio".—***Mfasiri.*) **Ilisemekana kwamba mtu atakayefaulu kulifungua fundo hilo, atakuwa mtawala wa Asia yote. Wengi walijaribu bahati yao, na wote walishindwa. Iskander alitokea pia kufanya jaribio la kulifungua, lakini hakufanikiwa vivile. Basi, akachomoa upanga wake, akalikata moja kwa moja fundo hilo. Hivyo ndiyo asili ya usemi huo maarufu "kukata fundo la Gordio" (yaani, kufumbua tatizo kali lolote lile kwa mkumbo mmoja na kwa ukamilifu), ambao umeingia katika lugha mbali mbali ulimwenguni.**

**Katika msafara wao mmojawapo wa kuvuka jangwa, Wamakedonia walitaabika sana kwa kuona kiu. Ni mfalme wao tu, Iskander, ndiye aliyetafutiwa na kuletewa konzi ya maji. Lakini alikataa kunywa, akasema: "Nikinywa peke yangu tu, basi, wote wanaonifuata watapoteza nguvu".**

**Katika hazina iliyotekwa nyara na jeshi la Iskander huko Uajemi mlikuwa na jaluba la thamani sana. Wenzake mfalme wakamshauri kulitumia kwa kuhi-**

**fadhia kitu kilicho azizi zaidi kwake. Naye akasema kuwa atatia humo kitabu cha utenzi wa *Iliada*.**

**Akiwa na tuhuma ya kufanyiwa usaliti na wasaidizi wake wawili wa karibu zaidi, Iskander aliamuru mmoja wao ahojiwe kwa kuteswa vikali, kisha, anyongwe. Na alihudhuria mwenyewe kushuhudia mateso hayo ya kuhoji. Halafu, kutokana na amri ya Iskander, msaliti mwingine pia alinyongwa, pasina kujali kwamba aliwahi kuwa msaidizi na rafiki mkubwa wa Filippo wa Pili, babake Iskander.**

?

**1.** Kwa nini Wayunani walijiunga na msafara wa kivita wa Iskander wa Makedonia kwenda kuiteka Uajemi? **2.** Angalia ramani ya 6 na kutafuta nchi zile uzijuazo, ambazo jeshi la Iskander lilizipitia katika msafara wake wa kivita huko Mashariki. **3.** Kwa nini ufalme wa Uajemi ulishindwa kuzijibiza hujuma za Wamakedonia? **4.** Madola gani yalichomoza huko kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati mnamo karne ya 4 na ya 3 B.C.? Kulikuwa na tofauti gani baina ya madola hayo na yale ya Kiyunani ya karne ya 5 B.C.? **5.** Msafara wa kivita wa jeshi la Iskander uliendelea kwa miaka mingapi? Miaka mingapi ilipita tangu kutokea kwa Mapigano ya Heronea mpaka kuanza kwa msafara huo wa jeshi la Iskander? * **6.** Jaribu kutoa wasifu wa Iskander wa Makedonia.

## IBARA 44. UCHUMI NA UTAMADUNI WA NCHI ZA MWAMBAO WA MASHARIKI WA BAHARI YA KATI MNAMO KIPINDI CHA KUTOKA MWISHONI MWA KARNE YA 4 MPAKA MNAMO KARNE YA 2 B.C.

**(Ramani ya 7).**

*Jikumbushe* mchango gani ulitolewa na wataalamu wa Kiyunani katika kupelekea mbele maendeleo ya sayansi mnamo karne ya 5 na ya 4 B.C. (Ibara 41; Vif. 1,2).

**1. Maendeleo ya Uchumi wa Umilikaji Watumwa Huko Asia Ndogo na Misri Baada ya Kutekwa Kwao na Jeshi la Wamakedonia.** Maaskari wa Kimakedonia na wa Kiyunani waliyateka maeneo makubwa ya ardhi zenye rutuba huko Mashariki, wakayageuza kuwa miliki yao na kuwalazimisha wakulima na watumwa wa kienyeji kufanya kazi kwenye mashamba yao, huku wakiwanyonya na kuwakandamiza vikali. Kwa kuandamana na watekaji hao, wafanyabiashara na wasanii wa Kiyunani na wa Kimakedonia wakaongoza pia kwenda huko Asia Ndogo na Misri. Wakajitwalia shughuli za kibiashara pamoja na kuanzisha viwanda vikubwa vya usanii na vya uundaji meli katika sehemu hizo.

Miji mikongwe ya pande hizo za Mashariki ilipanuka sana na mingine mingi ikachomoza na kukua, hasa kwenye sehemu za kukutana kwa njia za usafiri wa baharini na zile za kutoka kwenye pembe za mbali za bara. Wayunani walitengeneza majahazi makubwa ya kuvuka masafa marefu sa-

na na kusheheni mamia ya tani za mizigo; jahazi moja kama hilo lilikuwa na mamia kadhaa ya watumwa wapigaji makasia.

Kwenye miji hiyo takriban yote palikuwa na masoko ya watumwa. Idadi yao huko kwenye *mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati* iliongezeka mno. Wamilikaji watumwa katika sehemu hizo walikuwa hasa Wayunani na Wamakedonia, ingawa tabaka hilo la wanyonyaji lilikusanya pia wenzao wa kienyeji, nao wakaongoza maisha yao kwa kuwaiga Wayunani pamoja na kujifunza lugha yao na kupokea mila na desturi zao. Jina *Mwelasi* likachukuliwa katika pande hizo kwa maana ya *mmilikaji watumwa.*

**2. Iskanderia wa Misri.** Mnamo karne ya 3 B.C., mji mkubwa zaidi ulimwenguni ukiwa pia mji mkuu wa Ufalme wa Misri, ukawa *Iskanderia* (ulijulikana pia kwa jina la Aleksandria.—*Mfasiri.*), ambao uliasisiwa na Iskander wa Makedonia huko kwenye delta ya Naili. Mizigo ya nafaka na mafunjo kutoka sehemu za mbali za Misri, pamoja na dhahabu na pembe za ndovu kutoka Unubi, ilikuwa ikisafirishwa kwa wingi kupelekwa huko Iskanderia kwa kupitia mto huo mkuu. Na kukajengwa mfereji uliounganisha Naili na Bahari ya Sham. Njia za kibiashara ziliongozea kutoka Iskanderia kuelekea kwenye Ghuba ya Uajemi hadi Barahindi. Masoko ya mji huo yalizidi kustawi na kujaa tele bidhaa za kila aina, na kulikuwa kukisikika lugha za mataifa na makabila mengi.

Kwenye kisiwa kilichoko mkabala wa Iskanderia palijengwa *mnara* uliokuwa na urefu wa kiasi mita 120, na kuwekewa taa kwa juu yake. Mnara huo ulikuwa ni wa kuonyeshea njia za kuingia bandarini. Mabarabara ya mjini yalikuwa ni ya baraste na kunyoka sawa. Iskanderia ilisifikana pia kwa mabustani yake mengi ya kuvutia na yenye vivuli vya kuburudisha, pia kwa jumba lake la michezo ya tamthilia na makasri ya fahari sana ya mfalme, kadhalika kwa jimnasia zake na *Jumba la makumbusho* au *musei* maarufu (neno hili *musei* maana yake ni *makao matakatifu ya Wamousa; Wamousa* ni jina la Kiyunani la kuiita miungu yao ya kike iliyosimamia na kubariki fani mbali mbali za sanaa na utamaduni; jikumbushe habari zao, ambazo zimeelezwa ndani ya Kif.2 cha Ibara 29. Na kuhusu *musei*, basi, kwa shina lake neno hili limeingia katika lugha nyingi za dunia na kwa jumla kumaanisha "makumbusho" ya aina zozote zile, kama vile, ya vitu vya sanaa na utamaduni, ya habari za historia, n.k.—*Mfasiri.*). Pamoja na mengine, kwenye Jumba hilo la makumbusho la Iskanderia kulikuwa na kituo cha kuchungulia mbingu na nyota, pamoja na maktaba kubwa sana.

**3. Maendeleo ya Sayansi Mnamo Karne ya 3 na ya 2 B.C.** Kwenye maktaba za Iskanderia na miji mingine ya mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati mlikusanyishwa maandishi mengi ya kisayansi kutoka Uyunani na nchi za Mashariki. Mathalan, katika maktaba ya Iskanderia tu mlikuwa na hati za mkono kiasi cha laki saba zilizoandikwa juu ya mafunjo na *pergamene.* Hiyo ya mwisho ni aina ya karatasi iliyofanywa kutokana na ngo-




zi za ndama au vitoto vya kondoo. Kituo kikuu cha kutengenezea *pergamene* kilikuwa ni *Pergamum*, mji wa kale huko Asia Ndogo, na ni kutokana na jina jilo, ndiyo kukaitwa kifaa hicho cha kuandikia. Ubora wa *pergamene* ni umadhubuti wake na urahisi katika matumizi. Lakini ni kitu ghali sana. Tuseme, utoaji wa kitabu kikubwa kimoja wahitajia kutumia ngozi za kundi zima la ndama.

Wataalamu wengi sana walikuwa wakijizamisha katika kazi ya kuandika insha zao chini ya ukimya wa maktaba hizo. Kuambatana kwa maarifa ya kisayansi ya Magharibi na Mashariki ya dunia kulisaidia vilivyo katika kupeleka mbele maendeleo ya taaluma mbali mbali, hasa hesabu, elimu zichunguzazo maumbile pamoja na mambo ya unajimu. Mnamo karne ya 3 na ya 2 B.C., shughuli za kisayansi huko kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati zilifikia kilele cha maendeleo yake katika dunia yote ya kale.

Mnamo karne ya 3 B.C., mtaalamu mashuhuri wa hesabu, *Euklido*, alikuwa akijishughulisha na kazi yake huko Iskanderia. Mchango wake mkubwa katika kuendeleza jiometria haujapoteza umuhimu wake mpaka hii leo.

Wataalamu wa unajimu huko Iskanderia pia walipata mafanikio mengi sana. Kwa mfano, waliukisia kwa usahihi ukubwa wa sayari yetu. Tena, mmoja wao aliyekuwa mwanasayansi wa Kiyunani, alitabiri kwamba Dunia yazunguka milele kwenye mhimili wake, na wakati huo huo, yalizunguka Jua. Lakini alishindwa kuthibitisha utabiri wake. Wataalamu wenzake wakamcheka tu, na uvumbuzi huo muhimu sana ukasahaulika kwa muda mrefu.



2



3



4

1. Rasimu ya mji wa Iskanderia huko Misri. 2. Mnara wa taa wa Iskanderia, (Taswira ya kukisia) ambao ulidhaniwa kuwa ni mmojawapo wa "Miujiza Mikuu Saba" ya dunia. Nuru ya mwenge wake ilionekana kwa umbali wa zaidi ya kilomita mia moja. Mnara huo uliharibiwa na zilzala. Picha yake hii ilichorwa kutokana na taswira zake za kikale. 3. Ramani ya dunia ya karne ya 3 B.C. iliyochorwa katika Iskanderia. Rangi ya kijivujivu yaashiria maumbo ya mabara kama yalivyodhaniwa na Wayunani. Mstari meusi waonyesha mipaka halisi ya mabara na bahari za dunia. 4. Sehemu ya juu ya nguzo ya Korintho. Yafanana na ua kubwa lililochanua lenye majani marefu yaliyokatikakatika kwa namna ya ajabu. *Ilinganishe na nguzo ya Kidoriko na ya Kiayoniki.* (Taz. picha ya 2 kwenye uk.210).

**4. Maendeleo ya Sanaa katika Uyunani na Mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati Mnamo Karne ya 3 na ya 2 B.C.** Baada ya Wamakedonia kuziteka sehemu za Asia Ndogo na Misri, wasanii wa Kiyunani walijenga huko mahekalu ya miungu yao ya Olimpo, pamoja na makasri na majumba ya michezo ya tamthilia. Nguzo zile rahisi za Kidoriko zikadhani-

wa kuwa hazifai tena kuwekwa kwenye makasri ya wafalme ya zama hizo, ambayo yalizidi kuwa ya fahari na taadhima. Kwa hivyo, mnamo karne ya 4 na ya 3 B.C., katika sehemu hizo kulifuatwa mtindo wa kuyajengea makasri na majumba mengine nguzo za kuvutia zaidi zilizopata kujulikana kuwa ni *za Korintho.* (Angalia uk. 232).

Mnamo karne ya 3 na ya 2 B.C., watengenezaji sanamu wa Kiyunani walifanikiwa kuunda vitu mbali mbali vya sanaa vya aina ya kipekee, mkiwemo sanamu la Mungu wa kike wa Ushindi aitwaye *Nike.* Sanamu hilo linavutia sana, hasa kwa vile muundaji wake alivyowasilisha kistadi taswira ya mungu huyo mwenye mabawa, akiwa katika mwendo wa kasi wa kuwania ushindi pasina kujali upepo mkali wenye kumkabili na kupeperusha gauni lake.

Tabia mpya ya fani hiyo ya sanaa ya Kiyunani kwa wakati huo ilikuwa ni kufanya masanamu ya watu yamithilishe sura zao kwa usahihi na ukamilifu zaidi, kadhalika yawasilishe ulimwengu wao wa kirohoni. Mfano wake mmojawapo ni sanamu la Demosfeno, ambalo linashabihiana sana na vile bingwa huyo adhimu wa usemaji fasaha alivyokuwa maishani mwake. Lamwonyesha katika miaka yake ya uzeeni na unyong'onyevu, uso wake ukiwa na ishara wazi wa majonzi na wasiwasi mkubwa juu ya sudi ya Watani wake. (Taz. uk.223.)

Kituo kimojawapo kipya cha maendeleo ya sanaa ya Kiyunani mnamo zama hizo kilikuwa Pergamum. Mathalan, mji huo ulisifikana kwa kuweko nakshi maarufu ya ukutani ionyeshayo mapigano baina ya miungu ya Olimpo na *majitu ya hadithini.* Nakshi hiyo imenyoka kwa kiasi cha mita 130, na urefu wa masanamu yake wakurubia mita tatu. Na bila ya kujali uharibifu wake mkubwa, kifani hicho cha sanaa ya Kiyunani kinavutia sana mpaka hii leo, hasa kwa vile kinavyowasilisha ukali wa mapigano hayo, umadhubuti na ushupavu wa wapiganaji, nguvu na furaha ya washindi, mateseko na majonzi ya walioshindwa.

*Misafara ya kivita ya Wamakedonia ya kuteka milki za kigeni huko Mashariki ilipelekea katika kuhimiza maendeleo ya uchumi na utamaduni kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati. Lakini umma wa wenyeji watumiao jasho lao wenyewe uliwapokea kwa uhasama na chuki wavamizi hao wa Kimakedonia na wa Kiyunani. Madola yaliyoundwa kama matokeo ya vita vile vya ubakuzi hayakuwa madhubuti.* Halafu pia, madola hayo yalikuwa hayeshi kupigana yenyewe kwa yenyewe, jambo ambalo liliongozea vilevile katika kudhoofika kwao. Kwa hivyo, hayakustahamili mkumbo mkali wa kuvamiwa na Warumi, ambao kwa wakati huo walikuwa wameshapata nguvu nyingi na kujitoma katika pande hizo za Mashariki.

?

**1.** Mabadiliko gani yalitokea katika uchumi wa nchi za mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati kwa kuandamana na utekwaji wao wa Wamakedonia? **2.** Jari-





1. Sanamu ya Mungu wa Kike Nike ya karne ya 3 B.C. 2. Kizee. (Sanamu ya karne ya 1 B.C.) 3. Sehemu ya nakshi katika Pergamum, ionyeshayo mapigano ya miungu na majitu. Zeusi akiwaangusha majitu chini.

bu kutunga masimulizi juu ya Iskanderia, kwa kutegemea masomo, rasimu ya mji huo pamoja na picha na vielelezo vinavyohusika. Nini kilichofananisha Iskanderia na miji ya Uyunani, kadhalika na miji ya Mashariki ya Kale, tena yepi yaliyokuwa mapya katika mji huo kwa kulinganisha na ile mingine tuliyoitaja? **3.** Kulikuwa na maktaba maarufu gani katika Mashariki ya Kale? Linganisha maktaba hiyo na ile ya Iskanderia (Ibara 17; Kif. 3). Uamuzi gani kuhusu maendeleo ya utamaduni kwa jumla unaweza kufanywa kutokana na ulinganishaji huo? **4.** Vipi sanaa ya Uyunani ya karne ya 3 na ya 2 B.C. ilivyotofautiana na vile ilivyokuwa mnamo karne ya 5 B.C. Ipi kati ya hizo ndiyo uliyoipenda zaidi, na kwa nini?

## HAKIKISHA VILE ULIVYOELEWA HISTORIA YA UYUNANI

*Uyunani ilikaliwa na watu tangu zama za kale kabisa. Karibu na mwishoni mwa elfu ya pili ya miaka B.C., hali ya ukazi wa Wayunani ilibadilika sana.*

**Uhamaji wa makabila ya Kiyunani ulifuata mielekeo gani mnamo mwishoni mwa miaka ya 2,000 B.C.? Angalia ramani ya 5 na kuonyesha mahali pa ukazi wa Wayunani mnamo mwanzoni mwa miaka ya 1,000 B.C. Kwa nini utamaduni wa Kiyunani ulituama mnamo zama hizo, na mitokezo ya utuamaji huo ikoje?**


3

*Mnamo kipindi cha kutoka karne ya 11 mpaka karne ya 9 B.C., Wayunani walikuwa wamo katika ukiukaji kutoka katika mfumo wa ujima wa awali kuingia katika ule wa umilikaji watumwa.*

**Kulikuwa na mabaki gani ya mfumo wa ujima wa awali katika Uyunani ya Zama za Homero, tena dalili za kuchomoza kwa mfumo wa umilikaji watumwa mnamo zama hizo zilikuwaje? Toa mifano ya kuthibitisha majibu yako. Nini sababu kuu ya ukiukaji wa Wayunani kuingia katika mfumo wa umilikaji watumwa? Kwa nini Misri na Eneo la Mito Miwili zilianza kufanya ukiukaji huo mapema kuliko Uyunani?**

*Mnamo kipindi cha kutoka karne ya 8 mpaka karne ya 6 B.C., huko Uyunani kuliundika mfumo wa umilikaji watumwa, na serikali na madola kuchomoza.*

**Kulikuwa na madola gani ya Kiyunani mnamo kipindi cha kutoka karne ya 8 mpaka karne ya 6 B.C.? Onyesha mipaka ya maeneo yao kwenye ramani. Nini kilichopelekea katika uundwaji wa madola hayo? Mafanikio gani yalipatikana na umma mkubwa wa Kiyunani katika mapigano yake dhidi ya wateule mnamo karne ya 6 B.C.?**

*Mnamo kipindi cha kutoka karne ya 8 mpaka karne ya 6 B.C., Wayunani wengi waliihama nchi yao ya uzalendo na kufanya makazi yao ugenini.*

**Onyesha kwenye ramani pamoja na kueleza kwa ufupi wapi makoloni ya Kiyunani yalikoibuka mnamo kipindi cha kutoka karne ya 8 mpaka karne ya 6 B.C. Taja sababu si chini ya tatu za uundwaji wa makoloni hayo. Uanzishaji wa makoloni ulikuwa na umuhimu gani kwa Uyunani, kadhalika kwa nchi ambako makoloni hayo yalianzishwa?**

*Mnamo karne ya 5 B.C., mfumo wa umilikaji watumwa katika Uyunani ulizidi kuendelea mbele.*

**Maendeleo ya mfumo wa umilikaji watumwa huko Uyunani mnamo karne ya 5 B.C. yalikuwaje? Vita vya Wayunani na Waajemi vilikuwa na umuhimu gani katika maendeleo ya mfumo wa umilikaji watumwa? Mapigano ya watumwa dhidi ya mabwana zao yalikuwaje?**

*Mnamo karne ya 5 demokrasi iwakilishayo mfumo wa umilikaji watumwa huko Uyunani ilifikia kilele cha maendeleo yake.*

**Umma mkubwa ulishinda vipi kujitwalia utawala katika Athene? Kwa nini demokrasi ya Kiyunani ikaitwa kuwa ni ya wenye watumwa?**

*Karne ya 5 B.C. ilikuwa ni zama za ustawi mkubwa wa utamaduni wa Elasi.*

**Chagua picha 3 au 4 zionyeshazo maendeleo ya sanaa ya Kiyunani mnamo karne ya 5 B.C. Mchango gani ulitolewa na Wayunani katika kuendeleza mambo ya sayansi? Maendeleo ya utamaduni wa Kiyunani yalihusikaje na mfumo wa umilikaji watumwa, kadhalika na demokrasi iwakilishayo mfumo huo? Kwa nini mnamo karne ya 5 B.C., Athene ilitokezea kuwa kitovu cha maendeleo ya utamaduni wa Kielasi?**

*Mnamo karne ya 4 B.C., miji-madola ya Kiyunani ilituama na kupoteza uhuru wao.*

**Sababu gani zilizopelekea kudhoofika kwa Uyunani mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 5 mpaka mnamo karne ya 4 B.C.? Kwa nini Wayunani waliishinda Uajemi, lakini walishindwa na Makedonia? Toa hoja za kuthibitisha maoni yako.**

*Mnamo mwishoni mwa karne ya 4 B.C., kutokana na vita vya ubakuzi vya Wamakedonia, huko kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati kulichomoza madola ya Kiyunani-Kimakedonia yenye utawala wa monarki.*

**Mapigano mawili gani yalitokea katika vita vya ubakuzi vya Wamakedonia mnamo karne ya 4 B.C.? Kila moja kati ya hayo yalikuwa na umuhimu gani? Angalia ramani na kuonyesha falme kubwa zaidi za Kiyunani-Kimakedonia zilizochomoza mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 4 mpaka mwanzoni mwa karne ya 3 B.C. Eleza vipi falme hizo zilivyoundwa.**

*Utamaduni wa Kiyunani ulienea mbali sana kuelekea Mashariki. Ukurubianaji wa utamaduni huo na ule wa Kimisri na wa nchi za Asia Ndogo ulisaidia kupeleka mbele maendeleo ya sayansi pamoja na kustawisha zaidi sanaa.*

**Angalia ramani na kuonyesha vituo vikuu vya maendeleo ya utamaduni huko kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati mnamo karne ya 3 na ya 2 B.C. Maendeleo ya sayansi mnamo karne ya 3 na* ya 2 B.C. yalikuwaje? Nini kinachotofautisha sanaa ya nchi za mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati mnamo karne ya 3 na ya 2 B.C., na ile ya Kiyunani ya karne ya 5 na ya 4 B.C.? Kuna nini ambacho ni cha pamoja baina yao? Ipi uipendayo zaidi, na kwa nini?**

Zingatia na kulijibu swali hili: je, ukiukaji wa binadamu kutoka katika mfumo wa ujima wa awali kuingia katika ule wa wamilikaji watumwa ulikuwa ni hatua ya kimaendeleo? Toa hoja za kuthibitisha jawabu yako.

Angalia na kuikamilisha jedwali inayofuatia.

## VIPINDI VIKUU VYA HISTORIA YA UYUNANI MNAMO ZAMA ZA KUTOKA KARNE YA 11 MPAKA KARNE YA 2 B.C.

| Vipindi Vikuu vya Historia ya Uyunani (karne) | Mabadiliko ya Hali za Ukazi wa Wayunani Mnamo Kipindi Kinachohusika | Mabadiliko ya Mfumo wa Maisha ya Wayunani | Mabadiliko ya Mfumo wa Utawala wa Uyunani |
|---|---|---|---|
| Kutoka karne ya 11 mpaka karne ya 9 B.C. | Uvamizi wa Wadoriko kwenye sehemu za Uyunani katika eneo la Balkan, na ulowezi wa Wayunani kwenye visiwa vya Bahari ya Ajeani na pande za mwambao wake wa Mashariki | Ukiukaji wa taratibu kutoka katika mfumo wa ujima wa awali kuingia katika ule wa umilikaji watumwa | Uimarikaji wa mamlaka ya watemi pamoja na watukufu wengine juu ya makabila yao |

* Nani unayemkadiria kuwa ni mtu adhimu zaidi katika historia ya Uyunani? Toa hoja za kuthibitisha maoni yako.

JEDWALI YA TAREHE ZA HISTORIA YA UYUNANI YA KALE MNAMO KARNE ZA 13-2 B. C.

| Vipindi vikuu vya historia ya Uyunani | Karne za zama za B.C. | Matukio makuu na tarehe zake |
|---|---|---|
| | XIII | |
| | XII | Kiasi Miaka 1,200 B. C. Vita vya kuteka Troa |
| Uvunjikaji wa vikundi vya kikabila na uchomozaji wa matabaka | XI | Mwishoni mwa miaka ya 2,000 B.C. Uvamizi wa makabila ya Wadoriko |
| | X | |
| | IX | |
| Uundwaji wa mfumo wa wenye watumwa na uibukaji wa miji-madola | VIII | Mw. 776 B. C. Kufanyika kwa michezo ya Olimpiki ya mwanzoni |
| | VII | |
| | VI | Mw. 594 B. C. Mageuzi ya Solono katika Athene |
| Vita vya Uyunani na Uajemi na kilele cha enzi za Athene | V | Mw. 490 B. C. Mapigano ya Marathon<br>Mw. 480 B. C. Uvamizi wa Kserkso<br>Mw. 443 B. C. Mwanzo wa utawala wa Periklo |
| Utuamaji wa miji-madola na uundikaji wa falme za Kiyunani-Kimakedonia | IV | Mw. 338 B. C. Mapigano ya Heronea<br>Miaka ya 334-325 B. C. Msafara wa jeshi la Wamakedonia kwenda Mashariki |
| | III | |
| | II | Katikati ya Karne ya 2 B. C. Urumi yaziteka Makedonia na Uyunani |
| | I | |

*SURA XII*

# UUNDIKAJI WA JAMHURI YA URUMI NA USHINDI WAKE WA KUITEKA ITALIA

## IBARA 45. URUMI YA KALE NA UANZISHAJI WA JAMHURI YA URUMI

**(Ramani ya 8)**

*Jikumbushe* wapi Wayunani walikoanzisha makoloni yao kwa upande wa Magharibi kutoka nchi yao ya uzalendo, tena ni mnamo karne gani ndipo makoloni hayo yalipochomoza (Ibara 33; Ramani ya 5).

**1. Maumbile ya Mkono wa Nchi wa Apennini.** Kwa upande wa Magharibi kutoka kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan kuna sehemu kubwa nyingine ya nchi kavu yenye umbo kama hilo, nayo ni *Mkono wa Nchi wa Apennini.*

Kwenye eneo lake lote kumenyoka *Mgongo wa Milima,* ambao vilevile unaitwa *Apennini.* Milima hiyo ni ya mteremko mkali zaidi kwa kulinganisha na ile ya Uyunani, ambayo ni ya miamba mirefu iliyochongoka na yenye miinuko mikali. Mahali pa baina ya milima na sehemu za pwani huko Apennini pametwaliwa na nchi tambarare.

Milima mirefu ya *Alps* inaikinga Apennini kutokana na upepo mkali wa Kaskazini. Hali ya hewa kwenye Mkono huo wa Nchi, kwa jumla, huwa ni ya joto, na mvua kunyesha zaidi kuliko huko Uyunani. Ardhi zake za mwambao na mabonde ya milimani zina rutuba sana. Kwenye sehemu nyingi za mitelemko ya milima yake kumeota majani marefu yaliyojazana, na ni mahali palipofaa sana kwa machunga. Wayunani wa kale ambao machunga ya huko kwao yalikuwa haba na yenye majani machache mno, walishangazwa na utajiri wa mimea na wingi wa mifugo kwenye Mkono wa Nchi wa Apennini. Na ilikuwa ni wao ndio walioipa sehemu ya Kusini mwa Apennini jina la *Italia,* maana yake "Nchi ya Ndama". Baadaye, nchi hiyo yote ilikuja kujulikana kwa jina hilo, Italia.

Mahali fulani kwenye pwanipwani za Magharibi na ya Kusini ya Italia pana ghuba na hori zilizofaa kwa kufanya bandari. Katika sehemu za bahari zilizo karibu na Apennini hakuna visiwa vingi.

Ingawa, kwa upande wake wa Kusini kuna kisiwa kikubwa cha *Sisili,* nacho ni karibu sana na bara. Kwa hali yake ya hewa ya joto sana pamoja na utajiri wa ulimwengu wa mimea, Sisili yaipita hata Apennini.

**2. Uchomozaji wa Mji wa Rumi. Wapatrisiani.** Huko katikati ya Mkono wa Nchi wa Apennini kwapitia Mto *Tibrisi.* Waanzia sehemu za milimani na kutiririka kwenye tambarare kuelekea baharini. Hapa na pale kwenye tambarare hiyo pana vilima. Zamani sana uwanda huo ulikuwa ni wenye mabwawa, na vilima kuota miti ya aina mbali mbali.

Mahali hapo ndipo kabila la *Walatini* lilipokuwa likiishi. Na kwenye vilima vya kandokando ya Tibrisi, kwa upande wake wa Kushoto, umbali wa kilomita ishirini na tano kutoka mdomoni mwake, kuliibuka mji mdogo ulioitwa *Rumi.* Kama masimulizi ya kale yanavyosema, ilikuwa ni mnamo katikati ya karne ya 8 B.C.

Watu wa vizazi vilivyofuatia vya wakazi wa mwanzoni wa Rumi waliitana *Wapatrisiani.*[1] Waliishi kwa ujima na kumiliki kwa pamoja ardhi za kulimwa na za machunga. Kila ukoo, au *familia,* (kama ulivyoitwa kwa Kilatini, lugha ya wazalendo wale wa kiasili wa Rumi) ulikuwa unagawiwa kikataa chake kwenye shamba la ujima, pamoja na kuchunga mifugo yake kwenye malisho yaliyomilikiwa na ujima.

Kwa kawaida, Wapatrisiani walitumia jasho lao wenyewe katika kazi zao za kulima na za nyumbani. Watumwa pia walikuwapo, lakini wachache sana. Walifanya kazi pamoja na mabwana zao, na kukadiriwa kuwamo miongoni mwa familia za Wapatrisiani, hata si nadra kukaa pamoja nao kwenye meza ya chakula.

Nyumba za Wapatrisiani zilikuwa rahisi na ndogo kwa kiasi. Kama kawaida, maskani ya mtu na familia yake yalikuwa ni ya chumba kimoja tu, na katikati yake kukiwa na hodhi la kuhifadhia maji ya mvua, yaliyokuwa yakimiminikia humo kwa kupitia tundu la mraba la darini. Nuru ya mwangaza iliingia ndani kutoka kwenye tundu hilo hilo.

Wazee waheshimiwa miongoni mwa Wapatrisiani walijiunga katika "Baraza la Wazee", au *Senat,* kama ilivyokuwa kwa Kilatini. Rumi ilitawaliwa na mfalme na Senat.

**3. Ukuaji wa Rumi Mnamo Miaka ya Mwanzoni. Waplebeiani.** Mahali Rumi ilikochomoza palifaa sana kwa mambo mbali mbali. Maeneo makubwa karibu nayo, yalikuwa ni ya ardhi zenye rutuba nyingi. Nako mdomoni mwa Tibrisi palikuwa pema kwa kujenga bandari; njia ya kutoka hapo iliongozea hadi kwenye sehemu za mbali za nchini kwa kupitia Rumi. Wafanyabiashara na wasanii wakaja kukaa mjini humo. Wakati huo huo, wakiiteka miji midogo ya jirani, Warumi walikuwa wakiwahamishia wakazi wa miji hiyo huko kwao. Rumi ilizidi kukua na idadi ya wakazi wake kuongezeka upesi.

Mji wa Rumi ulitwaa eneo lenye vilima saba. Kirefu zaidi na chenye minuko mikali kati yao kiliitwa *Kilimo cha Kapitoli,* na ngome ikajengwa

---

[1]Jina hili latokana na neno la Kilatini *pater,* yaani "baba"; Wapatrisiani waliona fahari sana kwa vile baba na babu zao walianzisha Rumi.



18–823

Mandhari ya Rumi ya kale ikiangaliwa kutoka juu. (Taswira ya kukisia.) *Linganisha picha hii na rasimu ya Rumi iliyoko kwenye ramani ya rangi ya 8, na kuzitafuta pichani sehemu zilizoashiriwa kwenye rasimu hiyo na kuelezewa katika kur.241-242*



juu yake. Wanamji pamoja na wenyeji wa jirani walikuwa wakichukua himaya ndani ya ngome hiyo kutokana na hujuma za maadui. Warumi walikausha uwanda wa chini wa baina ya vilima vya mjini mwao, na kujenga huko uwanja wa soko, kwa Kilatini—*forum.* Kutoka hapo kwenye forum vichochoro vingi viendavyo upogoupogo na kupindapinda viliongozea katika mitaa nyumba za udongo au za mbao zilizoezekewa majani makavu au vigae. Mafundi wa kazi za shaba, washoni pamoja na wasanii wengine waliendesha shughuli zao papo hapo kwenye forum na sehemu nyingine za nje.

Watu waliohamia huko Rumi kutoka pande nyingine za nchini, kadhalika ndugu zao wa nasaba wa vizazi vyote vilivyofuatia, waliitwa *Waplebeiani.* Wengi wao walikuwa mafukara, lakini na matajiri pia walikutikana miongoni mwao. Waplebeiani walilipa kodi na kulitumikia jeshi, lakini hawakupatiwa ardhi kwenye shamba la ujima. Waplebeiani wale walioshindwa kulipa deni kwa wakati, walifanywa watumwa.

**4. Uanzishaji wa Jamhuri.** Masimulizi ya kale yanasema kuwa mnamo mwishoni mwa karne ya 6 B.C., Rumi ilitawaliwa na mfalme mkatili sana. Na ilikuwa ni mnamo **509 B.C.,** ndipo Warumi walipomfukuza mfalme huyo pamoja na kutokomeza kwa jumla utawala wa kifalme huko kwao.

Ikawa, baraza lao la umma linawachagua kila mwaka watawala wawili

kutoka miongoni mwa Wapatrisiani. Watawala hao wa Urumi waliitwa *Makonseli,* nao waliendesha madaraka yao hayo kwa mwaka mzima. Wao pia walikuwa mahakimu wakuu pamoja na kuongoza jeshi wakati wa vita. Makonseli walisaidiwa na wakuu wengine wenye nyadhifa, ambao halikadhalika walikuwa wakichaguliwa na baraza la umma kutoka miongoni mwa Wapatrisiani kwa muda wa mwaka mmoja. Baada ya kwisha kutimiza muda huo wa madaraka yao, wakuu wenye nyadhifa au vyeo vya juu walikuwa wanaingia moja kwa moja katika Senat, na kuwa wanachama wake, yaani *Masenati.*

Senat ya Urumi ilikuwa na mamlaka mengi sana. Mnamo nyakati za amani, Makonseli iliwabidi kushauriana nayo kuhusu mambo yote kabisa. Senat ilisimamia hazina ya Urumi pamoja na kuamua masuala ya vita na amani. Ilikuwa inakadimisha maazimio yake tayari kabisa mbele ya baraza la umma, nalo kama kawaida liliyakubali kwa ukamilifu.

Wapatrisiani waliuita utaratibu huo wa utawala wao kuwa ni "lengo la umma wote", kwa Kilatini—**respublika**[1] (na kwa Kiswahili—"jamhuri". — *Mfasiri.*). Lakini sehemu kubwa ya umma huo, yaani Waplebeiani, walibaki kuwa wanyonge wasio na haki hata baada ya kuanzishwa kwa Jamhuri. Wanyonge hao walidai kwa ung'ang'anivu kuinuliwa kwa hali yao ya maisha.

## NGANO JUU YA UCHOMOZAJI WA RUMI

**Palikuwa na mji mmojawapo wa Kilatini, ambao mfalme wake aliamuru kuwatupa mtoni Tibrisi watoto pacha wa kiume, Romulus na Remus, wakiwa ndio kwanza tu wazaliwe na binamu yake mfalme huyo. Kwani aliogopa kupokonywa utawala wake watakapokua. Kwa wakati huo, Tibrisi ilikuwa imefurika, na susu lililotupwa majini, likiwa na watoto hao ndani yake, lilikwama kwenye tawi la mti ulioanguka na kuelea mtoni. Watoto wakanusurika, wakaokotwa na mbwa jike wa mwituni, akawanyonyesha maziwa yake wasife kwa njaa. Halafu wakagunduliwa na mchungaji, naye aliwatunza mpaka wakakulia kuwa maaskari wenye nguvu na ushujaa mwingi. Wakazusha uasi dhidi ya mfalme yule wakamwua. Kisha, ndugu hao, Romulus na Remus, wakaamua kujenga mji, ila tu waligombana juu ya mahali pa kuujenga, na nani atakayekuja kuutawalia. Ugomvi ukazidi, na Romulus akamwua Remus. Karibu na pale yeye na nduguye walipogunduliwa na mchungaji, Romulus akajenga mji, na huo ukawa ndio Rumi au kwa Kilatini—Roma.**

**Ngano za kale za Warumi zinasema kuwa mji wao huo ulichomoza mnamo 753 B.C., na ni tangu hapo ndipo walipoongoza hesabu za miaka ya historia yao. Baadaye, kwenye Kilima cha Kapitoli huko Rumi kulijengwa sanamu la mbwa jike yule aliyewaokoa Romulus na Remus, sanamu ambalo kwa sasa linahifadhiwa kwenye makumbusho.**

---

[1]"Respublika", yaani "Jamhuri", kwa maana ya kijumla ya isimu hii, ni mfumo wa utawala wa kiserikali unaoendeshwa na watu wenye kuchaguliwa kutwaa madaraka hayo kwa muda maalum.













1. Kijumba cha Kirumi. (Kifani cha kikale cha kijumba cha kuhifadhia majivu ya maiti iliyochomwa moto.) 2. Taswira ya hekalu lililosimama kwenye forum. *Litafute hekalu hili katika picha iliyoko kwenye uk.293* 3. Hekalu la Rumi ya kale mnamo zama zetu. (Picha ya kamera.) 4. Mbwa Mwitu wa Kapitoli. (Sanamu ya karne ya 6 B.C.)

## WAGALO WAVAMIA RUMI

*(Kwa mujibu wa masimulizi ya wanahistoria wa Kirumi).*

**Mwanzoni mwa karne ya 4 B.C., makabila ya Wagalo yaliyokaa huko Kaskazini mwa Italia na kupenda sana machachari na vita, yalijitoma mbele kwenda Rumi. Sura zao zenyewe zilitisha mno, kwani walikuwa ni mapandikizi ya watu, nywele zao matimutimu na mapanga marefu na ngao kubwa ajabu mikononi mwao. Kwa mkumbo mmoja wa kasi mno, Wagalo walilitawanya jeshi la Kirumi, wakauteka mji, wakaupora mali na kuuchoma moto.**

**Baadhi ya Warumi walichukua himaya kwenye ngome madhubuti ya Kapitoli, wakaijibiza hujuma ya Wagalo. Lakini kulipoingia usiku na kuwa na ukimya sana, maadui walifaulu kukwea juu ya Kilima cha Kapitoli pasina kugunduliwa na walinzi wala kunusiwa na mbwa wa ngomeni. Ni mabata tu ndio waliowasi-**

kia, wakalialia sana, wakawaamsha maaskari wa Kirumi. Warumi walikuja mbiombio, wakawaangusha chini maadui. Na hiyo ndiyo asili ya msemo maarufu ulioingia katika matumizi ya mataifa mengi ulimwenguni, yaani "Waliookoa Rumi ni Mabata".

Wagalo waliahidi kuondoka mjini kama wakilipwa fidia ya dhahabu kiasi cha zaidi ya kilo mia tatu. Wakati dhahabu hiyo ilipokuwa ikipimwa, mtemi wa Wagalo aliutupia upanga wake mzito kwenye mizani. Warumi wakalalamika, naye akanena: "Ole wao walioshindwa!". (Ndiyo kusema, "Mtumwa hana hiari".—*Mfasiri.*).

Warumi waliujenga upya mji wao upesiupesi na kuuzungushia boma madhubuti, ambalo mabaki yake yamehifadhika mpaka leo.

?

1. Vipi maumbile ya Italia yanavyotofautiana na yale ya Ugiriki? Maumbile ya Italia yalifalia shughuli gani za wakazi wake wa kale? **2.** Kwa nini Warumi waligawanyika katika Wapatrisiani na Waplebeiani? Vipi mastakimu ya Waplebeiani yalivyotofautiana na yale ya Wapatrisiani? **3.** Mfumo gani wa kiserikali ndio unaoitwa jamhuri? Nini kinachotofautisha jamhuri na monarki? Kuna nchi nyingine gani ya hapo kale, ambayo mfumo wake wa kiserikali ulikuwa ni wa kijamhuri? Toa hoja za kuthibitisha jawabu yako. **4.** Taja mwaka wa kuchomoza kwa Jamhuri ya Kirumi. Ilikuwa ni mnamo karne gani, tena mnamo nusu gani ya karne hiyo? Lipi lililotokea mapema: uchomozaji wa Jamhuri ya Kirumi, au ufanyaji mageuzi ya Solono katika Uyunani? Miaka mingapi imepita baina ya matukio hayo mawili ya kihistoria? * **5.** Toa wasifu wa Rumi kama ilivyokuwa mnamo miaka yake ya mwanzoni.

## IBARA 46. JAMHURI YA WATEULE KATIKA URUMI MNAMO KATIKATI YA KARNE YA 3 B.C.

**(Ramani ya 8).**

*Jikumbushe* nani waliokuwa wateule katika Uyunani (Ibara 30-31, Kif. 5).

**1. Mapambano Baina ya Waplebeiani na Wapatrisiani.** Mnamo karne ya 5 B.C., Waplebeiani walifaulu kujipatia haki ya kuwachagua kila mwaka watetezi wao rasmi, walioitwa *mawakili wa umma* (kwa Kilatini, wakili kama huyo aliitwa *tribunus*, na hii ni kutokana na neno *tribus*, yaani kabila; hivyo, mwanzoni kabisa jina *tribunus* lilimaanisha mkuu wa kabila). Wakili wa umma alikuwa na haki ya *kupiga marufuku* amri zozote zile za Makonseli na Senat zilizowahusu Waplebeiani. Haki hiyo maalum iliitwa *veto*, (kwa Kiswahili—*nakataza*). Mlango wa nyumba ya wakili wa umma ulikuwa wazi mchana hata usiku, ili kwamba mtu yeyote yule miongoni mwa Waplebeiani angeweza kumjia kwa wakati wowote ule na kupata ushauri na ulinzi wake. Kumwua wakili wa umma kulikadiriwa kuwa ni kosa zito zaidi.

Mawakili hao wakawa viongozi wa umma wa Waplebeiani katika kuendelea mbele na jitihada zao za kuwania kuinuliwa kwa hali na mastakimu yao. Walikuwa wakipendekeza sheria zilinganazo na maslahi ya umma huo. Ili kuwashurutisha Wapatrisiani wazikubali sheria hizo, Waplebe-





1. Sanamu ya Mrumi na zile za wahenga zake. Mrumi amevalia toga—mavazi rasmi ya Warumi wa kale. 2. Mpangiko wa *legion*—jeshi la Kirumi mapiganoni. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.)

iani walikataa kuyatumikia majeshi na kulipa kodi, pamoja na kuonya kwamba huenda wakaihama Urumi milele. Mara kwa mara, hali ya mambo hayo ilikuwa ikipelekea hata katika ufumukaji wa mapambano ya kutumia silaha. Wakiogopa udhoofikaji wa jeshi, upunguaji wa hazina ya serikali hata uwezekano wa kuzuka uasi, Wapatrisiani wakawa hawana budi kuyaridhia madai ya Waplebeiani moja nyuma ya jengine. Matokeo yake yalikuwa ni kwa Waplebeiani kupata haki ya kushika nyadhifa za Kikonseli na vyeo vingine vya juu vya kiserikali, kadhalika kugawiwa vikataa kwenye ardhi za ujima. Pamoja na hayo, utaratibu ule wa kuwatia utumwani raia wa Kirumi walioshindwa kulipa madeni, ulipigwa marufuku.

*Mapambano ya Waplebeiani dhidi ya Wapatrisiani, ambayo yaliendelea kwa zaidi ya miaka 200, yalimalizikia kwa ushindi wa Waplebeiani; na kuingia mwanzoni mwa karne ya 3 B.C., wakawa raia wenye haki na usawa kamili pamoja na Warumi wengine.*

**2. Utawala wa Wateule katika Urumi.** Ushindi wa Waplebeiani ulipelekea kila raia wa Kirumi kuweza kuchaguliwa kwa kushika cheo chochote kile cha kiserikali pamoja na kuwa Senati. Lakini nyadhifa kama hizo zilikuwa si za ujira. Kwa hivyo, yafahamika kwamba kwa mtu masikini, ambaye ilimbidi kuvunja mgongo kutwa kucha katika kazi yake ya kawaida ili kujichumia riziki, kulikuwa ni jambo lisiloyumkinika kutwaa nyadhifa hizo.

Ikawa ni matajiri tu peke yao, watokao miongoni mwa Wapatrisiani na Waplebeiani na kumiliki wingi mkubwa wa ardhi na watumwa, ndio waliochaguliwa kwa vyeo vya Makonseli na vinginevyo. Mnamo karne ya 3 B.C., Warumi matajiri walikuwa wameshaacha kutumia jasho lao wenyewe kwenye milki zao. Na shughuli zao za kilimo na nyinginezo zikawa zinaendeshwa na vibarua pamoja na watumwa wa kienyeji na wa kigeni.

Miongoni mwa wakazi wa Urumi kukapembuka madarzeni kadhaa ya familia za Wapatrisiani na Waplebeiani walio matajiri zaidi. Watu wa familia kama hizo wakawa wanateuliwa miaka nenda miaka rudi kwa vyeo na nyadhifa za kiserikali, pamoja na kuingia katika Senat. Hivyo ndivyo wateule watukufu walivyochipuka katika Urumi. Wao ndio waliomiliki ardhi na watumwa pamoja na kusimamia utawala wa kiserikali. Ama kuhusu raia wengine, basi, ikawa ni muhali sana kwao kuwa Makonseli na Masenati.

*Jamhuri ya Urumi ilikuwa ni mfumo wa serikali iwakilishayo utawala wa wamilikaji watumwa na wateule.*

**MFUMO WA UTAWALA WA JAMHURI WA URUMI MNAMO KARNE YA 3 B.C.**

| Baraza la Umma | Makonseli | Senat |
|---|---|---|
| Wajumbe wake ni raia wa Rumi. Linachagua Makonseli pamoja na wakuu wengine.wenye madaraka ya juu kwa muda wa mwaka mmoja. Linakubali au kukataa mashauri ya Senat | Wanatoka miongoni mwa wateule. Ni Maamirijeshi na Mahakimu | Wajumbe wake wanatoka miongoni mwa wale waliokuwa Makonseli na wakuu wengine wenye madaraka ya juu hapo kabla. Inaongoza mambo yote katika serikali |

**3. Jeshi la Urumi Mnamo Karne ya 3 B.C.** Jamhuri ya Urumi ilikuwa na jeshi madhubuti lililoandaliwa na kufundishwa vizuri sana. Maaskari wake wengi zaidi walitoka miongoni mwa wakulima, kwani walioitwa kwenda kulitumikia jeshi la Urumi, walikuwa lazima wawe na miliki ya ardhi.

Jeshi la Urumi liligawanyika katika *matapo*, kila moja likiwa na maaskari 4,500. Tapo kama hilo lililoitwa *legion* lilikuwa na vikosi kadhaa, ambavyo viliweza kuendesha mapigano si kama kwenye nchi tambarare tu, lakini hata sehemu za misituni, milimani na mijini.

Waliokuwa wa mwanzo kuingia mapiganoni ni maaskari wenye silaha nyepesi, hasa nyuta na mikuki mifupi. Maaskari hao walikuwa wakijitoma mbele na kuwapiga maadui kwa kutumia silaha zao hizo pamoja na kuwatumia mawe ili kuziparaganya safu zao, kisha, wakirudi nyuma na kuacha mahali pao kuja kutwaliwa na maaskari wenzao wenye silaha kubwa na nzito, ambao walikuwa ndiyo nguvu kuu ya jeshi la Warumi. Baada ya kurusha mikuki yao madhubuti, maaskari hao huchomoa mapanga na kuwavamia maadui. Katika kupambana ana kwa ana, mapanga yao hayo mafupi yalikuwa ni ya kufaa zaidi na ya hatari mno. Vikosi vya wapanda farasi, navyo vilikuwa vikiwahami maaskari wa miguu huko *mbavuni* mwa safu zao, na wakati maadui walipokuwa wanaanza kugwaya na kurudi nyuma, basi, valiwafukuzia na kuyatokomeza mabaki ya jeshi lao.

Katika jeshi la Urumi kulikuwa na nidhamu kali sana. Kupoteza silaha au kusinzia kwenye kituo cha doria, adhabu yake ilikuwa ni kunyongwa. Amri yoyote ile ilikuwa lazima itekelezwe kwa utiifu na ukamilifu.

**4. Urumi Yaiteka Italia.** Warumi walikuwa haweshi kupigana vita na majirani zao kwa ajili ya kubakua ardhi zao. Kwa jumla, huko Apennini kuliishi makabila makubwa si chini ya kumi na mbili, ambayo vilevile yalikuwa na tabia ya kuhasimiana na kuvamiana bila ya kusita. Vita vya Warumi dhidi ya makabila hayo viliendelea kwa zaidi ya karne mbili. Wanajeshi wa Kirumi waliwapita mno maadui zao hao kwa ubingwa, ubora wa silaha na nidhamu, kwa hivyo, walikuwa wakiwashinda kwa urahisi na kuyatiisha makabila hayo moja nyuma ya jingine. Wale walioshindwa nao, walinyimwa mpaka theluthi mbili ya milki zao za ardhi za kulimwa na za machunga. Sehemu kubwa zaidi ya ardhi hizo ilikuwa ikitwaliwa na wateule. Kuhusu ile iliyobaki, basi, ilichukuliwa na Senat ili kuitumia kwa ajili ya kuanzisha makazi na mashamba ya wakulima wa Kirumi waliokuwa na ardhi kidogo. Makazi hayo yaliyoitwa *makoloni* yalitokezea kuwa msingi madhubuti wa utawala wa Urumi kwenye majimbo yote ya Italia iliyoyateka. Wakati huo huo, Senat ilifanya kila iwezalo ili kuyafitinisha na kuyagombanisha makabila yale yaliyoingia chini ya amri ya Urumi, na hivyo, kuzuia yasije yakaungana na kuinuka kwa pamoja dhidi ya utawala wake. Wito wa Senat ya Urumi katika jitihada zake hizo ulikuwa: "Gawa utawale!" (na ndio ulioongoza siasa ya wakoloni wote wale mpaka mnamo zama zetu.—*Mfasiri.*).

*Mnamo nusu ya mwanzo ya karne ya 3 B.C., Warumi waliitiisha pia miji yote ya Kiyunani huko Kusini mwa Italia, na kuiteka nchi hiyo yote kabisa.* Na tangu wakati huo ikawa ndiyo Urumi. Milki zake zilitandazika mpaka kukaribiana zaidi na Sisili, lakini katika upande huo ikawatokezea kukabiliana na mvamizi mwingine aliyekuwa na nguvu nyingi kwa nyakati hizo, naye alikuwa ni Kathago.

## "USHINDI WA PIRRO".

(Kwa mujibu wa masimulizi ya Plutarko)

Nini sababu kuu ya ushindi wa Urumi dhidi ya Pirro?

**Wakati wa vita vya Urumi dhidi ya miji ya Kiyunani huko Kusini mwa Italia, mfalme wa dola mojawapo kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan, Pirro, alikuja kuwasaidia Wayunani. Dola lake lilikuwa dogo kwa kiasi, lakini hata hivyo, alifaulu kuandaa jeshi la maaskari wa miguu wapatao elfu 22, pamoja na wapanda farasi elfu 3 na ndovu 20 wa kivita.**

**Mapigano yalifumuka, na ndovu wa Pirro wakajitoma kwa kasi kwenye safu za Warumi, wakiwakanyaga na kuwaponda, huku maaskari waliopanda ndovu hao, wakiwapiga mishale na mikuki mifupi chungu nzima. Katika mapigano hayo na mengine yaliyofuatia, jeshi la Pirro lilipata ushindi, lakini lilikutishwa hasara nyingi mno hata kumfanya mfalme huyo apige kelele kwa wasiwasi: "Nikishinda kama hivyo kwa mara nyingine zaidi, nitabaki pasina jeshi!". Na hiyo ndiyo asili ya msaemo maarufu "Ushindi wa Pirro", ambao baadaye uliingia**

1. Ndovu wa kutumika vitani. (Taswira ya kale.) Mgongoni pake kumewekwa kidungu cha kubebea maaskari; aliyepanda shingoni pake ni mwendeshaji ndovu. 2. Mfalme Pirro. (Sanamu ya kale.)



1



2

katika matumizi ya mataifa mengi ulimwenguni, kwa maana ya ushindi wowote ule uhitajiao gharama nyingi mno, na hivyo, kuwa sawa na kushindwa.

Baada ya hayo, Warumi walitangaza amri ya kuwaita raia kulijalizia jeshi lao, na wakafaulu siyo kurejesha tu, lakini hata kuzidisha ukubwa wake. Na kwa sababu hiyo ndiyo Urumi ikawa inamithilishwa na joka la hadithini ambalo likikatwa kichwa, huota viwili vipya.

Na kukatokea mapigano ya kuamua ushindi wa hatimaye. Katika kuwakabili ndovu wa Pirro, Warumi walitupatupa vibao vyenye misumari pale wanyama hao walipokuwa wanapitia, pamoja na kuwaogofya kwa kuwapungiapungia fito na mishale iliyobandikwa pamba iwakayo moto, hivyo, wakawarudisha nyuma na kuwakimbiza. Wakiwa mbioni kwa hofu na kiherehere, ndovu hao wa Pirro waliziponda safu za maaskari wake mwenyewe. Jeshi lake likatokomezwa kabisa. Miji ya Kiyunani, nayo baadhi yake ilisalimu amri kwa Warumi hata pasina kupigana, hali mingine ilitekwa nao kwa nguvu.

?

**1.** Mabadiliko gani katika mfumo wa utawala wa Jamhuri ya Warumi yalitokea mnamo kipindi cha tangu karne ya 6 mpaka karne ya 3 B.C.? **2.** Kulikuwa na tabia gani za pamoja za mfumo wa utawala wa Urumi mnamo karne ya 3 B.C. na ule wa Athene mnamo karne ya 5 B.C.? Tena kulikuwa na tofauti gani katika upande huo? Eleza maana ya "Jamhuri ya Wateule". **3.** Angalia ramani na kuonyesha mipaka ya dola la Urumi mnamo karne ya 6 B.C. na mnamo katikati ya karne ya 3 B.C. Nini sababu za ushindi wa Urumi katika vita vyake vya ubakuzi? **4.** Njia gani zilitumiwa na Warumi ili kuimarisha na kudumisha utawala wao juu ya makabila waliyoyatiisha huko Italia?

# UGEUKAJI WA JAMHURI YA URUMI KUWA DOLA LA WAMILIKAJI WATUMWA LENYE NGUVU ZAIDI KWENYE BAHARI YA KATI

## IBARA 47. MAPIGANO YA URUMI NA KATHAGO KWA AJILI YA KUITAWALIA SEHEMU YA MAGHARIBI YA ENEO LA BAHARI YA KATI

**(Ramani ya 9 pamoja na ile iliyoko kwenye uk. 254)**

*Jikumbushe,* miji gani, mbali ya ile ya Kiyunani, ambayo iliendesha pia biashara kubwa huko kwenye Bahari ya Kati (Ibara 16; Kif. 3).

**1. Kathago na Milki Zake.** Mji wa *Kathago* ulianzishwa na Wafoiniki kwenye mwambao wa Bahari ya Kati huko Kaskazini mwa Afrika. Mji huo ulikuwako kwenye pembe ya majabali iliyopenya mbali sana baharini.

Kathago iliendesha biashara kubwa kwenye eneo la Bahari ya Kati. Ilikuwa na bandari nzuri zenye kina kirefu, ambako siku zote kulisongamana majahazi yakipakiwa na kupakuliwa mizigo ya kila aina, na mabohari makubwa sana kujaa bidhaa pomoni. Watumwa tu peke yao ndio waliokuwa wapigaji makasia na makuli huko Kathago.

Ardhi zenye rutuba za viungani mwa Kathago zilikuwa mali ya wamilikaji watumwa matajiri. Na ni watumwa hao, ambao walifungwa minyororo kwa vikundi vikundi, ndio waliofanya kazi kwenye mashamba na mabustani ya mizabibu ya mabwana zao.

Kathago ilikuwa na jeshi kubwa la baharini na la nchi kavu, na maaskari wake wengi zaidi wakiajiriwa miongoni mwa wageni. *Wakathago* waliimarisha vilivyo mji wao kwa kuuzungushia boma madhubuti la maburuji. Waliteka na kusimamia maeneo makubwa sana kwenye mwambao wa Bahari ya Kati na visiwa vyake, na kuwa na hamu ya kutaka kuutawalia *upande wote wa Magharibi wa Bahari ya Kati.*

**2. Mwanzo wa Mapigano.** Mwanio wa Urumi na Kathago wa kujitwalia Sisili ulipelekea katika uzukaji wa vita baina yao, ambavyo vilianza mnamo 264 B.C. Ilivyokuwa Wakathago walijulikana huko kwenye Bahari ya Kati kwa jina la *Wapuniki* (na hili, asili yake ilikuwa ni "Wafoiniki". *—Mfasiri.*), basi, vita hivyo vikaitwa *vya Puniki.* Viliendelea kwa zaidi ya mia ishirini na kumalizikia kwa ushindi wa Urumi. Warumi wakaiteka Sisili pamoja na visiwa vikubwa viwili vingine katika Bahari ya Kati, navyo ni *Sardinia* na *Korsika.*



Mandhari ya rasi ambako hapo kale palikuwa na mji wa Kathago.

Walakini Kathago ilikuwa bado haijaishiwa nguvu, na mahasimu hao wote wawili wakawa wanajiandaa kwa mapigano makali mengine kwa ajili ya kuitawalia Sehemu ya Magharibi ya Bahari ya Kati.

Baada ya muda fulani kupita, Wakathago waliteka milki kubwa katika Hispania. Jeshi lao liliongozwa na jemadari kijana, *Hannibalo,* ambaye alisifikana sana kwa vipawa vyake na ushujaa usio na kifani, jambo ambalo lilitambuliwa hata na maadui zake.

**3. Uvamizi wa Hannibalo katika Italia.** Mnamo **218 B.C.,** Warumi walitangaza vita dhidi ya Kathago. Kisingizio chake kilikuwa ni utekwaji wa baadhi ya Hispania kwa upande wa Wakathago. *Vita vya Pili vya Puniki vikafumuka.* Hannibalo akaongoza jeshi lake kwa njia ya hatari sana ya kupitia kwenye vijia vilivyoganda barafu na kuteleza mno katika sehemu za juu za milima ya Alps, Kaskazini mwa Italia, jambo ambalo Warumi hawakulitarajia hata kidogo. Nusu ya jeshi hilo iliangamia katika msafara huo wa milimani. Lakini wale waliobaki wakasonga mbele mpaka kuingia kwenye Bonde la Mto *Po,* huko huko Kaskazini mwa Italia. Hapo *Wagalo* walikuja kumwunga mkono Hannibalo, na hivyo, kumjalizia vilivyo nguvu zake.

Mapigano makali kadhaa yalitokea, na Wakathago kuyatokomeza matapo ya Warumi, kisha, Hannibalo akaendelea mbele na kuivuka nchi hiyo yote hadi Kusini, huku akikusudia na kujaribu kujivutia kwake makabila yote yale yaliyokuwa yamewekwa chini ya amri ya Urumi.

**4. Mapigano ya Keni.** Mnamo 216 B.C., karibu na mji mdogo uitwao *Keni*, majeshi ya Urumi na Kathago yalipambana kwa mara nyingine tena. Warumi walikuwa na maaskari wa miguu wapatao elfu 80 pamoja na wapanda farasi elfu 6, Hannibalo naye aliwatomeza mbele maaskari elfu 40 wa miguu na wapanda farasi takriban elfu 10.

Makonseli wa Kirumi walikusudia kumtwanga adui pigo la kuangamiza kwa kutegemea jeshi lao kubwa sana la maaskari wa miguu. Wakalipanga jeshi hilo kwa mraba, pamoja na kuweka vikosi vya wapanda farasi kwa ajili ya kulihami mbavuni mwake. (Taz. ramani ya 9).

Hannibalo alifahamu kwamba jeshi lake halitaweza kustahamili hujuma kama hiyo kwa muda mrefu. Lakini wakati huo huo, alitambua kwamba hata na Warumi itawabidi kusimama, endapo wakishurutishwa kuimarisha ulinzi wao mbavuni na kwa *nyuma*. Basi, akakata shauri la kijasiri sana la kulizingia jeshi la Warumi kwa pande zote. Akapanga safu ya maaskari wake wa miguu kwa umbo la hilali, sehemu yake ya katikati ikitangulia mbele zaidi, nako mbavuni mwake akaweka vikosi bora zaidi vya maaskari kama hao pamoja na wapanda farasi.

Jeshi la Warumi likasonga mbele na kujitoma kwa nguvu sana hapo katikati ya safu ya maaskari wa Kathago, likaitomoa safu hiyo na kupenya ndani kabisa, hivyo, likijitia hatarini kwenye mbavu zake lenyewe. Mara vikosi vile bora vya Hannibalo vikaingia mapiganoni, vikawatwanga Warumi vikali sana. Wakati huo huo, vikosi vyake vya wapanda farasi pia vikatimua shoti, vikawavamia na kuwatawanya wapanda farasi wa Kirumi, kisha, kulishambulia kwa nyuma jeshi lao la maaskari wa miguu. Safu za Warumi zilizoonyesha kuwa na mpangiko safi kabisa hapo kabla, zikaparaganyika, na majeshi yao yote kugeuka kuwa kama umati mtupu usiojijua wala kujitambua kwa hofu na wasiwasi uliouingia kwa kujikuta ndani ya mzingio mkali sana wa Wakathago. Pakawa na machinjo halisi, wala hakuna Mrumi yeyote aliyehurumiwa. Jumla ya wote wale waliotokomezwa na kutekwa na Wakathago ilikuwa takriban elfu 70.

**5. Vita vya Kunyong'onyezana.** Ushindi wa Kathago katika mapigano ya Keni ukaandamana na huko kuingia kambini mwake kwa baadhi ya miji ya Italia iliyokuwa imetekwa na kutawaliwa na Warumi hapo kabla. Hali ya Urumi ikageuka kuwa ahasi kabisa. Walakini Senat yake ilikataa hata kumsikiliza balozi wa Kathago pale alipokuja na shauri la kuanza mazungumzo ya amani.

Wakathago wakasonga mbele mpaka wakaijongelea Rumi. Ingawaje, Hannibalo alikuwa hana tena nguvu za kutosha kwa kuuhujumu na kuuteka mji mkubwa kama huo wenye ulinzi madhubuti, basi, akarudi nyuma kule alikotoka, yaani Kusini mwa Italia.

Warumi waliwaita majeshini wanaume wote kabisa walioweza kutumika katika huduma hiyo, wakajipatia maaskari kiasi elfu 250. Majemadari wao walikwepa kuingia katika mapigano makubwa, na kutomeza majeshi yao




Vita vya Pili vya Puniki.

kwenda kuvishambulia vikosi vidogo vidogo vya adui, pamoja na kuizingia na kuihujumu miji ile iliyoendea upande wa Kathago. Vita vya aina hiyo vilikuwa na hatari ya kifo kwa Hannibalo, kwani jeshi lake halikupata misaada yoyote ya maana kutoka kwao Kathago, na hivyo, kuzidi kupungua, wakati ambapo nguvu za Urumi zilikuwa zikiongezeka bila ya kusita.

**6. Mwisho wa Vita.** Baada ya miaka 12 kupita tangu mapigano ya Keni yalipofanyika, Warumi walipeleka jeshi kwenda Afrika. Jeshi hilo liliongozwa na jemadari *Skipio* mwenye maarifa mengi na moyo wa kudhamiria. Hannibalo ikambidi kuondoka haraka Italia kwenda kuihami Kathago.

Mapigano yalitokea karibu na mji wa *Zama* mnamo 202 B.C. Sasa ikawa Warumi wamewapita Wakathago kwa wingi wa vikosi vyao vya wapanda farasi. Lakini mwanzoni ilikuwa ni maaskari wa miguu ndio walioingia mapiganoni kwa pande zote mbili. Mapambano yao yalikuwa makakamavu na ya muda mrefu sana mpaka vikosi vya wapanda farasi vya Kirumi vilipojitoma na kuwatwanga maadui kwa nyuma. Jeshi la Hannibalo likatokomezwa.





1 2 3

1. Hannibalo. 2. Skipio. (Sanamu za kale.) 3. Jahazi la kivita la Kirumi. (Nakshi.) Omoni wake pamefungiwa ngazi maalum ambayo ncha yake ni aina ya ngoeko nzito na kali sana. Ngazi ya aina hiyo iliitwa "kunguru", na ncha yake—"mdomo". Wakishajongea karibu na jahazi la kiadui, Warumi walilirushia "kunguru" ili kuifanya ikamatie stahani kwa "mdomo" wake. Taswira hii yaonyesha mabaharia wa Kirumi wakiwa tayari kukimbilia kwenye jahazi la kiadui kwa kupanda ngazi hiyo, na kuingia katika mapigano ya ana kwa ana.

Mnamo **201 B.C.,** Vita vya Pili vya Puniki vilikuwa vimekwisha. Kathago ikalazimika kuwaachia Warumi jeshi lake la majahazi, kuwalipa fidia kubwa sana pamoja na kuwakabidhi takriban milki zake zote.

Hannibalo akawa hana budi kuihama Kathago, akaenda kutafuta stara huko sehemu za Asia Ndogo. Senat ya Urumi iliwataka wakuu wa mahali kule alikojisitiri Hannibalo wamtoe. Kwa kutotaka kukamatwa na maadui waliokuwa wamelizunguka jumba lake, Hannibalo alikunywa sumu, akafa.

*Jukumu la kuamua ushindi wa Urumi dhidi ya Kathago lilitimizwa na umma wa wakulima wa Italia, kwa vile wao ndio walioingia majeshini kwa wingi zaidi na kupigana kwa ushujaa mkubwa.*

## MASIMULIZI YA MWANAHISTORIA WA KALE WA KIRUMI JUU YA HANNIBALO

**Sawa na vile Hannibalo alivyokuwa shujaa sana kwa kujitia hatarini, ndivyo vivyo hivyo alivyokuwa mwangalifu kabisa katika hatari yoyote ile. Hakuna kazi wala shughuli yoyote ile, ambayo ingelimchokesha kiwiliwili au kumnyong'onyeza rohoni. Na iwe joto au baridi kali vipi, alistahamili sawa pasina kudundwa na mshipa. Hakupenda kujistarehesha na kufika hadi hata kukataa kutumia kitanda, na kama kawaida, alikuwa akilala chini bila ya matandiko yoyote na kujifunika kwa kabuti lake la kijeshi tu, kando ya maaskari wake wanaoshika zamu ya ulinzi kambini. Alikuwa wa mwanzo kujitoma mapiganoni, na wa mwisho kuondoka kwenye medani ya mapigano. Hakuna jemadari mwingine yeyote yule, ambaye maaskari aliowaongoza, wangeliamini nguvu zao zaidi na kuwa mashujaa zaidi, kuliko walivyokuwa chini ya uongozi wa Hannibalo.**

?

1. Sababu za Vita viwili vya Puniki zilikuwaje? Nini kilichokuwa kisingizio cha kufumua vita hivyo vya pili? 2. Sababu gani zilipelekea katika ushindi wa Urumi dhidi ya Kathago? 3. Angalia ramani ya 9 na kuonyesha mahali pa mapigano yaliyotokea wakati wa Vita vya Pili vya Puniki, pamoja na maeneo yaliyotekwa na Urumi kama matokeo ya Vita hivyo. 4. Miaka mingapi imepita tangu kuanza na kumalizika kwa Vita vya Pili vya Puniki? Lipi lililoanza mapema: Vita vya Pili vya Puniki au msafara wa kivita wa Iskander kwenda Asia? Miaka mingapi imepita tangu kuanza kwa tukio la kwanza na hilo la pili? *5. Ungetaja mifano gani ya vipawa vikuu vya uamirijeshi alivyokuwa navyo Hannibalo?

## IBARA 48. MILKI ZILIZOTEKWA NA URUMI MNAMO KARNE YA 2 B.C.

**(Ramani ya 9).**

*Jikumbushe,* madola gani yaliyochomoza kutokana na uvunjikaji wa ufalme wa Iskander wa Makedonia (Ibara 43; Kif. 5. Ramani ya 7).

Kama matokeo ya Vita vya Pili vya Puniki, Urumi ilimshinda mpinzani wake wa hatari zaidi. Ushindi huo uliifagilia njia ya kubakua sehemu nyingine wenye eneo la Bahari ya Kati.

**1. Utokomezwaji wa Kathago.** Kwa kupoteza jeshi lake la baharini na la nchi kavu, Kathago ikawa haina hatari kwa Urumi. Lakini Wakathago waliendelea mbele na biashara yao kubwa ya baharini, na mji wao kuanza kurejea tena kutajirika na kuneemeka. Wateule na wafanyabiashara wa Kirumi walikuwa na hamu ya kuiangamiza Kathago na kujitwalia mali za mji huo waliochukia kwa undani wa sadurini mwao. Senati mmojawapo mwenye uluwa, hasimu mkali wa Kathago maisha yake yote, alikuwa akimaliza hotuba zake zote kwa kunena: "Kathago lazima itokomezwe!".

Mnamo katikati ya karne ya 2 B.C., jeshi la Warumi lilishuka pwani ya Afrika ya Kaskazini kwa mara nyingine tena, na kuizingia Kathago. *Vita vya Tatu vya Puniki* vikafumuka. Pasina kujali uhaba sana wa nguvu zao kwa kulinganisha na maadui zao, Wakathago waliamua kuuhami uhuru wao mpaka tone la mwisho la damu yao.

Kwa miaka mitatu mizima walipigana kishujaa ili kuzuia mji wao usitekwe na maadui, pamoja na kufua silaha na kujenga upya kuta zilizoharibika za ngome za mjini. Akina mama wakajinyoa nywele zao ndefu za singa, wakazisukasuka na kusokota kamba imara za kufungasha mitambo ya kurushia mawe kwenye safu za maaskari wa adui.

Ni pale tu baada ya Wakathago kuishiwa na nguvu kabisa kutokana na njaa na maradhi, ndipo Warumi walipofaulu kujitoma mjini. Kote Kathago kukawaka moto na kugubikwa na moshi lakini walinzi wake waliendelea kupigana mabarabarani na majumbani. Mapigano ya mjini yaliendelea

kwa ukali sana kutwa kucha kwa wiki nzima, na ndimi za mioto mikubwa ziliripuka hapa na pale ikifanya mandhari yake kuwa ya kutisha sana (Taz. picha iliyoko kwenye uk.259). Kwa uamuzi wa Senat, Kathago ilifutwa kabisa kwenye uso wa ardhi; Warumi waliyateketeza majengo yote ya mjini yaliyosalia baada ya mapigano hayo, pamoja na kuwauza utumwani Wakathago elfu 50.

**2. Utokomezwaji wa Ufalme wa Sham.** Warumi hawakutosheka na huko kuutawalia upande wa Magharibi wa eneo la Bahari ya Kati, bali waliendelea mbele na msongo wao mpaka wakauvamia Mkono wa Nchi wa Balkan na sehemu za mwambao za Asia Ndogo.

Msongo huo wa Warumi kuelekea Mashariki uliwapelekea kupigana vita na Ufalme wa Sham, dola lililokuwa kubwa zaidi kwenye mwambao wa Mashariki wa Bahari ya Kati. Mfalme wa Sham alikuwa na jeshi kubwa mno, pamoja na ndovu na ng'amia wa kubebea maaskari, kadhalika magari ya kivita yabururwayo na farasi na kuandaliwa kwa silaha ya miundu mirefu mikali sana. Ilikuwa ni umati usiohesabika wa maaskari walioajiriwa miongoni mwa mataifa na makabila mengi yaliyokuwako chini ya amri ya mfalme huyo. Mapigano yalitokea kwenye sehemu mojawapo ya Asia Ndogo, na Warumi kuyatokomeza kabisa majeshi hayo. Mfalme naye akajikuta chini ya amri ya Urumi kwa pande zote, wala haukupita muda mrefu, ila ufalme wake ukavunjika vipande vipande, na mahali pake kukachomoza vijidola mbali mbali.

**3. Utekwaji wa Makedonia na Uyunani.** Huko kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan, Warumi waliitumia kistadi sana kawaida yao ile ya "gawa utawale", hivyo, wakajivutia upande wao Wayunani kwa kuahidi kuwapa uhuru, pindi wakijiunga nao dhidi ya Makedonia. Katika mapigano ya kuamua ushindi wa hatimaye, matapo ya Warumi yalipambana na falanga ya Wamakedonia, ambayo kwa kutokeza mikuki yake ilionyesha kama vile haishindiki. Wakishajibiza hujuma za mwanzo za Warumi, maaskari wa Makedonia waligeuka nafsi zao kuja kushambulia na kuzidi kuwasukuma maadui. Lakini wakati huo huo, falanga yao yenyewe ikatokezea kupaganyika, na vikosi vyepesi vya Warumi kujitoma kwa nguvu safuni mwake. Ikawa mikuki hiyo mirefu ya Wamakedonia haina tena maana yoyote, na falanga yao ikatokomezwa. Warumi wakaiteka Makedonia.

Baada ya kuangamia kwa ufalme wa Makedonia, Wayunani walijaribu kujirejeshea uhuru, lakini Urumi iliwashinda upesi, na mnamo 146 B.C. kuweka amri yake juu ya Uyunani yote. Kwa kuwaadhibu Wayunani kwa sababu ya ukinzani wao huo, Warumi waliuteketeza kabisa mji wa Korintho, ambao ulikuwa ni kimojawapo cha vituo vikuu vya maendeleo ya utamaduni wa Kiyunani. Wakazi wote wa mji huo wakafanywa watumwa.

**4. Warumi Wazipora Nchi Walizoziteka.** *Warumi walizipora kabisa nchi zote zile walizozishinda na kuziweka chini ya amri yao.* Kokote kule yalikokuwa yakisonga mbele, majeshi ya watekaji hao yaliandamana na wafa-



19–823



Warumi waihujumu ngome ya kiadui. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.) Kwa upande wa mbele: manati. Wakitumia mtambo wa kubomolea ukuta kwa gogo zito, watekaji wanaubomoa mnara wa ngome hii. Kwa mbali kidogo kwaonekana behewa refu la mbao lenye magurudumu lililobandikwa mabamba ya chuma. Warumi wamelibingirisha behewa hilo kwenye mnara wa ngome, na kwa kupanda kidaraja walichokitupia juu ya mnara huo, wanajitoma ndani. Wakati huo huo, maaskari wao wengine wakiparamia juu ya ukuta kwa ngazi.

nyabiashara, nao walikuwa wakiwanunua mahabusi na kujichumia faida kwa kuwauza masokoni kwa bei za juu zaidi. Baada ya msafara wao mmoja tu wa kivita kama huo, Warumi waliwauza utumwani mateka wapatao laki moja unusu.

Kama kawaida, baada ya kwisha kuuteka mji wowote ule, jemadari wa jeshi la watekaji alikuwa akiwaachia maaskari wake kuupora mali zake. Sehemu ya ngawira hiyo ikitolewa kuijalizia hazina ya Urumi, na mabaki yote kugawiwa miongoni mwa majemadari na maaskari wao. Aghlabu majemadari wa Kirumi walikuwa wametajirika sana wanaporudi kutoka mpakani.

Jemadari aliyepata ushindi, alikuwa akilakiwa huko Rumi kwa *taadhima*; kawaida ya sherehe kama hiyo ikiwa ni kwa mshindi huyo kuingia mjini mbele ya jeshi lake huku akiwa amepanda gari libururwalo na farasi weupe wanne, na kutanguliwa na msafara uliobeba ngawira pamoja na msururu wa mahabusi waliofungwa minyororo. (Taz. picha ya rangi 17).



1. Mapigano ya Kathago. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.) Kwa upande wa mbele: Wakathago wakiwakinza Warumi kwenye mlango wa jumba. Kwa mbali kidogo Warumi wakienda mbio juu ya taruma walilolitupia kutoka kwenye paa moja hadi jingine. Ijapokuwa moto umeshawajongelea karibu zaidi, walinzi wa jumba hawasalimu amri. 2. Magofu ya Korinthi. (Picha ya kamera.) Pichani mnaonekana nguzo za ihramu ya Apollo. Huenda hii ikawa ni ukumbusho mmoja tu uliosalia huko Korinthi tangu zama za kabla ya kuharibiwa kwake na Warumi.

**5. Hali ya Wilaya za Urumi.** Nchi zilizotekwa na Urumi zilitangazwa nayo kuwa ni *wilaya* zake, huku watekaji wakijitwalia machimbo ya madini, ya chumvi, viwanda vya kuundia majahazi, ardhi bora za kulimwa na za machunga, n.k. Wenyeji wa wilaya hizo walilazimishwa kulipa kodi nzito mno, na yeyote yule aliyetokezea kushindwa kulipa, aliuzwa utumwani pamoja na ukoo wake.

Wilaya za Urumi zilisimamiwa na *maliwali* walioteuliwa na Senat. Maliwali walikuwa na mamlaka yasiyopakika kwenye wilaya zao. Ilichukua miaka mitatu au minne tu kwa watawala hao kujirundikia huko utajiri mwingi ajabu. Juu ya mmoja wao kulisemekana: "Akiwa masikini aliwasili kwenye wilaya tajiri, akiwa tajiri ameondoka katika wilaya masikini".

Maeneo makubwa sana chini ya amri ya Urumi yaligeuka kuwa mahali patupu, na maisha kutuama huko. Mfalme wa kijidola kimojawapo kilichotekwa na Urumi katika Asia Ndogo, aliarifu kwamba wanaume wote kabisa nchini mwake walichukuliwa mbali na kufanywa watumwa.

*Mnamo karne ya 2 B.C., kama matokeo ya vita vyake vya ubakuzi na unyang'anyi, Urumi iligeuka kuwa dola kubwa ajabu,* na mataifa mengi sana huko kwenye Bahari ya Kati kujikuta chini ya utawala wake wa kukandamiza.

## MASIMULIZI YA PLUTARKO JUU YA MAADHIMISHO YA USHINDI WA URUMI DHIDI YA MAKEDONIA

Uamuzi gani unaweza kufanywa kutokana na masimulizi haya, kuhusu tabia na madhumuni ya vita vilivyoendeshwa na Urumi?

**Watu walijazana mabarabarani kila mahali palipowezekana kuona maandamano. Mnamo siku ya kwanza, magari mia mbili na hamsini yapakiayo masanamu na mapicha yaliyotekwa vitani, yalifuatana kwa mfululizo tangu asubuhi mpaka kuingia giza la usiku.**

**Siku yake ya pili, magari mengine chungu nzima yenye kubeba silaha za fahari na ghali zaidi za Kimakedonia, yalipita mjini. Palikuwa na mafungu mazima mazima ya silaha hizo za shaba na chuma, zikitia kiwi kwa usafi wa mng'aro wake, na mapanga na mikuki kutokeza ncha zake za hatari hapa na pale. Magari yalifuatiwa na watu waliobeba mitungi mia saba na hamsini iliyojaa pomoni sarafu za fedha. Kila mtungi ukihitajia juhudi za wapagazi wanne. Na wengine walifuatia nyuma na makombe na patu nzito mno za fedha mikononi na migongoni pao.**

**Siku ya tatu yake paliongozwa mkururo wa mafahali wanene mia moja na ishirini, pembe zao zikiwa zimepakwa rangi ya dhahabu, na madhumuni yao ni kutolewa kafara. Mkururo huo ulifuatiwa na watu waliobeba mitungi sabini na saba iliyojazwa dinari za dhahabu, nayo ilikuwa mikubwa kama ile ya siku iliyotangulia. Nao waliandamana na wengine waliobeba upatu mkubwa ajabu wa dhahabu safi uliopambiwa johari, ikiwa ni pamoja na vyombo vingine vya dhahabu vya matumizi ya nyumbani. Halafu palifuatia gari la mfalme wa Makedonia, lililokuwa limepakia silaha za mfalme huyo, pamoja na taji lake kwa juu.**

**Watoto wawili wa kiume wa mfalme pamoja na binti yake walifuatia nyuma ya gari hilo. Walikuwa wadogo sana kuweza kutambua uzito wa maafa yaliyowaangukia. Nao walifuatiwa na mfalme mwenyewe wa Makedonia akiwa amevaa libasi nyeusi. Kwa msiba mkuu uliomfika, alionyesha kama vile aliyeghumiwa.**

**Hatimaye, jemadari mshindi nafsi yake alichomoza hapo kwa maringo akiwa amepanda gari lake lililopambwa vizuri sana, libasi yake ghali ya rangi nyekundu na darzi ya dhahabu. Maaskari wake wakimfuatia na kuimba nyimbo za furaha na hongera, huku wakishika mashada ya kutukuzwa mikononi mwao.**

?

**1.** Kuna tofauti gani kuu baina ya Vita vya Tatu vya Puniki na vile viwili vilivyotangulia kabla? **2.** Angalia ramani na kutafuta maeneo yaliyokuwa yametekwa na Urumi kulipoingia mwaka wa 74. B.C. **3.** Sehemu gani ndizo zilizofanywa na Urumi kuwa wilaya zake? Elezea hali na mastakimu ya wilaya hizo. **4.** Madola gani miongoni mwa yale yaliyochomoza kutokana na uvunjikaji wa ufalme wa Iskander wa Makedonia, ndiyo yaliyoendesha mapigano dhidi ya Urumi mnamo karne ya 2 B.C., tena sudi yao ilikuwaje? ***5.** Linganisha mpangiko wa falanga ya Kimakedonia na ule wa legion, au tapo, la Kirumi. Upi kati yao ulikuwa bora zaidi, na kwa nini?

## IBARA 49. UMILIKAJI WATUMWA KATIKA URUMI MNAMO KARNE YA 2 NA YA 1 B.C.

*Jikumbushe,* vile watu walivyokuwa wakifanywa watumwa katika Uyunani (Ibara 35; Kif. 1), pamoja na kazi walizozishughulikia watumwa wa Kiyunani (Ibara 35; Kif.3).

**1. Uongezekaji wa Watumwa katika Urumi.** Vita vya Urumi vilivyoandamana na utekwaji na malaki mazima mazima ya mahabusi, pamoja na uporwaji wa kikatili wa mali kwenye wilaya zake kwa upande wa wavamizi wake, vilisababisha idadi ya watumwa katika Urumi kuongezeka kwa wingi usiopata kujulikana kabla. Halikadhalika maharamia wa baharini waliendelea na uhalifu wao wa kuwateka watu kwa wingi na kuwauza utumwani.

Kwenye milki za Urumi kulikuwa na mamia ya masoko ya kuendeshea biashara ya watumwa. Soko kubwa zaidi kama hilo lilikuwako kwenye kisiwa cha *Delosi* katika Bahari ya Ajeani, ambako watu wapatao elfu kumi walikuwa wakiuzwa utumwani kwa siku. Watumwa wengi zaidi walikuwa wakisafirishiwa huko Italia.

**2. Kazi Walizofanyishwa Watumwa.** *Kwa kutofautiana na nchi za Mashariki ya Kale pamoja na Uyunani, watumwa wengi zaidi huko Italia chini ya enzi za Urumi, walifanyishwa kazi za kilimo.* Licha ya kubakua sehemu kubwa sana za ardhi za ujima, wateule wa Kirumi walikuwa wakinunua ardhi kwa wakulima; idadi ya mashamba makubwa ya matajiri hao ilikuwa ikiongezeka upesi. Watumwa walibebeshwa kazi nyingi za kuvunja mgongo kwenye mashamba hayo, kama vile, kulima na kutifua ardhi kwa maplau mazito mno pamoja na majembe ya miti na masepeto, kusaga nafaka kwa mawe, kusindika maji ya zabibu na mafuta ya zeituni kwa vinu vya mkono,





1,2,3,4. Kazi za watumwa katika Urumi: uendeshaji kinu cha mkono cha kusagia nafaka; watumwa wakilizungusha gurudumu kubwa ajabu la kupandishia juu vifaa vya kazi za ujenzi; mtumwa na jembe la mti; mtumwa kwenye kinu cha ufumaji. (Taswira za kale za Kirumi.) *Ungefanya uamuzi gani kutokana na maoni yako ya kujumlisha habari za kazi za watumwa?* 5. Kuteswa kwa mtumwa. (Kisanamu cha kale cha Kirumi.)




kuchunga mifugo, n.k. (Taz. picha iliyoko kwenye uk. 266, pamoja na ile ya rangi 18).

Watumwa kiasi elfu hamsini walifanyishwa kazi kwenye migodi ya fedha. Kazi kubwa nyingine waliyobebeshwa watumwa katika Urumi ilikuwa ni kupiga makasia. Kwa kawaida, kwenye jahazi kubwa kulikuwa na watumwa kama hao kiasi 150 hata 200, na kila kikundi cha watu 5 au 6 kung'ang'ania kasia moja kubwa na zito ajabu. Watumwa walitumiwa pia katika kazi za kujenga njia na majumba, kadhalika kwenye viwanda vya usanii na vya uundaji majahazi. Aghlabu, kiwanda kimoja kama hicho kilikuwa na madarzeni hata mamia ya watumwa.

**3. Hali za Kazi za Watumwa.** Wamilikaji watumwa wa Kirumi walizoea kusema kwamba miongoni mwa zana za kazi kuna zile zilizo "bubu", yaani maplau, magari ya mizigo, n.k., halafu zile "zenye kulia" kama vile ng'ombe, n.k., na hatimaye, zile "zenye kunena", nazo ni watumwa. Akishakuwa mtumwa, mtu alikuwa anapoteza jina lake la kiasili, na kupachikwa lile la kumdharau au kumkebehi, au mara kwa mara akiitwa kwa jina la nchi aliyotoka tu: Mwajemi, Mmisri, n.k.

Makabaila wa Kirumi hawakuwahurumia watumwa wao hata chembe, na kuwaelemeza kazi ya sulubu isiyosemeka. Kunapoingia msimu wa shughuli hizi au zile katika kilimo, mtumwa alikuwa yuko kazini kwa masaa kumi



1. Magofu ya uwanja wa michezo wa Kirumi upande wa Kusini wa eneo la sasa la Ufaransa. (Picha ya kamera.) 2. Pambano la wapiganaji watumwa. (Taswira ya kale ya Kirumi.) Mmoja wao amemnasa mpinzani wake kwa wavu na kujaribu kumchoma mkuki wa ncha tatu. Kulia: mtumishi anayewatimua wapiganaji watumwa kupambana. 3. Pingu ya shingoni ya mtumwa.






na nane kila siku. Wale waliowekwa kusaga nafaka, walikuwa aghalabu wakitiwa mikatale mizito, madhumuni yake yakiwa ni kuzuia masikini kama huyo mwenye njaa, asije akachovya japo gao moja la unga. Bwana alikuwa akimpa mtumwa wake shati moja kwa mwaka mzima, nalo lilichakaa upesi, lakini hata matambara hayo hayakuwa mali yake mtumwa, bali yalitumiwa kwa kushonesha mbalanketi ya viraka.

Kuishi utumwani kwa miaka michache tu kulimfanya kijana mwenye afya na nguvu, kugeuka kuwa kilema hoi. Watumwa wale waliokuwa wameshanyong'onyea kabisa hata kutofaa tena kutumika kazini, walikuwa wakichukuliwa na kuachwa kwenye kisiwa kitupu waangamie huko kutokana na njaa na maradhi. Bwana wao naye alinunua watumwa wapya waliokuwa wamejaa tele daima masokoni.

**4. Michezo ya Kupambanisha Watumwa.** Katika Urumi kulikuwa na mchezo mmojawapo wa kikatili wa kupambanisha watumwa, ambao walichaguliwa kutoka miongoni mwa wale wenye nguvu, ushupavu na ushujaa zaidi, na kufundishwa ubingwa wa kutumia silaha zao katika michezo ya aina hiyo. Wapiganaji watumwa hao waliitwa *gladiator* (neno la Kilatini, maana yake ya kiasili ni mwenye upanga.— *Mfasiri.*).

Kwa madhumuni ya kuendesha michezo hiyo palijengwa *majumba ya duara*, ambayo kwa umbo lake yanafanana na yale ya sarakasi ya kisasa.

Katikati ya jumba kama hilo palikuwa na uwanja uliofunikwa kwa mchanga. Kwa pande zote kutoka kwenye uwanja huo palikuwa na mwinuko. Mahali hapo palikuwa na safu za viti vya kukaa watazamaji, zilizopangwa kwa utaratibu wa daraja za kukwea juu. Majumba ya aina hiyo yalijengwa takriban katika miji mikubwa yote ya Urumi na wilaya zake. Michezo yenyewe ilikuwa ikifanyika hasa mnamo siku za sherehe na kuhudhuriwa na umati wa watazamaji, wakiwa hawapabandulii macho mahali pale watumwa walipokuwa wanapambana kufa kupona. Kwa kawaida, mchezo mmoja ulishirikiwa na wapiganaji wawili, ingawa mara kwa mara, hata makundi mazima yaliingizwa machinjoni humo. (Angalia picha ya 2 na kuelezea aina za silaha zilizokuwa kama kawaida zikitumiwa na wapiganaji watumwa.)

Wapiganaji wale waliodhaniwa kuwa hawaonyeshi nia na ushujaa wa kutosha, walikuwa wakihimizwa kwa kuchapwa mijeledi na kuchochwachochwa kwa mikuki.

Mpiganaji aliyeshindwa, lakini akiwa bado yu hai, sudi yake iliamuliwa na watazamaji. Wakiinua mikono juu, anakuwa amebahatika na kupona; la, endapo vidole gumba vikielekezewa chini, ole wake, masikini, inakuwa lazima amalizwe, na mshindi wake kumchoma upanga au mkuki papohapo. Watumishi walikuwa wakizikokoteza maiti nje kwa vingoe. (Taz. picha ya rangi 19.). Michezo ya aina hiyo ilikuwa pia ni ya kupambanisha watu na wanyama, kama vile, simba, chui, n.k.

**5. Jinsi Wamilikaji Watumwa wa Kirumi Walivyowatiisha Watumwa Wao.** Kwa wakati wa usiku, watumwa walikuwa wakifungwa ndani ya magereza yenye vidirisha vidogo vidogo na kuzibiwa kwa fito za chuma, madhumuni yake ni kuzuia wanyonge hao wasiweze kutoroka. Wengi wao walifanya kazi na hata kulala na pingu nzito za chuma zilizoumiza sana miili yao mpaka kupata madonda yachirizikayo damu daima. Baadaye, kukafuatwa mtindo wa kuwafunga watumwa pete za chuma za shingoni, ambazo ziliandikwa: "Nishike kwa nguvu, nisije nikatoroka"; tena mara nyingi walichomwa nembo nyusoni pao zenye kutambulisha ni mali ya nani.

Watumwa walikaziwa jicho kali na wanyapara. Wakiogopa watumwa wasije wakala njama, mabwana zao waliwakataza hata kuzungumza baina yao—ati, maisha yake mtumwa ni kufanya kazi na kulala tu. Makabaila wa Kirumi walipendelea kununua watumwa watokao katika nchi mbali mbali ili kwamba wasiweze kuelewana. Walidai kwamba "umati huu mchafu hauwezi kuongozwa kwa vyovyote vingine, isipokuwa kwa kuutia hofu tu". Basi, kwa hivyo, waliwatesa vikali mno kwa kuwacharaza mijeledi pasina kusita, kuwachoma moto, kuwavunja viungo vya mwili, n.k. Kwa kawaida, mtumwa aliyehukumiwa kupewa adhabu ya kifo, alikuwa akifungwa mikono na miguu kwenye mbao mbili zilizopandana, ndiyo kusema, alisulubiwa. Kifo chake hicho cha polepole sana chini ya jua kali, kilikuwa ni maafa yasiyosadikika.

Watumwa waliwachukia wanyonyaji wao, na mara kwa mara kuinuka na kuendesha mapigano makali dhidi yao.

**Katika dunia ya kale kulikuwa hakuna nchi yoyote iliyoweza kulingana na Urumi kwa wingi wa watumwa na ukali wa unyonywaji wao.**

**Ilikuwa ni huko Urumi ndiko mfumo wa wamilikaji watumwa ulikofikia kilele cha maendeleo yake katika historia ya binadamu.**

? **1.** Wazionaje sababu za utumiaji wa kazi ya watumwa kwa mapeo makubwa sana katika shughuli mbali mbali za hapo kale? Ukiona ni muhali kulijibu swali hilo, basi jikumbushe aina kuu za kazi walizobebeshwa watumwa. **2.** Toa hoja za kuthibitisha kwamba mfumo wa wamilikaji watumwa katika Urumi ulifikia kiwango cha juu cha maendeleo yake kwa kulinganisha na nchi za Mashariki ya Kale na Uyunani. Wazionaje sababu za maendeleo yake hayo? **3.** Njia gani za kuwatia watu utumwani zilitumiwa katika dunia ya kale? * **4.** Jaribu kutunga masimulizi juu ya maisha ya mtumwa wa Kirumi kama vile ambavyo angesimulia mwenyewe.

## IBARA 50. UFILISIKAJI WA WAKULIMA WA ITALIA NA MAPIGANO YAO YA KUWANIA ARDHI

**(Ramani ya 8).**

*Jikumbushe,* jukumu gani lililotimizwa na mawakili wa umma katika Urumi (Ibara 46; Kif. 1), na kwa nini wakulima na wasanii wa Kiyunani walikuwa wanafilisika mnamo karne ya 4 B.C. (Ibara 42; Kif. 2).

**1.** *Uingizwaji wa watumwa wengi sana katika Italia pamoja na uporwaji wa wilaya za Urumi kwa upande wake, ulipelekea katika kuongezeka kwa utajiri wa wamilikaji watumwa, lakini wakati huo huo, ulisababisha kufilisika kwa umma wa wakulima wa Italia.*

Gharama za ulimaji ardhi kwa jasho la watumwa zilikuwa ni za chini kabisa. Wakati huo huo, nafaka rahisi nyingi sana zilikuwa zikisafirishwa katika Italia kutoka kwenye wilaya za Urumi. Bei zake zikaanguka sana. Wakulima wakawa wanafilisika na kuuza ardhi zao kwa wamilikaji watumwa kwa bei duni. Masimulizi ya zama hizo yanasema kuwa maeneo makubwa sana yalihamwa na kutupwa; mahali ambapo hivi karibuni tu palikuwa na vijiji na mashamba ya wakulima wa kawaida, palikuja kutwaliwa na makabaila, ambao watumwa wao walikuwa tayari wameshaingia kazini huko kulima ardhi za mabwana zao na kuchunga mifugo yao. Wakulima waliofilisika walikuwa wakimiminikia huko Rumi na miji mingine kutafuta kazi ya ujira. *Makumi kwa maelfu ya wanyonge wasiokuwa na kinga na stara walikuwa wakirandaranda huko mijini. Lakini walishindwa kuajiriwa, kwani takriban kazi zote katika sehemu hizo zilikuwa zikifanywa na watumwa.*



Milki ya kabaila katika Italia mnamo karne za 2-1 B.C. Kwa mbali kwaonekana jumba la mwenyewe. Kushoto kwa mbele: masikani ya kifungoni ya watumwa. Watumwa wakifanya kazi shambani chini ya uangalizi wa mnyapara. Eneo lote limezungukwa na mashamba ya mizabibu na mizeituni.

Kupoteza ardhi kwa wakulima kukaandamana na upunguaji wa idadi ya watu wa kuitwa katika huduma za kijeshi. Matokeo yake yalikuwa ni kudhoofika kwa jeshi la Urumi. Na ni kwa taabu sana tu ndiyo jeshi hilo likaweza kuuponda uasi wa watumwa uliozuka huko Sisili mnamo 138 B.C. na kuwatia hofu mno wamilikaji watumwa nchini kote Italia.

**2.** Baadhi yao walitambua jinsi gani huko kufilisika kwa wakulima na kusanyika kwa umati wa watumwa wenye kuwachukia vikali wanyonyaji wao, kulivyokuwa na hatari kubwa mno kwa dola la Urumi. Hiyo ilikuwa pia ni dhahiri kwa ndugu Tiberio na Gayo, walionasibiana na ukoo wa kikabaila ya Kiplebeiani wa Grakes.

Mkubwa kati yao, Tiberio, aliheshimiwa sana huko Rumi kwa kuwa na akili, uaminifu na ushujaa. Baraza la umma lilimchagua kuwa wakili wa umma kwa mwaka wa **133 B.C.**

Tiberio alipendekeza sheria, ambayo kwayo kila ukoo ungeweza kumiliki ardhi si zaidi ya hekta 250 kwenye shamba la ujima; yeyote yule aliyekuwa na miliki ipindukiayo kiasi hicho, alitwaliwa ziada yake ili igawiwe miongoni mwa wakulima masikini kama mali yao, ingawa, pasina haki ya kuiuza. Tiberio aliwasilisha shauri lake kwa umma wa wananchi. Katika hotuba zake za ari na hamasa alizokuwa akizitoa kwenye forum, mbele ya umati wa Warumi, alitetea muswada wake wa sheria kuhusu shauri hilo. Umma mkubwa ulimwunga mkono wakili wake. Kuta na nguzo za maju-

mbani hata mawe ya ukumbusho ya makaburini yalikuwa na maandiko ya miito ya wanyonge kwa Tiberio afuate njia yake hiyo pasina kurudi nyuma. Aliitisha mkutano mkubwa sana, nao ukapitisha *Sheria juu ya Ardhi.*

Senat ya Urumi ambayo wajumbe wake walikuwa ni makabaila wenye miliki kubwa ya ardhi, waliipokea sheria hiyo kwa chuki na uhasama. Lakini kwa kuogopa malalamiko na ghadhabu ya umma mkubwa, haikuthubutu kuupinga hadharani uamuzi wa mkutano huo. Tiberio akaongoza tume iliyoanza kutwaa ardhi za ziada za matajiri na kuzitoa kuwapo mafukara.

**3.** Kwenye mkutano wa baraza la umma wa kuwachagua mawakili wake kwa mwaka wa 134 B.C., maadui wa Tiberio walieneza uvumi wa kumsingizia kuwa anataka kujifanya mfalme wa Urumi. Wakazua ghasia kubwa na kupiga makelele ili kwamba Tiberio asiweze kuhubiri lake.

Wakati huo huo, mkutano wa Senat ulikuwa ukifanyika karibu na forum. Masenati wakauchukulia fursa uvumi huo ili kumtokomeza wakili wa umma waliyemchukia mno. Mkubwa wao akatoa mwito kwa wenzake "kujitolea kuiokoa Jamhuri", na mara wote wakaharakia nje uwanjani. Kama kawaida yake ya kuwawekea heshima wakuu wake, umma uliwapisha njia masenati. Na wakijizatiti kwa vipande vya mabao vya kukalia waliyoyavunja mbioni mwao hapo kabla, walimrukia Tiberio asiyekuwa na silaha yoyote ile, wakamwua pamoja na kuwatokomeza wafuasi wake mia tatu. Wote waliouawa walitupwa mtoni Tibrisi, kama ilivyokuwa desturi ya wakati huo kwa maiti za maharamia tu. Ugawaji ardhi kwa mafukara ukakomeshwa.

**4.** Gayo Grakes aliyechaguliwa kuwa wakili wa umma wa Urumi katika mwaka wa 123 B.C., alijaribu kuliendeleza lengo la ndugu yake marehemu. Akafanya juhudi za kupigania kurejeshwa kwa utaratibu wa ugawaji ardhi miongoni mwa wakulima masikini, mpaka akafaulu; kwa jumla, wanyonge takriban elfu 80 walipata ardhi shukrani kwa juhudi za ndugu hao Grakes.

Gayo aliona kwamba utawala wa Urumi ukiwa mikononi mwa kikundi cha wateule matajiri, hauna haki yoyote. Kwa hivyo, aliwania madaraka ya Senat yawekewe mipaka, na umma wa watu masikini kupatiwa fursa ya kushiriki katika uongozi wa kiserikali. Katika kupambana na Senat, Gayo alijitahidi kuwaunganisha wakazi huru wote wa Rumi na Italia, lakini ni wachache tu miongoni mwao ndio waliomwunga mkono. Senat ikamshutumu kwa kuwa na nia ya kuteka utawala. Muda wa madaraka yake ya wakili wa umma ulipokwisha malizika, Gayo na wafuasi wake walivamiwa na makundi ya watu wenye silaha waliotoka miongoni mwa wamilikaji watumwa pamoja na maaskari. Senat iliahidi kwamba yule atakayemkamata au kumwua Gayo, atapata dhahabu kiasi cha uzito wa kichwa cha nyara yake. Mapigano halisi yalifumuka kwenye barabara za Rumi. Na ilikuwa ni katika mapigano hayo makali sana ndipo Gayo Grakes alipo-



Zana za kilimo za Kirumi: mundu, haro, kisu cha matumizi ya bustani-ni, shoka-jembe.

uawa pamoja na wananchi elfu tatu waliomwunga mkono katika kupambana na Senat.

Ugawaji ardhi kwa masikini ukakomeshwa kwa mara nyingine tena. Na baada ya muda mfupi kupita, kukapitishwa sheria mpya ambayo iliruhusu kuuza milki za ardhi kwenye shamba la ujima. *Ufilisikaji wa wakulima na ununuzi wa ardhi zao kwa bei za chini kabisa kwa upande wa wamilikaji watumwa uliendelea mbele.*

**5.** Ili kuyajalizia majeshi yake, serikali ya Urumi ikalazimika kuajiri katika huduma hiyo mafukara wasiokuwa na ardhi. Na kwa hakika, miongoni mwa umati huo wa wanyonge waliopigwa na njaa, kulikuwa na wengi waliotamani kwenda kulitumikia jeshi kwa ujira.

Mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 2 mpaka mwanzoni mwa karne ya 1 B.C., jeshi la Urumi lilizidi kupata nguvu kwa mara nyingine tena. Lakini kwa kuzingatia mastakimu na makusudio ya watu waliokwenda kulitumikia, jeshi hilo lilibadilika sana kwa kulinganisha na vile lilivyokuwa zamani. *Sasa, kwa sehemu yake kubwa zaidi, jeshi la Urumi likakusanya maaskari wa kuajiriwa, walio tayari kumhudumia vizuri zaidi yale awalipaye vizuri zaidi.*

## KUTOKA KATIKA INSHA YA MWANAHISTORIA WA KALE

Nini kilichomfanya Tiberio Grakes kudai wakulima masikini wagawiwe ardhi?

**Grakes aliusengenya umati wa watumwa kwa chuki na dharau na kuukadiria kuwa haufai kabisa kwa kuchukuliwa katika huduma ya kijeshi, na kutoweza kuaminiwa maisha na mabwana zao. Alikumbusha vile watumwa walivyowadhuru mno mabwana zao huko Sisili, jinsi gani kazi ilivyotokezea kuwa ya ta-**

**abu na ya muda mrefu kwa Warumi kuweza kuwajibiza watumwa hao, na kadiri gani mapigano hayo yalivyokuwa ni ya hatari sana.**

## KUTOKA KATIKA MASIMULIZI YALIYOTUNGA NA PLUTARKO JUU YA HABARI ZA MAISHA YA TIBERIO GRAKES

**Tiberio alionekana kuwa na sura ya kutisha na nia isiyovunjika kamwe, wakati alipokuwa akiuhutubia umma ulizungukao jukwaa alilopanda juu yake, na kupaaza sauti ya kuwatetea wanyonge: "Hata wanyama mwitu wanaorandaranda kote Italia, wana wapango na mashimo ya kulala usiku, ilhali watu wanaopigana kishujaa na kuisabilia Italia roho zao, hawana mbele wala nyuma, ila hewa na nuru tu. Wanyonge hao wasiokuwa na kinga na stara wanazurura zurura maisha pamoja na watoto na wake zao. Maaskari wanapigana huko pamoja na kupoteza roho zao ili wengine waweze kuongoza maisha ya anasa na raha tupu; wanaitwa ati wenye enzi juu ya ulimwengu wote, kumbe hawana hata wanda mmoja wa ardhi yao wenyewe".**

?

**1.** Kwa nini vita vya Urumi vilipelekea katika udhoofikaji wa jeshi lake? **2.** Kwa nini Sheria juu ya Ardhi ilipitishwa pasina kujali ukinzani wa Senat? Njia gani zilitumiwa na Senat katika kupambana na ndugu Grakes? **3.** Kwa kutegemea historia ya Uyunani na Urumi, fanya uamuzi juu ya vile maendeleo ya mfumo wa wamilikaji watumwa yalivyoiathiri hali ya wakulima na wasanii. Toa hoja za kuthibitisha uamuzi wako. **4.** Nini kilichobadilika katika jeshi la Urumi mnamo mwishoni mwa karne ya 2 B.C.? Sababu za mabadiliko hayo zilikuwaje? **5.** Jaribu kubuni mwenyewe majina ya vifungu vya Ibara 50. **6.** Miaka mingapi ilipita tangu kumalizika kwa Vita vya Pili vya Puniki mpaka upitishaji wa sheria ya Tiberio Grakes juu ya ardhi?

## IBARA 51. UASI WA WATUMWA CHINI YA UONGOZI WA SPARTAKO

**(Ramani ya 9-a).**

*Jikumbushe,* maasi gani ya wanyonywaji yaliyotukia katika dunia ya kale.

**1. Mwanzo wa Uasi.** Mnamo karne ya 1 B.C., idadi ya watumwa katika Urumi iliendelea kuongezeka. Hali ya maisha yao ilikuwa ahasi kama zamani, na kupelekea zaidi na zaidi katika ukuaji wa mapambano yao dhidi ya mabwana zao.

Katika mji wa Kapua palikuwa na kituo kikubwa cha kufundishia ubingwa wa michezo ya watumwa. Kituo hicho, kwa hakika, kilikuwa ni kama gereza. Mnamo **74 B.C,** watumwa waliokaa na kufunzwa kituoni humo walikula njama na kuandaa uasi. Lakini walinzi walifaulu kuifichua njama hiyo, na ni kundi moja tu la washiriki wake ndilo lililonusurika na kutoroka. Walikuwa watu kiasi darzeni kadhaa, na walijificha kwenye majabali ya sehemu za juu za mlima *Vezuvio.*

Watoro hao walimchagua mmoja wao aitwaye Spartako, awe kiongozi. Alikuwa mtu mwenye maungo madhubuti, akili nyingi, shujaa na jasiri sana. Spartako alitokea sehemu za Kaskazini za Mkono wa Nchi wa Balkan, ambako ndiko alikotekwa na wavamizi wa Kirumi. Siku moja alijaribu kukimbia, lakini alikamatwa, na kama adhabu yake, akapelekwa katika kundi la watumwa wa kushiriki katika michezo ile ya kuchinjana wenyewe kwa wenyewe.

Mwanzoni waasi hao walikuwa hawana silaha zozote nyingine, ila visu vichache vya mekoni pamoja na fito walizoziokota na kuzichongoa; ngao zao walizisuka kwa matawi ya mizabibu. Lakini hata wakiwa na silaha duni kama hizo, hawakuogopa kuyavamia majumba na mashamba ya wamilikaji watumwa, kadhalika misafara yao ya mizigo njiani. Katika kuendelea mbele, walizidi kujizatiti kwa silaha za kawaida walizokuwa wakiwapokonya maadui zao. Watumwa wakawa wanakimbia kutoka kwenye milki za makabaila zilizokuwa za jirani na kambi ya Spartako, na kuingia safuni mwa maaskari wake.

Huku nyuma jeshi la Warumi elfu tatu likajongea karibu na makao ya watumwa, likaziba kichochoro kimoja tu cha kutelemkia chini kilichokuwapo hapo kandokando ya mlima. Warumi walitarajia kwamba njaa itawashurutisha watumwa kusalimu amri. Lakini watumwa walidhani vingine. Wakafuma ngazi ndefu kwa miaa ya mizabibu, na kuingia usiku, wakashuka chini pale palipokuwa na mwinuko mkali. Kwa maoni ya Warumi, ilikuwa ni jambo lisiloyumkinika, kwa hivyo, hawakulitarajia hata kidogo na kutoweka walinzi huko. Waasi wakawashambulia kwa ghafla na kuwatokomeza wote kabisa. (Taz. picha ya rangi 20.).

**2. Kufuata Njia ya Kuwania Uhuru.** Habari za mafanikio ya waasi zilizagaa nchini kote. Watumwa waliochoka kuongoza maisha yao ya unyonge usiosemeka, wakazidi kukimbilia kwa Spartako kutoka pembe zote za Urumi. Makumi ya maelfu ya watumwa walikusanyika chini ya uongozi wa Spartako. Walitumia lugha mbali mbali, na mara nyingi kushindwa kuelewana. Spartako alifaulu kujenga nidhamu thabiti miongoni mwao. Aliandaa jeshi lake mithali ya lile la Warumi, na kuligawanya katika vikosi vya maaskari wa miguu, wapanda farasi na wapelelezi. Huku nyuma wahunzi wa kambini mwao walikuwa wakifua silaha kutwa kucha.

Spartako akaliongoza jeshi lake kwenda Kaskazini. Kwa inavyoelekea, madhumuni yake yalikuwa ni kuwachukua watumwa wenzake nje ya Urumi ili hatimaye waweze kurejea makwao.

Senat ya Urumi ilikuja kutambua waziwazi kwamba imekabiliwa na nguvu ya hatari sana kwa upande wa jeshi la waasi. Ikawatuma Makonseli wote wawili pamoja na majeshi yao kwenda kukomesha hatari hiyo, nao wakafanikiwa kuwatokomeza watumwa wale waliojitenga na Spartako. Walikusudia kuendelea mbele mpaka kuzizingia na kuziangamiza nguvu kuu za waasi. Lakini Spartako aling'amua mpango wa majemadari wa Kiru-

Wahunzi wakifua ngao. (Nakshi ya kale.)



mi, akazuia wasiweze kuunganisha majeshi yao, kisha, akayatokomeza yote mawili moja nyuma ya jingine.

Wakiendelea na mapigano, waasi walipita nchini kote Italia mpaka wakaingia kwenye bonde la Mto Po. Lakini ghafla Spartako akageuka nyuma. Labda, ilikuwa ni kwa sababu watumwa wengi waliomfuata hawakutaka kuondoka Urumi.

**3. Waasi Mtegoni.** Habari za kurejea kwa waasi ziliwatia wasiwasi na kiherehere wamilikaji watumwa wa Kirumi. Wakakusanyisha upesiupesi jeshi kubwa sana, wakamteua tajiri *Krasso* kuwa kiongozi na wenyewe kuingia jeshini humo kwa wingi. Wakati huo huo, Senat ikayaita majeshi ya Warumi yaliyokuwako huko Hispania na kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan, kurudi kwao haraka huko Italia.

Spartako aliona kwamba nguvu alizo nazo hazitoshi kwa kuizingia na kuihujumu Rumi, kwa hivyo, akaliongoza jeshi lake kuelekea Kusini mwa nchi. Krasso alijaribu kulizuia katika upande huo, lakini waasi waliyatokomeza matapo yake na kusonga mbele. Maaskari wa Krasso walipigwa na hofu sana mbele ya Spartako na wafuasi wake, na hata huko kukaribia kwenyewe kwa waasi hao kulivifanya vikosi vizima vizima vya jeshi la Kirumi, lililosifikana kote kwa mafanikio na ushujaa wake hapo kabla, kurudi nyuma na kukimbia kwa wasiwasi. Kwa kutaka kurejesha nidhamu madi jeshini mwake, Krasso aliamuru kumnyonga kila askari wa kumi miongoni mwa wale waliokimbia mapiganoni.

Spartako aliongozea mbele na jeshi lake mpaka akaingia kwenye ncha ya Kusini Magharibi ya Italia. Akikusudia kuvuka hadi Sisili ili kuwashawishi watumwa wa kisiwani humo wainuke kwa uasi vilevile. Maharamia wa baharini wa sehemu hizo, ambao mwanzoni waliahidi kuwavusha kwa malipo watu wa Spartako hadi kwenye kisiwa hicho, walivunja ahadi yao. Waasi wakajenga wenyewe vyelezo na kuondoka pwani, lakini kimbunga



Spartako majeruhi. (Kutokana na mchoro kwenye ukuta wa mji wa Pompei.)

cha ghafla kilivivunja vipande vipande, na kuzuia Spartako na wafuasi wake wasiweze kuifikia Sisili, japo ilikuwa karibu sana.

Krasso hakuthubutu kulivamia jeshi la Spartako moja kwa moja, bali akapiga kambi yake kwenye shingo nyembamba sana ya nchi kavu baina ya pembe hiyo ya Kusini Magharibi mwa Italia na eneo lake lote kwa upande wa Kaskazini. Kwenye ukanda huo wote, ambako kulikuwa na njia moja tu ya kupitia, Warumi walichimba handaki la kwenda chini sana, pamoja na kujenga boma refu la udongo. Hivyo, waasi wakajikuta wamo ndani ya mtego, na njaa kuwabana kambini mwao.

**4. "Bora Kufa kwa Chuma, Kuliko kwa Njaa".** Akiwahutubia wafuasi wake chini ya hali hiyo, Spartako aliwaambia kwamba bora wote wao wafe kwa chuma, kuliko kwa njaa. Na kuingia usiku uliokuwa ni wa baridi na upepo mkali, akawaongoza moja kwa moja kwenda kuvihujumu vituo vya ulinzi vya kiadui. Kwenye sehemu mojawapo ya ukanda huo, waasi wakafaulu kulifukia na kulivuka handaki, wakajikweza bomani na kuwapiga Warumi, hivyo, wakajinasua mtegoni.

Lakini hapo tena baadhi ya watumwa wakajitenga mbali na jeshi la Spartako, na mara Krasso akaja na kuwatokomeza wote.

Huku nyuma, matapo ya Warumi yakawa yanawasili Italia kutoka kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan, tena yale yaliyokuwako kule Hispania yalikuwa yakijongea karibu, yakiongozwa na jemadari *Pompeo.* Kwa kutaka kuzuia majeshi hayo mawili yasiwahi kuungana pamoja, Spartako akaenda kumhujumu Krasso.

**5. Mapigano ya Mwisho.** Mnamo **71 B.C.,** kulitokea mapigano ya mwisho baina ya watumwa waasi na majeshi ya Warumi. Katika mapigano hayo, Spartako aliazimia kumwandama Krasso ili kumwua na kuwaacha Warumi pasina uongozi. Mapigo yake yalikuwa ni ya kuangamiza kabisa popote pale alipokuwa akijitoma mbali, na licha ya wengine, aliwatokomeza majemadari wawili wa Kirumi. Lakini mwenyewe pia alijeruhiwa mgu-

uni. Juu ya hivyo, aliendelea kuwatwanga maadui, ingawa sasa ikawa hana budi kuchechemea. Warumi walishindwa kumkamata hai. Spartako alijeruhiwa vibaya na kuharibiwa mwili wake wote mapiganoni, hata maiti yake haikuweza kugunduliwa.

Warumi walisimulia baadaye kwamba katika mapigano hayo ya mwisho, waasi walionyesha pia ushujaa mkubwa sana, kama ilivyokuwa kawaida yao tangu mwanzoni. Lakini sasa mizani ya nguvu ilikuwa ni ya kuwafalia mno Warumi. Jeshi la waasi lilitokomezwa, na mabaki yake kutawanyika.

Tena matapo ya Pompeo yakawahi kufika kwa kuwaangamiza watumwa wote wale walionusurika mapiganoni. Wale waliotekwa, wakasulubiwa. Mkururo wa kutisha mno wa boriti elfu sita za misalaba, miili ya watumwa ikigongomelewa juu yake na roho ikiwatoka kwa mateseko yasiyosadikika, ulinyoka kote kandokando ya njia itokayo Kapua kwenda Rumi.

*Serikali ya Urumi iliyowakilisha mfumo wa umilikaji watumwa, ilitimiza, ingawa kwa taabu mno, jukumu lake la kimsingi—iliuponda uasi wa watumwa. Kwa wakati huo, ilikuwa bado ina nguvu nyingi sana.*

---

**Katika historia ya dunia yote ya kale kulitokea mapigano yasiyopatanishika kamwe baina ya tabaka la watumwa na lile la wamilikaji watumwa. Katika Urumi, ambako mfumo wa umilikaji watumwa ulifikia kiwango cha juu zaidi cha maendeleo yake kuliko kokote kule, mapigano hayo yaliyo-**

Kunyongwa kwa watumwa waasi. (Picha iliyochorwa mnamo zama zetu.)





20–823

**endeshwa na watumwa dhidi ya wanyonyaji wao yalitokezea kuwa makali na mang'ang'anivu zaidi.**

?

1. Angalia ramani na kuonyesha njia za misafara ya watumwa waasi, pamoja na mahali pa mapigano yao dhidi ya maadui. **2.** Toa mifano ya ushujaa wa waasi hao, na ubingwa wa Spartako kama kiongozi wao. **3.** Kwa kutegemea yale uliyoyajua kutokana na Ibara ya 48 na ya 51, taja na kuyaelezea majukumu mawili ya kimsingi ya serikali iwakilishayo mfumo wa umilikaji watumwa. **4.** Uasi wa watumwa chini ya uongozi wa Spartako uliendelea kwa miaka mingapi? Upi uliotangulia mwanzo: uasi wa Spartako au uasi wa "Tepe za Kimanjano" kule Uchina, tena miaka mingapi imepita baina ya kuanza kwa matukio hayo? **5.** Jaribu mwenyewe kutunga masimulizi juu ya mojawapo la matukio, yaliyotajwa chini, kama vile ambavyo mshiriki wake angehadithia: a) njama ya watumwa kwenye kituo cha Kapua, na utoro wao; b) uteremkaji wa waasi kutoka kwenye Vezuvio, na mapigano yao huko dhidi ya Warumi; c) utomolewaji wa ulinzi wa jeshi la Krasso uliofanywa na watumwa waasi.

---

Mabadiliko gani yalitokea katika Urumi tangu mwanzoni mwa karne ya 3 B.C. mpaka mwanzoni mwa karne ya 1 B.C.?:

a) kwa mintarafu ya mipaka na eneo la Jamhuri ya Urumi; angalia ramani na kuonyesha eneo lake kama lilivyokuwa wakati wa kuanza kwa Vita vya Puniki, tena mnamo 74 B.C.:

b) kwa mintarafu ya hali na mastakimu ya matabaka mbali mbali katika Urumi; na zitaje sababu za mabadiliko yanayohusika;

c) kwa mintarafu ya mastakimu na maslahi ya maaskari wa jeshi la Urumi; na zitaje sababu za mabadiliko yanayohusika.

*SURA XIV*

# UANGAMIAJI WA JAMHURI KATIKA URUMI. MAMLAKA YA URUMI MNAMO KIPINDI CHA KUFIKIA KILELE CHA ENZI NA NGUVU ZAKE

## IBARA 52. UTEKWAJI UTAWALA NA KAIZARI

**(Ramani ya 9).**

*Jikumbushe,* nani waliosimamia utawala katika Jamhuri ya Urumi (Ibara 46; Kif. 2).

**1. Uimarikaji wa Amri za Majemadari Juu ya Mfumo wa Utawala wa Urumi.** Vita vya ubakuzi vya Urumi pamoja na ugeukaji wa jeshi lake kuja kuwa la kuajiriwa—yote hayo yalipelekea katika kuimarika kwa amri za majemadari juu ya mfumo wa utawala wa nchini. Senat iliwaachia wakuu wa kijeshi wenye maarifa na ubingwa zaidi, kuusimamia wenyewe uchangaji wa maaskari majeshini mwao, kuwalipa ujira na kuwagawia sehemu ya ngawira. Maaskari wa Kirumi walimtii jemadari wao tu, na kuwa tayari kwenda kokote kule atakakowaongoza, na kuwavamia wowote wale atakaoamuru wavamiwe.

Miongoni mwa wamilikaji watumwa kulikuwa na wengi waliotarajia kwamba jemadari mwenye bidii na ubingwa, pamoja na jeshi madhubuti, ataweza kufaulu zaidi katika kuudidimiza ukinzani wa watumwa na mafukara, kuliko vile jukumu hilo lilivyoshughulikiwa na Makonseli na Senat. Waliona kwamba mtu afaaye zaidi kwa kutekeleza matarajio yao, ni jemadari Pompeo, ambaye alisifikana kwa mafanikio yake ya kivita na kuwaadhibu vikali sana watumwa waasi mnamo 71 B.C.

Lakini wakati huo huo kulitokezea kuwa na mtu mwingine aliyekuwa na tamaa ya kujinyakulia utawala katika Urumi, naye ni *Julius Kaizari.* Alinasibiana na ukoo maarufu wa Kipatrisiani. Alitamani kujipatia utawala na fahari tangu hata mnamo wakati wake wa ujanani. Kaizari aliwadharau mafukara, lakini alitaka kuwatumia katika kupata mradi wake. Kwa hivyo, alidai umma huo ugawiwe chakula bure, pamoja na kuuandalia michezo ya kuwapambanisha watumwa. Kaizari alikwea juu mpaka akachaguliwa kuwa Konseli wa Urumi, na mnamo 58 B.C. akawa Liwali wa wilaya ya *Gallia* (Ugalo).

**2. Utekwaji wa Gallia.** Makabila ya Wagalo yalikaa kwenye bonde la Mto Po na sehemu za eneo la sasa la Ufaransa. Makabila hayo yalikuwa mengi sana, nayo yalihasimiana na kuvamiana maisha. Wakati Kaizari alipoteu-



1



2



3

1. Kaizari. 2. Pompeo (sanamu za kale za Kirumi.) 3. Mgalo akatayе roho. (Sanamu ya kale.)

liwa kwa cheo cha Liwali wa Gallia, Warumi walimiliki huko sehemu za bondeni mwa Mto Po na za mwambao tu wa Bahari ya Kati. Kaizari akaanza vita dhidi ya Wagalo, akikusudia kuiteka nchi yao yote.

Vita vya huko Gallia viliendelea kwa miaka minane. Kaizari alionyesha wazi kuwa ni mpiganaji shujaa asiyechoka na kutorudi nyuma kamwe, tena amirijeshi mwenye kipawa na ubingwa mwingi. Alifaulu kujivutia kwake baadhi ya Wagalo watukufu waliotokana na nasaba za kikabaila nao wakamtumikia katika shughuli za upelelezi na kulionyesha njia jeshi lake kwenye nchi yao ya misitu iliyojazana na mabwawa ya matope. Makabila ya Kigalo yalipigana kishujaa kwa ajili ya uhuru wao, lakini majeshi yao yasiyokuwa na matengenezo yapasayo, yalishindwa kuyakabili matapo madhubuti na mujarabati ya Warumi.

Basi, Warumi wakaïteka Gallia yote na kuwauza utumwani malaki ya mahabusi. Wakazipora sehemu zilizokuwa takatifu kwa Wagalo zenye wingi mkubwa wa dhahabu walioiweka kafara kwa miungu yao. Kutokana na ngawira aliyoipata katika vita hivyo, Kaizari aliongeza ujira kwa maaskari wake. Vilevile akaahidi kuwapatia ardhi. Tena, kwa niaba yake, mafukara wa Kirumi walikuwa wakigawiwa chakula bure pamoja na kuandaliwa tafrija za kila aina.

**3. Vita vya Utekaji wa Utawala katika Urumi.** Alipokwisha kuiteka Gallia, Kaizari alisifikana kama jemadari maarufu, mwenye jeshi madhubuti lililomtii kikamilifu, pamoja na utajiri mkubwa sana.

Mnamo **49 B.C.,** Kaizari akaondoka kwenda Rumi. Kwa wakati huo, Senat ilikuwa na majeshi mengi zaidi, lakini yalikaa mbali na kutapanyika wilayani. Ilikuwa ni Pompeo ndiye aliyepewa ujumbe wa Senat wa kuongoza jeshi la kiserikali. Lakini Kaizari alisonga mbele kwa mshindo na haraka sana, hata Pompeo hakuwahi kuandaa barabara ulinzi wa Rumi, na akakimbilia upande wa Balkan. Baadhi ya wamilikaji watumwa pamoja na mafukara wakamwunga mkono Kaizari; wanyonge wa Kirumi wakimtarajia asahilishe hali yao. Majeshi ya Kaizari yaliiteka Rumi na Italia yote takriban pasina ukinzani wowote.

Huku nyuma Pompeo alifaulu kukusanyisha jeshi kubwa kwenye Mkono wa Nchi wa Balkan. Lakini matapo ya Kaizari hayakukawia kufika kule na kumtwanga adui pigo la kuangamiza. Pompeo aliwahi kutoroka, lakini haukupita muda mrefu, ila akauawa. Mabaki ya jeshi lake yakasalimu amri kwa Kaizari. Hata hivyo, ikamchukua miaka mingine mitatu, kuwapiga vita na kuwamaliza maadui zake wengine huko sehemu za Asia, Afrika na Hispania.

Wafuasi wa Kaizari na Pompeo walioshiriki katika mapigano yote hayo, walikuwa ni raia wa Urumi, kwa hivyo, yakaingia katika historia kwa jina la *Vita Baina ya Raia wa Urumi.*

**4. Kaizari—Mtawala wa Urumi.** Baada ya kushinda katika vita hivyo, Kaizari alirejea kwao Rumi. Akawa mtawala mwenye mamlaka yasiyopakika. Senat na Makonseli walikuwa wakitimiza amri zake zote kwa utiifu na unyenyekevu. Kaizari akajiita *Imperator* (neno la Kilatini.—*Mfasiri*), yaani Amiri Mkuu. Na hivyo ndivyo majemadari wa Kirumi walivyokuwa wakiitwa mnamo nyakati za vita. Kaizari naye akataka liwe jina lake la enzi daima na milele.

Akiwa na amri na mamlaka yasiyopakika, Kaizari aliwekewa heshima na fahari kama mfalme adhimu. Masanamu yake yalikuwa yakiwekwa pamoja na yale ya miungu, na sura yake kuonekana kwenye nakshi za pesa na dinari. Kiti chake cha enzi kwenye jumba la Senat kilikuwa ni cha dhahabu



Kambi ya jeshi la Kirumi. Katikati: hema kubwa la amirijeshi, mahema ya majemadari wengine pamoja na madhabahu. Kambi imezungushiwa handaki la maji pamoja na boma la udongo na mawe.

safi na pembe za ndovu. Kaizari aliwatunukia kwa ukarimu maaskari wake, lakini hakushika ahadi yake kwa mafukara na kutotimiza matarajio yao. Hata ugawaji chakula bure kwa masikini wa Rumi, aliupunguza maradufu.

**5. Kifo cha Kaizari.** Baadhi ya Masenati hawakuridhika na utawala wa kipekee wa Kaizari; walitaka kurejesha Jamhuri ya wateule, na hivyo, kujitwalia tena madaraka yote nchini. Masenati hao walikula njama, ambayo iliongozwa na kabaila *Brutus*, mmilikaji watumwa tajiri sana, aliyehesabiwa kuwa rafiki mwandani wa Kaizari.

Mnamo 44 B.C., katika mkutano wa Senat, washiriki wa njama hiyo walimzunguka Kaizari, wakachomoa majambia yao waliyokuwa wameyaficha maguoni mwao, wakamvamia na kumtia majeraha ishirini na tatu, naye akafa papohapo.

*Jaribio la Kaizari la kuanzisha mfumo wa kudumu wa kiserikali wenye kusimamiwa na mtawala mmoja mwenye amri isiyopakika, halikufanikiwa, lakini wakati huo huo, lilionyesha jinsi gani mfumo wa kijamhuri wa serikali ya Urumi ulivyokuwa dhaifu mno.*

## KUTOKA KATIKA MASIMULIZI YALIYOTUNGWA WA PLUTARKO JUU YA HABARI ZA MAISHA YA KAIZARI

**Mnamo 49 B.C., Kaizari na jeshi lake alijongea kwenye Mto Rubikon uliokuwa ndio mpaka wa Gallia kwa upande wa Kusini. Kuuvuka mpaka huo pamoja na jeshi lake na kuingia katika eneo la Italia, kungekuwa na maana ya kuiasi serikali ya kijamhuri; hivyo, kilichoweza kumngojea mbeleni ni kushinda na kuwa mtawala mkuu wa Urumi, au kushindwa na kunyongwa kwa aibu. "Kaizari alisimamisha gari lake, na kwa muda mrefu alizingatia chaguo lililomkabili, huku akitia na kutoa. Hatimaye, kama vile aliyeyatupilia mbali mashaka yake yote na kupiga moyo konde kuukabili mustakbali wake, akanena: 'Tosi imesharushwa' na kuongozea kivukoni".**

**Tangu hapo, maneno "kuvuka Rubikon" yaligeuka kuwa usemi ulio maarufu miongoni mwa mataifa mengi ulimwenguni, maana yake ikiwa ni kukata shauri tama la kutenda jambo lolote lile la kijasiri kwa kujua kwamba hakutakuwa na njia ya kurudi nyuma.**

**Alipokuwa huko Asia Ndogo na kumshinda upesi na kwa urahisi adui yake mmojawapo, Kaizari alileta taarifa ya ushindi wake iliyokuwa na maneno matatu tu: "Veni, vidi, vici", maana yake "Nimekuja, nimeona, nimeshinda".**

1. Mabadiliko gani ya jeshi la Urumi mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 2 B.C. mpaka mwanzoni mwa karne ya 1 B.C. ndiyo yaliyomsaidia Kaizari kuteka utawala katika Urumi? Toa hoja za kuthibitisha jawabu lako. **2.** Vita vya Warumi dhidi ya Wagalo vilikuwa na umuhimu gani kwa utekwaji utawala na Kaizari? **3.** Vipi mhusiko wa Kaizari kwa mafukara wa Kirumi ulivyotofautiana na ule wa ndugu Tiberio na Gayo Grakes? * **4.** Vipi utawala wa Kaizari aliokuwa nao baada ya kuwashinda wapinzani wake, ulivyotofautiana na madaraka ya Konseli? Taja tofauti si chini ya tatu. **5.** Miaka mingapi ilipita tangu kumalizika kwa uasi wa Spartako mpaka utekwaji utawala na Kaizari?

## IBARA 53. MAMLAKA YA URUMI CHINI YA OKTAVIANO AUGUSTO NA WATAWALA WALIOMFUATIA

**(Ramani ya 9).**

*Jikumbushe,* mfumo gani wa kiserikali ulioitwa wa kijamhuri (Ibara 45; Kif. 4), pamoja na ule ulioitwa monarki (Ibara 42; Kif. 4).

**1. Kushindwa kwa Watetezi wa Mfumo wa Kijamhuri.** Walaji njama waliomwua Kaizari hawakuungwa mkono na wananchi. Ni wachache sana ndio walioridhia kuuhami mfumo wa kiserikali wa kijamhuri uliosimamiwa na kikundi cha darzeni kadhaa tu za familia za wateule. Maaskari wa Kaizari walitaka kuwatokomeza wauaji wa amirijeshi wao, lakini hao wa mwisho waliwahi kukimbilia Mashariki. Huku sehemu za Makedonia, watetezi wa mfumo wa kijamhuri wakafaulu kukusanyisha majeshi na kuanza kujiandaa kwa safari ya kurejea Italia. Vita vipya baina ya raia wa Urumi vikafumuka.

Matapo ya Kaizari yakaingia chini ya uongozi wa majemadari wapya: *Antonio,* ambaye alikuwa msaidizi wa mtawala huyo marehemu, na *Oktaviano,* kabaila kijana aliyenasibiana na ukoo wa Kaizari. Antonio alikuwa jabari halisi mwenye kimo kirefu na nguvu nyingi ajabu, tena bingwa mkubwa wa mambo ya vita. Oktaviano naye alikosa vipawa vyovyote vile vya uamirijeshi, tena alikuwa mtu dhaifu na upesi kuugua. Lakini aliwapita wengi kwa werevu na hadhari, pamoja na ujuzi wa kujichagulia wasaidizi hodari zaidi.

Antonio na Oktaviano walichukiana kama paka na chui, lakini juu ya hivyo, walikuja kuungana ili kuwapiga vita watetezi wa mfumo wa kijamhuri. Walitomeza majeshi yao katika Rumi, wakawaangamiza maelfu kadhaa ya wapinzani wao na kuteka mali zao, kisha, wakaongozea hadi Makedonia. Nako karibu na mji wa *Filipi,* majeshi yao yaliyatokomeza yale ya watetezi wa mfumo wa kijamhuri. Brutus akajiua mwenyewe kwa upanga wake.

**2. Mapigano ya Kujitwalia Utawala Baina ya Antonio na Oktaviano.** Mwanzoni, Antonio na Oktaviano waligawana madaraka ya kuitawalia Urumi. Antonio alizisimamia wilaya za mashariki, akikaa katika mji mkuu wa Misri, Iskanderia, maisha yake yakiwa ya anasa na taadhima mno. Oktaviano aliitawalia sehemu ya Magharibi ya nchi, makao yake yakiwa Rumi.

Wote wawili walikuwa wakijiandaa kwa vita baina yao. Mnamo 31 B.C., Antonio alikuja na jeshi lake la nchi kavu na la baharini kwenye Rasi ya *Aksia* huko Uyunani. Na majeshi ya Oktaviano ya maaskari wa miguu pamoja na majahazi yakawasili mahali hapo. Mapigano yalitokea baharini, na Oktaviano kupata ushindi. Antonio akaliacha jeshi lake, akaondoka kwa jahazi lake, akarudi Iskanderia. Yakiondokewa na kiongozi wao, matapo ya Antonio yalisalimu amri.





1. Taswira ya kumtukuza Augusto. (Imechongwa kwenye jiwe.) Juu: Augusto pamoja na miungu na ndugu zake. Mungu wa Kike akishika shada la enzi juu ya kichwa cha Augusto. Chini: maaskari wa Kirumi wakiwateka maadui. 2. Lango la matao katika Rumi lililojengwa kwa heshima ya Mtawala Mkuu mmojawapo wa Urumi. (Picha ya kamera.)

Mnamo 30 B.C., majeshi ya Oktaviano yalivuka bahari na kujongea karibu na Iskanderia. Antonio akajiua kwa jambia. Misri ikafanywa wilaya ya Urumi, hivyo, dola la mwisho la Kiyunani-Kimakedonia likaangamia.

**3. Enzi za Oktaviano.** Baada ya kumshinda Antonio, Oktaviano alifaulu kujihifadhia cheo chake cha amirijeshi pamoja na hadhi ya Amiri Mkuu wa Urumi. Ingawa, dola lake liliendelea kuitwa Jamhuri. Senat ilikuwa ikikutana kama kawaida yake, na baraza la umma kuendelea kuchagua kila mwaka makonseli na wakuu wengine wenye madaraka na nyadhifa za kiserikali. Lakini, kwa kutegemea nguvu zake za kijeshi, Oktaviano aligeuza vyombo vyote vile pamoja na wawakilishi wao kuwa watimizaji tu wa amri zake mwenyewe.

Baraza la umma lilikuwa likimchagua ama Oktaviano nafsi yake, au watu aliowapendelea, kwa kushika vyeo na nyadhifa za juu zaidi. Makonseli na mawakili wa umma walikuwa wakitekeleza amri za Oktaviano kwa utiifu na unyenyekevu. Mrumi fulani aliyeteuliwa kugombea ukonseli pasina idhini ya Amiri Mkuu, alikamatwa na kutumbukizwa gerezani mpaka kufa. Oktaviano aliwaondosha wapinzani wake kutoka Senat, na kuingiza humo wale waliomwunga mkono. Kila mara alikuwa wa mwanzo kutoa kauli yake kwenye Senat, nayo ilikuwa ikiyakubali kikondoo maazimio yote yale aliyoyapendelea. Masenati wakamwekea heshima zaidi kwa ku-

mwita *Augusto,* yaani "Mtakatifu". Oktaviano alikuwa mtawala wa Urumi tangu **30 B.C.** mpaka kifo chake mnamo **14 A.D.**

Kwa kuweka utawala wake kwa mabavu, Oktaviano maisha yake yote aliogopa kufanyiwa njama. Kwenye Senat alikuwa daima akiandamwa na wafuasi wake wa karibu zaidi, na kuvaa deraya kwa chini ya mavazi yake.

**4. Mamlaka ya Urumi na Tabia Yake Iwakilishayo Maslahi ya Wamilikaji Watumwa.** Baada ya kifo cha Augusto, utaratibu wa uongozi wa kiserikali ulioanzishwa naye, ulihifadhika, Urumi ilitawaliwa na Maamiri Wakuu, ambao walijipatia enzi zao ama kwa kurithi, au kwa kuziteka kwa msaada wa majeshi yao. Jina "Imperator" likapata maana mpya, yaani "Mtawala Mkuu wa Mamlaka ( *imperium* )". Na ijapokuwa vyombo na vyeo vilivyowakilisha mfumo wa kijamhuri wa serikali ya Urumi vilisalia, lakini *mahali pa mfumo huo wenyewe palikuwa pameshatwaliwa na ule wa utawala mkuu wa kipekee, nao ni utawala wa kifalme, au monarki.*

*Uwekwaji wa mfumo wa mamlaka ya mtawala mkuu ulitilia nguvu ubwana wa wamilikaji watumwa kote Urumi, kutoka mji mkuu hadi wilayani.* Oktaviano aliandika kwa majivuno kwamba alikamata watumwa elfu 30 waliokimbia na kuwarejesha tena kwa mabwana zao. Sheria ya Kirumi ilikusudia kwamba kutokana na kosa la mtumwa kumwua bwana wake, watumwa wote waliokuwa wakitumika kwa marehemu, waliadhibiwa kwa kunyongwa. Na kulikuwa na kadhia ambapo watumwa mia nne walinyongwa kwa mara moja. Kwa kutegemea majeshi yao makubwa sana, watawala wa mamlaka ya Urumi walikuwa wakiyaponda vikali maasi yote ya wanyonge. Wamilikaji watumwa katika sehemu zote za Urumi, mkiwemo zile za kiasili na za wilayani, waliunga mkono mfumo huo wa mamlaka ya mtawala mkuu.

**MFUMO WA MAMLAKA YA MTAWALA MKUU KATIKA URUMI CHINI YA ENZI ZA AUGUSTO**

**Mtawala Mkuu**

**Jeshi** | **Jeshi**

| **Baraza la Umma** | **Makonseli** | **Senat** |
|---|---|---|
| Wajumbe wake ni raia wa Rumi. Lachagua Makonseli kutoka miongoni mwa watu waliotajwa na mtawala mkuu | Wanatoka miongoni mwa wamilikaji watumwa. Watekeleza amri za mtawala mkuu | Wajumbe wake wateuliwa na mtawala wa kipekee. Wapitisha maazimio yatakiwayo na mtawala mkuu |

**5. Vita vya Utekaji vya Mwisho vya Mamlaka ya Urumi.** Mnamo **115-116**[1], majeshi ya mtawala wa mamlaka ya Urumi, *Troyano*, jemadari mwenye ubingwa wa juu na bidii nyingi, yalilivamia na kuliteka Eneo la Mito Miwili. Hapajapatapo kamwe kwa majeshi ya Kirumi kufika mbali kama hivyo kwenye upande wa Mashariki. Ingawa, hatimaye, Troyano alilazimika kusimamisha msafara wake huo. Sababu yake ni kwamba katika wilaya za Urumi kulifumuka uasi ya mataifa na makabila ya kienyeji, hivyo, ikambidi kutomeza majeshi yake kwenda kuwadididimiza waasi hayo.

*Vita vya utekaji vya Troyano vilikuwa ni vya mwisho kufanywa na Urumi.* Mamlaka yake ilihitajia wingi mkubwa wa majeshi kwa ajili ya kuyaponda maasi ya hapo na pale pamoja na kulinda mipaka yake. Urumi ikabidi kuziacha milki takriban zote zile zilizotekwa na Troyano katika Asia, kwani haikuwa na nguvu za kutosha kuiwezesha kuzishikilia. *Mnamo mwanzoni mwa karne ya 2, Urumi ililazimika kukomesha mwendo wake wa utekaji na kujifungia katika ulinzi wa miliki zake nyingi mno.*

## KUTOKA KATIKA MAANDIKO "MATENDO YA AUGUSTO ADHIMU"

Maandiko hayo yatambulisha nini juu ya wakazi wa Urumi kama walivyokuwa mnamo karne ya 1, pamoja na habari za utajiri wa Augusto na mastakimu yake katika mfumo wa kiserikali wa Urumi?

**"...Tena, kwa mara yangu ya kumi ya kuwa Konseli, nilimzawadia kila mtu kiasi cha pesa mia nne kutoka katika hazina yangu, halafu, kwa mara ya kumi na moja ya kuwa Konseli nilitabaruku kwa mara kumi na mbili kuwagawia watu chakula cha mkate kilichonunuliwa kwa fedha zangu, halafu tena, nilipokuwa wakili wa umma kwa mara ya kumi na mbili, nilitabaruku kwa mara ya tatu kumzawadia kila mtu pesa mia nne. Idadi ya watu niliokuwa nikiwagawia mali yangu hiyo, haikuwa chini ya laki mbili unusu. Wakati nilipokuwa wakili wa umma kwa mara ya kumi na nane, tena Konseli kwa mara ya kumi na mbili, niliwagawia mafukara laki tatu na elfu ishirini wa mijini kiasi cha pesa mia mbili na arobaini kila mmoja. Kutokana na ngawira ya kivita, niliwagawia maaskari wangu kiasi cha pesa elfu moja kwa kila mtu, na jumla ya wote waliopata zawadi kama hiyo ni takriban laki moja na elfu ishirini. Kwa mara yangu ya kumi na tatu ya kuwa Konseli niliwagawia watu laki mbili kiasi cha pesa mia mbili na arobaini kila mmoja.**

**Fedha za kulipia ardhi nilizowagawia maaskari wangu, nilizitoa mwenyewe. Jumla yake ilikuwa ni pesa milioni mia nane na sitini".**

---

[1]Utajaji wa tarehe pasina kuonyesha alama ya zama kuu za historia, wakusudia kwamba ni zama za A.D.

1. Nguzo iliyojengwa na Troyano kwa kuadhimisha utekaji wake wa milki za kigeni za karibu na mdomo wa Mto Dunai. (Picha ya kamera.)
2. Nakshi kwenye nguzo ya Troyano.


1


2

## KUTOKA KATIKA UTENZI *ENEIDA* ULIOTUNGWA NA MSHAIRI VERGILIO ALIYEISHI MNAMO ZAMA ZA AUGUSTO

Yalinganishe mashairi ya Vergilio na yale ya Eskilo yasimuliayo juu ya Mapigano ya Salamino (kur. 184-186). Nani waliotukuzwa na mshairi wa Kiyunani na mwenzake wa Kirumi?

**Na tutupie macho yetu hapo ghubani,**
**Pana majahazi mawili yanayovinjari pwani,**
**Majahazi ya vita yenye kung'aa omoni,**
**Yamejiandaa vilivyo kwa silaha na marisaa pomoni...**

**Sasa na Augusto, mbele kajitokeza,**
**Mashujaa wake, mpakani kuwaelekeza,**
**Masenati waheshimiwa, na wavulana wanaopendeza,**
**Na umma wa kawaida, matapo yenye kujiweza...**

**Hongera zikarindima, Antonio kumlaki,**
**Mashariki ameshinda, kote kutamalaki,**
**Deraya na maberamu, ngawira yake haikadiriki**
**Majahazi yake mengi, katu hayazuiliki.**

**Maji yatibuka, mapovu kurusharusha,**
**Mashua za makasia, kwa maelfu zinavusha,**
**Mawingu yatanda, hasira kali kuzusha,**
**Waovu kuwaadhibu, na maadui kuwafurusha.**

**Hapo tena Augusto, kiongozi wetu latifu,**
**Mtukuze milele, ewe, Rumi takatifu,**
**Mbele yake mwokozi, yeyote hafui dafu,**
**Miungu imbariki, sifa zake zizidi maradufu.**

**Wala hakuisahau miungu, kafara kuiwekea,**
**Mia tatu madhabahu mjini kote kawajengea,**
**Kwa furaha na shangwe, kila mtu ampokea**
**Na mateka, ole wao, maafa makubwa yawangojea.**

?

**1.** Maana ya kiasili ya jina "Imperator" ilikuwaje, tena lilipata maana gani chini ya enzi za Augusto? **2.** Toa hoja za kuthibitisha kwamba chini ya enzi za Oktaviano katika Urumi kuliwekwa mfumo wa utawala wa aina ya monarki. Kulikuwa na tofauti gani baina ya mfumo huo na aina zake katika nchi za Mashariki ya Kale? **3.** Maslahi ya tabaka gani yalilindwa na mfumo wa mamlaka ya mtawala mkuu katika Urumi? Toa hoja za kuthibitisha jawabu lako. **4.** Angalia ramani na kuonyesha maeneo yaliyotekwa na Urumi chini ya mfumo wa mamlaka ya mtawala mkuu. Ilikuwa lini ndipo eneo la Urumi lilipofikia kilele cha ukubwa wake? Kwa nini mamlaka ya Urumi ilibidi kuacha siasa yake ya kujitanua, na kuelekea kujifungia katika ulinzi wa mipaka yake? Vita vya utekaji vya Urumi huko nje ya Italia vilichukua muda wa karne ngapi kwa jumla? **5.** Kwa miaka mingapi Oktaviano Augusto alikuwa mtawala wa kipekee wa Urumi? Miaka mingapi imepita tangu kuanza na kumalizika kwa enzi zake?

*SURA XV*

# UTAMADUNI NA HALI YA MAISHA KATIKA URUMI MNAMO KIPINDI CHA KUTOKA MWISHONI MWA UTAWALA WA KIJAMHURI MPAKA MWANZONI MWA MFUMO WA MAMLAKA YA MTAWALA MKUU

## IBARA 54. SANAA YA KIRUMI.

*Jikumbushe* tenzi maarufu mbili za Kiyunani, kadhalika masanamu ya nani yaliyokuwa yanatengenezwa na Wayunani mnamo karne ya 5 B.C. (Ibara 38; Kif. 4; Ibara 40; Kif. 2).

**1. Ushawishi wa Utamaduni wa Kiyunani katika Urumi.** Utamaduni wa Kiyunani, ambao ulikuwa ni wa daraja ya juu kabisa, uliyashawishi sana maendeleo ya utamaduni wa Kirumi.

Ilikuwa ni kwenye makoloni ya Kiyunani huko Kusini mwa Italia, ndiko Warumi walikojijulisha na lugha, sayansi na sanaa ya Wayunani. Na ni kwa kutegemea abjadi ya Kiyunani, ndiyo walitunga *abjadi ya Kilatini.*

Ushawishi wa utamaduni wa Elasi katika Urumi ulizidi kuongezeka baada ya Warumi kuiteka Uyunani. Mshairi mmojawapo wa Kirumi aliandika: "Uyunani iliyotekwa, imewateka yenyewe washindi wake washenzi, kwa kuleta mwangaza wa sanaa katika *Lasio*[1] isiyoongoka". Warumi walikuwa wakisafirisha huko kwao masanamu na mapicha kutoka Uyunani. Wasanifu ujenzi, watengenezaji na wachoraji picha wa Kiyunani walikuwa wakiyashughulikia maagizo ya matajiri wa Kirumi. Katika miji ya Italia kulijengwa majumba ya michezo ya tamthilia, kama yale yaliyokuwako huko Uyunani. Wavulana watokao miongoni mwa familia za kitukufu za Warumi, walikuwa wakienda kusoma katika vyuo maarufu vya Elasi. Warumi waliabudu "miungu ya Olimpo" ya Kiyunani, ingawa, waliiita kwa majina mengine. Kwa mfano, walimwita Zeusi kama Jupiter. (Fikiri, mungu ambaye Warumi walimwita "Vulkano", alikuwa na jina gani kwa Wayunani?; Taz. Ibara 29; Kif. 2).

*Lakini kwa vyovyote vile utamaduni wa Kirumi haukuwa ni uigaji mtupu wa ule wa Kiyunani. Kwani, pamoja na kujifunza kwa Wayunani, Warumi nafsi zao waliunda na kubuni mengi sana yaliyo muhimu katika maendeleo ya utamaduni.*

---

[1]Kwa jina hili, "Lasio", maana yake "Nchi ya Walatini", mshairi amekusudia Urumi.

1. Taswira ya Vergilio pamoja na miungu ya historia na ushairi. (Picha ya vigae ya Kirumi.) 2. Daraja la matao ya Kirumi upande wa Kusini wa eneo la sasa la Ufaransa. (Picha ya kamera.) Kwenye daraja hilo kulikuwa na bomba la kupitishia maji. Urefu wake juu ya usawa wa maji mtoni wakurubia mita hamsini. 3. Hekalu la Kirumi. (Picha ya kamera.) *Linganisha majengo ya Kiyunani na ya Kirumi. Mitindo gani ya ujenzi ya Kiyunani ilipokelewa na Warumi?* 4. Sanamu ya hatibu na mwandishi fasihi maarufu wa Kirumi, Sisero. 5. Sanamu ya mla riba katika Pompei.


1


2


4


3


5

**2. Fasihi ya Kirumi:** a) *Kuhusu Maumbile ya Vitu.* Sehemu muhimu sana katika ulimwengu mkubwa wa fasihi ya Kirumi imetwaliwa na utenzi *Kuhusu Maumbile ya Vitu,* ambao ulitungwa na mwanasayansi na mshairi maarufu wa karne ya 1 B.C., *Lukresio.* Ndani ya utenzi wake huo, alieleza maoni kuhusu maumbile na historia ya binadamu, ambayo yalikuwa ni ya kimaendeleo kwa zama zake hizo.

Lukresio alitabiri huo ukweli kwamba vitu vyote katika maumbile vimeundika kwa atom. Alizidhania atom kuwa zimefungamana pamoja na kuunda nyota na Dunia, viumbe na vitu vyote vingine vyenye uhai, hata roho za binadamu. Alikanya imani za kudumu milele kwa roho na kuweko kwa maisha ya ahera. Alieleza kwamba si kutokana na baraka ya Mungu, bali shukrani kwa jasho lao wenyewe, ndiyo binadamu wakapata moto, pamoja na ujuzi wa ulimaji na utengenezaji wa vitu vya chuma.

Lukresio aliichukulia dini kuwa ni mithali ya lijamu ya kuifunga fikira ya mwanadamu. Alieleza kwamba imani za kidini zimetokana na ujinga wa binadamu na hofu yao mbele ya mitokezo na nguvu za kimaumbile. Alijitahidi kufafanua kisayansi sababu za radi na umeme, mitetemeko ya ardhi, ndoto za binadamu, n.k. Na ni jambo la kutilia mkazo kwamba bingwa huyu wa utamaduni wa Kirumi alijumlisha na kuwasilisha fikira zake hizo juu ya ulimwengu wa sayansi kwa kuzipa umbo la utenzi, ambao unavutia sana kwa fasaha yake.

b) *"Dahari Kuu" ya Ushairi wa Kirumi. Eneida.* Washairi wa Kirumi wenye vipawa zaidi waliishi mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 1 B.C. mpaka mwanzoni mwa karne ya 1 A.D. Na ndio maana, zama hizo zikasifikana na kujulikana kwa jina la Dahari Kuu ya ushairi wa Kirumi.

Augusto alifanya mengi kwa ajili ya kujivutia kwake mabingwa wa lugha fasaha. Jumba la rafiki yake mwandani, kabaila *Mesenato,* lilikuwa wazi daima kuwapokea mabingwa kama hao, huku mwenyeji akiwakaribisha kwa ukarimu na kuwatunukia mazawadi ya thamani.

Mmojawapo wa washairi hodari na maarufu zaidi katika Urumi alikuwa *Vergilio.* Alijishughulisha na utungaji wa utenzi wake mkuu *Eneida* kwa takriban miaka kumi. Utenzi huo wasimulia juu ya shujaa wa hadithini, Enei, aliyezaliwa na mungu na kushiriki katika ulinzi wa Troa. Ni kwa msaada wa miungu, ndiyo Enei akaweza kunusurika wakati Troa ilipokuwa inaangamia; alitoka katika mji huo uliowaka moto, akimbeba mgongoni babake mzee sana. Alifikwa na vituko na viroja vya kila aina, mpaka akawasili na kukaa Italia. Akashuka chini ya ardhi kwenye ufalme kunakoishi roho. Nako akaikuta roho ya babake, ambayo ilimtabiria kwamba Urumi itageuka kuwa na nguvu na utukufu usio na kifani, kwamba Warumi wamejaaliwa kuyatawalia mataifa yote ulimwenguni, na "kuwahurumia watiifu, na kuwatiisha waasi". Tena, roho ya babake ikamwonyesha Enei sura za Warumi wa nasaba yake watakaokuja kuishi baadaye. Mio-

ngoni mwao alikuwamo pia "Augusto Latifu", ambaye amepewa ujumbe wa kurejesha amani katika Lasio, na kuyafanya mataifa yote hata yale yaliyo mbali zaidi na Urumi, yatetemeke kwa hofu na kuitii maisha. (Angalia vidondoo vya *Eneida* kwenye uk.283.)

*Eneida* yaonyesha kuwa kama mwendelezo wa tenzi za Homero. Yafanana nazo kwa lugha ya kuvutia ya taadhima, tena kwa utukuzaji wa ushujaa na uaminifu, moyo wa kujihisi kuwa na wajibu na kuwaheshimu wazee. *Vergilio alizitumia kistadi imani za kidini pamoja na ngano za kale za Wayunani na Warumi kwa ajili ya kutukuza mamlaka ya Urumi na mtawala wake mkuu, Augusto.*

**3. Usanifu Ujenzi wa Kirumi.** Ujenzi ulioendeshwa katika mamlaka ya Urumi ulionyesha wazi kuwa na madhumuni ya kuushangaza ulimwengu wote kwa ukubwa na ufahari wa maumbo yake, na hivyo, kuuyakinishia jinsi gani mamlaka hiyo ilivyobarikiwa nguvu na utajiri mwingi mno. Katika fani hiyo, Warumi walipokea mengi kutoka kwa wasanifu ujenzi wa Kiyunani, kadhalika walibuni na kuunda wenyewe mengi yaliyokuwa mapya na muhimu. Mathalan, Warumi walitokezea kuwa wa mwanzo duniani kupata ujuzi wa kutengeneza saruji, na hivyo, kuunganisha imara mawe au matofali, na kujenga majumba madhubuti ya ukubwa na maumbo mbali mbali, mkiwemo yale ya matao au ya kuba la kupinda.

Miongoni mwa majengo yao mengi yenye maumbo kama hayo ya *matao* (kwa Kilatini, *arcus*, maana yake, upinde.—*Mfasiri.*) Matao ya Taadhima yalikuwa yakijengwa kwenye wanja na barabara kuu za mijini kwa heshima ya watawala wa mamlaka ya Urumi. Mengine ya aina hiyo hiyo yalikuwa ni majumba ya kawaida, madaraja pamoja na mabomba ya maji. Mabomba hayo ya Warumi (ambayo wao walikuwa ni wajenzi wake wa mwanzo duniani kote.—*Mfasiri.*), yaliongozea kutoka kwenye vyanzo vya maji vya milimani. Kwa hakika, hayakuweza kunyoka sawa kwa kulala chinichini katika njia yake yote ya mtelemko, kwani mahali fulani palikuwa na viduta, na kwingine kukiwa na mashimo au makorongo. Basi popote pale palipokwenda chini mno, palijengwa madaraja ya matao au ya kupinda pinda, na mabomba hayo kulazwa kwa juu, hivyo, mkondo na msongo wa maji kuhakikishwa kuwa sawa kila mara. (Taz. uk.286). Kulikuwa na mabomba kama hayo zaidi ya kumi, ambayo yaliwapatia Warumi maji baridi na safi bila ya kusita.

Mtindo kama huo wa kufanya matao ulikuwa ukifuatwa pia katika ujenzi wa dari au sehemu nyingine za juu za majumba ya aina mbali mbali. Kifani chake kikuu ni *Pantheon*, hekalu la kuadhimisha miungu yote ya Warumi. Jengo hilo la mjini Rumi limehifadhika vizuri na kuvutia sana mpaka hii leo, sifa yake mojawapo ikiwa ni *kuba* refu na pana ajabu.

**4. Utengenezaji Sanamu katika Urumi.** Katika fani hiyo, Warumi waliendelea zaidi kwa utengenezaji wa sanamu za watu, ambazo licha ya kumithilisha kwa usahihi sana sura za wahusika, zinawasilisha pia kwa usta-

Pantheon. (Kifani.) Picha hii imefanywa kwa namna ya kuonyesha taswira ya Pantheon kwa nje na kwa ndani. Mistari ya sakafuni yaonyesha mahali penye nguzo na kuta za jengo. Sehemu ya ndani ya hekalu yamurikwa kwa mwangaza utokao kwenye tundu lililoko kwenye sehemu ya juu ya kuba lake.



di ulimwengu wao wa kirohoni, kama natuseme, tabia mbovu ya *mla riba* na macho yake yaonyeshayo uchoyo na ubahili, moyo mgumu na "tamaa ya kujaza tumbo tu, au ile ya Pompeo na uso wake wa kiburi mno na uchache wa akili, au kinyumeche, sanamu ya bingwa maarufu wa usemaji na uandishi fasihi katika Urumi, *Sisero* na paji na macho yake ya kutambulisha wazi kuwa na hekima nyingi, ingawa, wakati huo huo, midomo yake ikiwa na ishara dhahiri ya kuwadharau watu na kujiona mno.(Taz. uk. 286,4.)

*Kwa kuandamana na uwekwaji wa mfumo wa mamlaka ya mtawala mkuu katika Urumi, sanaa hiyo ilielekezewa kwa lazima katika kuwatukuza na kuwaadhimisha watawala wa kipekee wa dola hilo.* Masanamu yao yalifanywa kwa kuwamithilisha na miungu, majitu majabari na mashujaa wa hadithini. Kwa mfano, sanamu la Augusto, ambaye alikuwa mtu dhaifu na kifefe, lamwonyesha kama Jupiter madhubuti na Mungu wa Ushindi, Nike, mkononi mwake. Majengo mengi ya matao na mengineyo yalipambwa kwa nakshi za marmari zilizowasilisha taswira za watawala wa mamlaka ya Urumi wakilakiwa kwa taadhima baada ya kurejea kwao kutoka katika safari za kufana za kivita, tena habari za mapigano ya majeshi ya Kirumi yakiwashinda maadui zao, n.k.



**1.** Maoni ya wataalamu gani wa Kiyunani yaliendelezwa na Lukresio? Toa hoja za kuthibitisha jawabu lako. **2.** Fikira na hisia gani alizokuwa nazo Vergilio, ambazo alikusudia kuwafahamisha wasomaji wa mashairi yake? Thibitisha

maoni yako kwa kutaja mifano itokanayo na utenzi wa *Eneida.* Kuna tofauti gani za kimsingi baina ya maoni ya Lukresio na Vergilio? **3.** Njia gani zilitumiwa katika kuzichukulia fursa imani za kidini na mambo ya sanaa ili kutilia nguvu enzi za mtawala mkuu wa mamlaka ya Urumi? **4.** Kuna tofauti gani baina ya utengenezaji sanamu wa Kiyunani wa karne ya 5 B.C. na ule wa Kirumi? Ungeelezeaje sababu za tofauti hizo?

## IBARA 55. RUMI MNAMO ZAMA ZA MAMLAKA YA MTAWALA MKUU

*Jikumbushe* sababu zilizowafanya mafukara kumiminikia kwa wingi mjini Rumi (Ibara 50; Kif. 1).

**1. Forum na Palatini ya Rumi Mnamo Zama za Mamlaka.** Mnamo mwanzoni mwa Zama Mpya, yaani A.D., Rumi ilitokezea kuwa mji mkubwa zaidi kwenye eneo lote la Bahari ya Kati. Idadi ya wakazi wake ilikurubia milioni moja. Mji huo ulikuwa umetandazika mbali kwenye kingo zote mbili za Tibrisi. Barabara zake kuu, zilizojengwa kwa mawe, ziliongozea kwenye forum. Wakiwania kukuza na kudumisha sifa na fahari yao, watawala takriban wote wa mamlaka ya Urumi walikuwa wakiamuru kujenga mahali hapo majumba ya fahari pamoja na masanamu yao. Mathalan, kwa amri ya Troyano, huko forum kulijengwa mnara wenye urefu wa kiasi cha mita 40, ambao madhumuni yake ilikuwa ni kumtukuza mtawala huyo na kudumisha kumbukumbu za sifa zake za kivita. Jengo hilo limepambwa kwa nakshi ya marmari yenye kulizunguka kwa mfululizo wa duru kutoka chini mpaka juu kabisa. Nakshi yenyewe yaonyesha habari za mapigano ya maaskari chini ya uongozi wa Troyano, mwendo wao wa kuvuka mto na kuteka mahabusi, kadhalika uvamizi wa maadui zao na vile wanavyokichoma moto na kukiteketeza kijiji fulani, pamoja na matukio mengine mengi ya kivita. Na kwa juu ya mnara huo, kuliwekwa sanamu la mtawala huyo mwenyewe. (Taz. uk.283.)

*Forum ya Rumi, ambayo mwanzoni ilikuwa ni uwanja wa kawaida wa sokoni, iligeuka kuwa aina ya makumbusho makubwa sana ya kihistoria.*

Mahali palipoinuka karibu na forum, palikuwa na *Kilima cha Palatini,* nako kulijengwa makasri ya watawala wa mamlaka ya Urumi, yakitia kiwi kwa mng'aro wa dhahabu na marmari safi. (Taz. uk. 293.)

**2. Maisha ya Wamilikaji Watumwa.** Makasri ya watawala yalikuwa yamezungukwa na mitaa ya wateule na makabaila wengine. Majumba ya matajiri hao, wamilikaji watumwa, yalikuwako kwenye mabustani ya kustarehea chini ya vivuli vya miti na maua. Kuta zao za ndani zikiwa zimechorwa malikuwa panabubujika chemchemi. Mapambo ya ndani humo yalikuwa yamechovyewa dhahabu, fedha na pembe za ndovu. Tena hapa na pale, ma-

Sanamu ya mfalme wa Mamlaka ya Urumi ya karne ya 2 A.D. *Taswira yake yammathilisha na shujaa yupi wa hadithi za kale za Kiyunani?*



jumbani na mabustanini, palikuwa na masanamu yaliyoletwa kutoka Uyunani, au yaliyotengenezwa huko huko Urumi, nayo yalifanya mandhari yote hiyo kuwa ya kupendeza macho zaidi.

Katika jumba la Mrumi tajiri kulikuwa na mamia ya watumwa wenye kumhudumia kwa kila kitu. Miongoni mwao mlikuwemo matabibu na wanamuziki, wanasanaa na mabingwa wa kazi nyinginezo, ambao mara nyingi sana walitokezea kuwa na elimu nyingi kuliko mabwana zao. Kwa kawaida, mabingwa watumwa kama hao walikuwa Wayunani. Njiani nako watumwa walikuwa wakiwabeba mabwana zao kwa machela. Bawabumtumwa aliwekwa mlangoni, akiwa amefungiwa mnyororo ukutani, kama mbwa, kulinda jumba la kabaila. Kwa kuandaa karamu zao, wamilikaji watumwa walikuwa wakisafirishiwa samaki wabichi, wanyama na ndege mwitu wa aina za kipekee, pamoja na matunda mbalimbali, zabibu na forsadi kutoka kwenye pembe zote za mamlaka ya Urumi.

**3. "Tonge na Mapumbazo!".** Maisha hayo ya starehe na anasa tupu ya makabaila yaliandamana moja kwa moja na yale ya kutokuwa na mbele wala nyuma, ambayo yalikuwa ndiyo majaaliwa ya umma mkubwa wa wanyonge na mafukara.

Mitaa mikubwa mingi ya mjini Rumi ilikuwa ni ya majumba yenye ghorofa tano au sita (taz. picha ya 1, uk.294). Vichochoro vya mitaani vilikuwa vyembamba mno hata nuru ya mchana kuwa muhali kuingia humo. Vyumba vidogo vidogo pamoja na sehemu za juu ya dari na zile za chini kwa chini za majumba kama hayo, zilikuwa ndiyo stara ya wanyonge waki-

songana humo kwa wingi usiokadirika. Majumba yenyewe yakiwa yamejengwa shelabela, yalikuwa si nadra kubomoka; lakini kwa mara nyingi zaidi, mioto ilikuwa ikijizukia huko na kuteketeza mitaa mizima mizima. Wakazi wake wakiangamia pia kwa wingi, ama kwa kuungua moto, au kwa kuporomokewa na vifusi. Mafukara wengine wengi, nao walikosa hata stara duni kama hiyo, na kwa kawaida, kukesha usiku nje barabarani na viwanjani. (Barabara ya mjini Rumi yaonekana kwenye picha ya rangi 21.).

Kwa kutaka kuzuia umma wa mafukara wenye kupigwa na njaa na unyonge, usije ukanung'unika na kuzusha fujo, watawala wa mamlaka ya Urumi waliamuru kuugawia tonge pamoja na pesa kidogo kidogo, na kuandalia tafrija mbalimbali za kuupumbaza. Huko Rumi watu si chini ya laki mbili walikuwa wakipatiwa tonge bure. Mamia ya mafukara walikuwa wakijazana nje mbele ya makasri ya makabaila wenye watumwa, kwa kutarajia kutupiwa makombo yoyote yale. Miongoni mwa hila nyingine zilizotumiwa na makabaila kwa kujipendekeza kwa umma mkubwa, ni kutoa fursa kwa watu huru, yaani raia wa kawaida, kuzuru *terma*, mahamamu ya mjini Rumi yaliyojengwa kwa amri ya watawala. (Taz. uk.294).

Kwa kukosa nafasi ya kujishughulisha na chochote kile cha maana, na hivyo, kulazimika kutangatanga ovyo na kurandia randia makombo yaliyotupwa na makabaila, umma wa mafukara wa Rumi ulizidi kupotoka na kutokwa na hamu ya kufanya kazi. Ikawa, si wamilikaji watumwa tu, laki-



Mandhari ya Rumi mnamo zama za Mamlaka ya Urumi. (Taswira ya kukisia pamoja na rasimu yake.) *Itazame taswira na kutafuta sehemu za ukumbusho za Rumi zilizobainishwa kwenye rasimu.*





Forum na Jumba la Palatini mnamo zama za Mamlaka ya Urumi. (Taswira ya kukisia.)

ni hata mafukara hao wengi wanaidharau kazi na kuichukulia kuwa ni shughuli duni yenye kumshushia hadhi raia huru, na hivyo, kustahili kuachiwa watumwa peke yao tu. Umma huo mkubwa haukujali chochote kingine, isipokuwa kwa mtawala kuuridhisha kwa kuupatia "tonge na mapumbazo".

**4. Mapumbazo katika Rumi.** Mapumbazo yaliyokuwa yakipendwa zaidi na wamilikaji watumwa pamoja na umma wa mafukara wa Kirumi, yalikuwa ni yale ya kupambanisha watumwa. Baada ya kuwekwa na mfumo wa mamlaka ya mtawala mkuu mapeo ya mapumbazo hayo yalizidi kukua, kwa kulinganishwa na vile ilivyokuwa chini ya utawala wa kijamhuri.

Mathalan, kwa amri ya Augusto, kwenye sehemu za viungani mwa Rumi, kulichimbwa bwawa kubwa, na watumwa elfu 3 wakiwa na majahazi makubwa 30 pamoja na mengine mengi yaliyo madogo, kulazimishwa kuingia katika pambano la kuchinjana wenyewe kwa wenyewe.

Mnamo nusu ya pili ya karne ya 1, kwa madhumuni hayo hayo ya kufanya mapigano ya watumwa, katika Rumi kulijengwa jumba kubwa aja-



Majumba ya mahamamu ya Rumi. (Taswira ya kukisia.) Katika majumba haya mlikuwa na mahodhi ya marmari ya maji baridi na ya moto, pamoja na kumbi za mazoezi ya viungo, hata za usomaji vitabu. Kuta, dari na nguzo zilipambiwa kwa marmari, na sakafu—kwa vigae vya rangi.

1. Kifani cha kale kilichobomoka nusu cha jumba la ghorofa katika Rumi. 2. Vyombo vya Kirumi vya matibabu ya kupasua. *Vilinganishe na vile vya Kimisri vilivyoonyeshwa na kuelezewa kwenye uk.69. 3. Itafute picha kama hii uliyokwisha ikuta kabla kitabuni humu.*



1



2



3

bu. Jumba hilo lililoitwa *Kolosei* (kwa shina lake, neno hili lilitokana na *colossus*, yaani pandikizi.—*Mfasairi.*) lilipokea makumi ya maelfu ya watazamaji.

Habari za nyakati zile zinatukumbusha juu ya sherehe kubwa sana zilizofanywa na Mtawala Mkuu Troyano na kuendelea kwa siku 123. Wakati wa sherehe hizo kuliendeshwa michezo mingi ya kuwapambanisha watumwa baina yao, kadhalika na ile ya kuwapambanisha na wanyama mwitu. Watumwa elfu kumi kwa jumla walitomezwa kuchinjana wenyewe kwa wenyewe, tena kuvamiana na wanyama wakali, kwenye majumba ya Rumi ya kuendeshea michezo hiyo ya kuchusha, na idadi ya wanyama walioingizwa michezoni kwa wakati huo, ilikuwa kiasi cha elfu 11.

Aina nyingine ya mapumbazo iliyopendwa sana na Warumi ilikuwa ni mashindano ya mbio za magari yabururwayo na farasi.

**5. Umuhimu wa Utamaduni wa Kirumi.** Utamaduni wa Kirumi ulienea sana si huko Italia tu, lakini pia katika sehemu zote nyingine za mamlaka hiyo kubwa ajabu. Kokote kule Warumi walikokuwa wakijiingiza, walijenga mabarabara na mabomba ya kusambaza maji, majumba ya michezo ya tamasha ya kila aina, pamoja na madaraja na majengo mengine ya matao. Lugha ya Kilatini ilikuwa inatumiwa hata katika pembe za mbali sana na Rumi. Maandishi mengi ya Wayunani na ya mataifa ya Mashariki yalifasiriwa katika lugha hiyo. Kwa muda mrefu sana, watu wote walioelimika katika nchi za Ulaya ya Magharibi walikuwa wakisema na kuandika Kilatini. Isimu nyingi za Kilatini zinatumika mpaka hii leo katika fani mbali mbali za sayansi na utamaduni duniani kote, mkiwemo majina ya jinsia mbali mbali za mimea na wanyama, pamoja na aina za madini, n.k., na madaktari wengi wa zama zetu huandikisha dawa kwa lugha hiyo ya kale. Vilevile tuongeze kwamba mataifa mengi sana yanatumia abjadi ya Kilatini kwa kuandika lugha zao, na Watanzania halikadhalika.

Watu wengi sana ulimwenguni wanahesabu wakati kwa kutegemea kalenda iliyotungwa na Warumi na kutumia majina ya Kilatini ya miezi mbali mbali ya mwaka. Mathalan, "Julai" iliitwa kwa heshima ya Julius Kaizari, au "Agosti"—kwa heshima ya Augusto. Miongoni mwa majina mengine ya Kilatini ya kalenda ya mwaka ni "Septemba", yaani "Mwezi wa Saba", "Oktoba"—"Mwezi wa Nane" (tukumbuke kwamba Warumi walihesabu mwaka mpya kuanzia Machi), n.k.

Maandishi ya Lukresio, Vergilio na mabingwa wengine wa fasihi wa Kirumi, yamekuwa na ushawishi mkubwa juu ya maendeleo ya fani hiyo ya utamaduni katika Ulaya na sehemu nyingine nyingi za dunia, na kutolewa upya mpaka hii leo.

Kwa kubuni maumbo mbali mbali ya usanifu ujenzi, hasa yale ya matao na kuba la kupinda, Warumi walitoa mchango mkubwa katika kupeleka mbele sanaa hiyo ulimwenguni kote.

## MACHIMBUZI YA MJI WA POMPEI

**Mji wa Pompei ulikuwako si mbali na mlima wa volkeno, Vezuvio. Mnamo karne ya 1 A.D., volkeno hiyo ilianza kufuka kwa ghafula na kufurika zaha pamoja na kurusha mawingu makubwa sana ya majivu. Maafa hayo yaliiteketeza Pompei, nayo ikafunikwa na tabaka la majivu lililokuwa na unene wa kiasi cha mita kumi. Wakazi wengi waliwahi kukimbia na kuacha nyuma mali zao zote. Lakini wote wale waliochelewa, pamoja na watumwa waliofungwa mashimoni chini ya majumba ya mjini, waliangamia.**

**Mnamo karne ya 18 kulianzishwa machimbuzi ya mabaki ya mji huo. Mpaka sasa, sehemu kubwa ya Pompei imeshasafishwa kutokana na majivu na kuonyesha kuwa na nyumba na barabara, forum na mahamamu, mahekalu na jumba la michezo ya tamasha, n.k. (Taz. mapicha ya rangi ya kamera XVI-XVIII.)**

?

**1.** Kwa kutegemea masomo, picha na vielelezo vingine vinavyohusika, jaribu kusimulia juu ya maisha ya Mrumi tajiri. **2.** Msemo "Tonge na Mapumbazo!" ulikujaje na kwa nini? Jikumbushe nini kilichodaiwa na mafukara wa Kirumi mnamo zama za Grakes. **3.** Taja mapumbazo yaliyopendwa zaidi na Warumi.
**4.** Ilinganishe Rumi ya zama za mamlaka ya mtawala mkuu na vile ilivyokuwa mwanzoni mwa enzi za kijamhuri. Tumia masomo na vielelezo vinavyohusika kwa maelezo hayo.

*SURA XVI*

# UTUAMAJI NA UANGAMIAJI WA MAMLAKA YA URUMI

## IBARA 56. MWANZO WA UTUAMAJI WA UCHUMI WA UMILIKAJI WATUMWA MNAMO KIPINDI CHA KUTOKA MWISHONI MWA KARNE YA 2 MPAKA MNAMO KARNE YA 3 A.D.

**(Ramani ya 10).**

*Jikumbushe,* kazi gani walizobebeshwa watumwa katika Urumi (Ibara 49), tena vipi walivyopigana dhidi ya mabwana zao (Ibara 35; Kif. 5).

**1. Hali ya Kazi ya Watumwa.** Kama ulivyokwisha jua, mmilikaji watumwa hakuwa akitumia gharama nyingi kwa kuwakimu watumwa. Lakini watumwa walifanya kazi ovyo kabisa, tija yake ikiwa ya chini sana, na bidhaa kuwa duni mno. Wale waliofanyishwa kazi katika kilimo, hawakujali hata chembe wingi wa mazao yaliyoweza kupatikana kutokana na jasho lao, kwani waliona kwamba kwa vyovyote vile, hali yao haitabadilika, chajio chao kitakuwa ni hicho hicho cha mchuzi mbovu wa majimaji, na "nguo" zao kama ikiwezekana kuziita hivyo, zitakuwa ni hizo hizo za matambara matupu. Ndio maana, walitumia kila fursa ili kuhepa na kuizembea kazi yao kwa kadiri iyumkinikavyo. Kwa kuwachukia mabwana zao, waliharibu vyombo vya kazi na kuilemaza mifugo kwa makusudi.

Ifuatavyo ndivyo kabaila mmojawapo wa Kirumi alivyoielezea kazi ya watumwa: "Watumwa wanayakutisha mashamba yetu hasara kubwa sana. Wanachunga ng'ombe na wanyama wengine ovyo kabisa. Wanalima ardhi vibaya mno; hawajali kama mbegu itamea na kukua vizuri; wao wenyewe huiba nafaka pamoja na kukosa kuitunza vizuri kutokana na wezi wenzao".

**2. Utumwa—Pingamizi la Maendeleo ya Uchumi.** Utumwa ulizuia sana maendeleo ya ufundi. Kwa wakati huo, paliundwa plau lenye kufunikiza udongo papohapo wakati wa ulimaji, pamoja na chombo cha uvunaji cha kubururwa na ng'ombe. Lakini watumwa hawakuaminiwa kupewa vyombo bora kama hivyo vya aina mpya, na kuachiwa kuendelea kuvitumia vile vilivyokonga, kama vile, majembe na miundu ya kikale. Ulimaji ovyo ulipelekea katika kudhoofisha ardhi; mashamba yale yaliyozaa vizuri kwa kulimwa na wakulima wa kawaida, yalikuwa yakigeuka taratibu kuja kuwa tasa pale watumwa walipowekwa kuyalima. Halikadhalika watumwa wale waliotumika katika viwanda vya usanii, machimbo ya madini na kazi ya kupatia mali nyingine za kiasili, walizatitiwa kwa vyombo na zama za aina





1. Chombo cha uvunaji cha Kirumi. (Imechorwa kutokana na taswira za kale.) 2. Milki ya kabaila katika Italia ya karne ya 3 A.D. *Ilinganishe na picha iliyoko kwenye uk.266, na kuainisha mabadiliko yaliyotokea kwenye milki hiyo.*

rahisi na zilizo ghafi tu, ambazo zilikuwa vigumu kuziharibu. Ubora wa bidhaa za usanii uliteremka chini. Biashara pia ilianza kupungua.

Kuwabebesha watumwa sehemu kubwa zaidi ya kazi katika kilimo, ufugaji na usanii, kuliongozea zaidi na zaidi katika utuamaji wa uzalishaji mali. Ni huko Italia ndiko kulikokuwa na watumwa wengi zaidi, hivyo, na uchumi wa huko ndio uliotuama zaidi.

*Kazi ya watumwa ilizidi kugeuka kuwa haina faida kwa mabwana zao. Isitoshe, kuwa na watumwa wengi kulizidi kuwa ni jambo la hatari.* Mabwana zao walizoea kusema: “Watumwa wengi, maadui wengi”.

**3. Wakolono.** Mnamo karne ya 2, wamilikaji ardhi wengi walikuwa wanazigawanya milki zao katika sehemu ndogo ndogo, na kuzipangisha kwa waraia huru masikini. Wakulima kama hao waliokuwa wakipanga vikataa

vidogo vidogo vya ardhi kwa makabaila, waliitwa *Wakolono.* Sehemu moja ya mazao yao, walikuwa wanaitoa kuwapa wamilikaji ardhi, na nyingine kujibakizia wenyewe. Kwa hivyo, walikuwa na motisha wa kuzidisha mazao yao, na ndio maana, waliwapita sana watumwa kwa tija na ubora wa kazi, kadhalika kwa utunzaji vyombo na mifugo.

Pamoja na hayo, Wakolono masikini walikuwa wakikopa vyombo vya kazi, wanyama wa kulimia na mbegu kwa makabaila wale waliokuwa wamewapangisha ardhi. Mkolono aliyeshindwa kulipa mkopo kama huo, hakuwa na haki ya kuondoka kwenye sehemu ya ardhi aliyoipanga kwa mmilikaji wake. Wakiichukulia fursa hali hiyo, makabaila walikuwa wakipandisha vima vya malipo ya upangaji wa ardhi zao.

**4. "Watumwa Wenye Vibanda".** Baadhi ya makabaila wa Kirumi walikuwa wakiwagawia watumwa wao vikataa vidogo vya ardhi pamoja na vyombo vya kazi, na kuwaruhusu kuwa na koo zao na kuendesha shughuli za kilimo kwenye sehemu hizo. Madhumuni na matarajio yao yalikuwa ni kuwapa motisha watumwa wafanye kazi vizuri zaidi, kucha kuwakutisha hasara mabwana zao na kutowakimbia. Hao waliitwa *watumwa wenye vibanda.* Kadhalika na sehemu za mijini, makabaila walikuja kuwaruhusu watumwa wao kuanzisha viwanda vidogo na viduka vyao kwa mashuruti ya kuwaachia mabwana zao sehemu kubwa zaidi ya mapato yao.

Ijapokuwa baadhi ya watumwa walifaulu kuinua hali yao kwa kiasi fulani, lakini kwa jumla maisha yao yaliendelea kuwa balaa tupu. Kama zamani, wao walikuwa chini ya amri ya mabwana zao kwa kila jambo, na kuendelea kupigana nao. Wakolono pia walishiriki katika mapigano hayo dhidi ya wamilikaji watumwa.

**5. Maasi katika Mamlaka ya Urumi.** Katika sehemu mbali mbali za Mamlaka ya Urumi kulikuwa kukizuka maasi, nayo yalizidi kuwa makali tangu katikati ya karne ya 3.

Uasi mkubwa ulitokota huko Gallia. Walioasi kule walijiita *Wabagaudi,* yaani Wapiganaji. Maaskari wao wa miguu walitoka miongoni mwa wakulima, na wachungaji kufanya vikosi vya wapanda farasi. Wabagaudi walikuwa wakiyavamia na kuyachoma moto majumba ya wamilikaji watumwa, na kugawana nyara yao.

Uasi mkubwa mwingine ulifumuka huko Kaskazini mwa Afrika, ambako washiriki wake walifaulu kuiteka miji mbali mbali.

Hata huko Rumi kwenyewe kulizuka uasi wa watumwa na wasanii. Waasi walifanya kituo chao cha ulinzi kwenye kilima kimojawapo cha mjini. Mapigano makali sana yalitokota mabarabarani. Ni kwa taabu sana na kwa kutiwa hasara nyingi tu ndiyo majeshi ya serikali yakaweza kukiteka kituo hicho na kuuponda uasi huo. Maasi hayo ya ndani ya Mamlaka ya Urumi yaliandamana na mapigano makali sana kwenye mipaka yake.

**Mnamo karne ya 2, Mamlaka ya Urumi ilikuwa bado ina amri na nguvu nyingi. Lakini mfumo wake uliotegemezwa juu ya umilikaji watumwa uli-**

**pelekea katika kutuama zaidi na zaidi kwa uchumi wake, pamoja na kudhoofisha kwa jumla.**

?

1. Kwa nini mnamo karne ya 2 na ya 3 utumwa katika Urumi ulizuia maendeleo ya ufundi na kuongozea katika utuamaji wa uzalishaji mali? **2.** Nini kilichowafanya makabaila wa Kirumi kupangisha ardhi zao kwa mafukara, pamoja na kuwaruhusu watumwa kuanzisha shughuli zao za kiuchumi? **3.** Vipi hali ya Mkolono ilivyotofautiana na ile ya mtumwa? Vipi hali ya Mkolono ilivyotofautiana na ile ya mkulima? **4.** Nani walioshiriki katika maasi yaliyotokea katika Urumi mnamo karne ya 3?

## IBARA 57. UDHOOFIKAJI WA MAMLAKA YA URUMI MNAMO KARNE YA 3 NA UIMARIKAJI WAKE CHINI YA UTAWALA WA DIOKLETIANO.

**(Ramani ya 10.)**

**1. Msongo wa "Washenzi" Kwenye Mipaka ya Urumi.** Mnamo mwanzoni mwa Zama Mpya, katika pande za Mashariki kutoka kwenye Mto *Elbe* kuliishi *Waslavo.* Na sehemu za baina ya Elbe na *Rein* zilikaliwa na makabila mbali mbali ya *Wajerumani.*

*Ujerumani* ilikuwa ni nchi ya misitu iliyojazana na mabwawa ya matope. Huku na huko kulitapanyika makazi ya wazalendo wake, ambao waliishi kwa ujima wa nasaba. Wanaujima walikuwa wakifyeka miti kwenye sehemu za ukazi wao ili kulima mashamba, na wazee wao kuwagawia vikataa. Wakishatumia na kuzidhoofisha ardhi hizo kwa miaka miwili mitatu, waliondoka kwenda kusafisha sehemu nyingine za msituni na kuzilima. Huko huko misituni walikuwa wanachunga mifugo yao. Mimea waliyolima ni shayiri na rai, aina ya ngano. Hawakujua kilimo cha zabibu wala mazao mengine ya mabustanini.

Wajerumani, sawa na makabila mengine ya washenzi[1], walivutiwa sana na milki za Urumi ambazo zilikuwa na ardhi nyingi zenye rutuba pamoja na mali nyingine nyingi. Makabila yao mazima mazima yalikuwa hayeshi kuzivamia milki hizo. Katika mwendo wao, wanaume wenye silaha walitangulia mbele, maaskari wa kawaida wakitwanga mguu, hali watemi na walinzi wao wakipanda farasi. Kwa nyuma palifuatia magari makubwa mazito yaliyopakia wanawake na watoto na kubururwa na mafahali, nayo yaliandamana na mikururo ya mifugo ikikimbizwa na wachungaji.

Wakati Mamlaka ya Urumi ilipokuwa ina nguvu nyingi, iliweza kuuji-

---

[1]Isimu hii hapa yamaanisha makabila ya *Barbarian,* jina ambalo lilibuniwa na Warumi na Wayunani kwa kuwaita wageni wote, ambao wao walishindwa kufahamu lafudhi zao na kuzichukulia kama mfululizo huo huo mmoja wa daima wa sauti za "bar, bar, bar...". Baadaye, isimu hiyo ilipata maana ya "mjeuri na mkatili, mkorofi na mjinga".

biza vilivyo mkumbo huo wa "washenzi", tena wengi wao walikuwa wakitekwa na kufanywa watumwa.

**2. Udhoofikaji wa Mamlaka.** Mnamo karne ya 3, nguvu ya enzi za watawala wa Urumi ilikuwa imepungua sana. Kiti cha enzi kikaingia chini ya udhibiti wa majeshi, nayo yalikuwa yakiwaondosha na kuwapandisha huko watu walioahidi kuyalipa zaidi. Watawala wa Urumi wakawa wanabadilishwa baada ya kila miaka miwili mitatu, na baadhi ya nyakati ilichukua hata miezi michache tu. Ilikuwa ni nadra sana kwa watawala hao kufikwa na mauti kwa sababu za kimaumbile. Mnamo vipindi fulani, katika Mamlaka ya Urumi kulikuwa na watawala kadhaa kwa wakati huo huo mmoja, huku wakihasimiana na kupigana vita.

Maasi ya majeshini pamoja na vita vya wenyewe kwa wenyewe baina ya wakuu waliojidai kuwa watawala wa Mamlaka ya Urumi, vilizidi kuipunguzia nguvu, na kuingia katikati ya karne ya 3, Gallia na Hispania, Misri na wilaya takriban zote huko Asia na sehemu za *karibu na mdomo wa Mto Dunai,* zikajitenga mbali nayo. Mamlaka iliyodhoofika haikumudu tena kuihami mipaka yake. Umati usiosemeka wa Wajerumani na makabila mengine ya "washenzi", yakazidi kuzivamia milki zake huku yakitokomeza na kuteketeza kila kitu njiani mwao.

**3. Diokletiano na Utawala Wake.** Kwa kuzingatia maslahi yao, wamilikaji watumwa katika Italia na wilayani walitaka Mamlaka ya Urumi ihifadhike na kuimarika. Kwa hivyo, walimwunga mkono mtawala wake, *Diokletiano,* ambaye aliongozea kwa bidii na uthabiti katika kutilia nguvu enzi zake nchini kote.

Mwanzoni, Diokletiano alikuwa askari wa kawaida, lakini alikwea juu upesi sana katika huduma hiyo, mpaka akawa mkuu wa kikosi cha walinzi wa mtawala wa Urumi wa nyakati zake hizo. Mnamo 284, jeshi lilimpandisha Diokletiano kwenye kiti cha enzi, ambacho alikishika kwa miaka 21.

Diokletiano aliondosha mabaki yote ya mfumo wa serikali wa kijamhuri kwa kutangua nyadhifa zote zilizowakilisha mfumo huo. Aliitawala Urumi kwa kutegemea wakuu aliokuwa akiwateua mwenyewe. Neno lake lilikuwa sheria kwa wote. *Makachero* zake chungu nzima walikuwa wakirandaranda kwenye pembe zote zile kuwasaka wale ambao hawakuridhika na utawala wake. Diokletiano alijitangaza kuwa mwana wa Jupiter, na masanamu yake kuwekwa mahekaluni. Hata makabaila watukufu zaidi iliwapasa kumsujudia miguuni pake. Na kama fadhila yake kuu, aliruhusu kubusiwa mguuni au ukingoni mwa mavazi yake ya fahari yaliyodariziwa kwa dhahabu.

Kwa kuyajalizia majeshi yake na kupata nguvu madhubuti katika kupambana na waasi, mtawala mkuu huyo alikuwa akiajiri katika huduma hiyo makabila mazima mazima ya "washenzi". Ili kugharimia matumizi ya kijeshi alipandisha vima vya kodi nchini. Kwa kuwaadhibu vikali na kuwanyonga pasina huruma maaskari wowote wale waliothubutu kuasi, Diokletiano alifaulu kuimarisha nidhamu majeshini mwake.





1. "Washenzi" waihujumu ngome ya Kirumi. (Nakshi ya Kirumi.) *Zilinganishe silaha za Warumi na "washenzi".* 2. Ngome ya mipakani ya Kirumi: mnara wa ulinzi, mbele yake kukiwa na boma la udongo na handaki la maji. (Imechorwa kutokana na taswira ya kale ya Kirumi.)

**4. Utokomezwaji wa Maasi.** Diokletiano alitomeza jeshi kubwa sana huko Gallia. Maaskari wa Kirumi walisonga mbele kwa nguvu na kasi, wakiwaua wenyeji na kuyachoma moto makazi yao. Waliwatwanga Wabagaudi pigo la kuangamiza, na ni wachache tu miongoni mwa waasi hao ndio waliowahi kukimbia na kujificha ngomeni mwao. Warumi waliwazingia kwa pande zote, na njaa ikawashurutisha Wabagaudi kusalimu amri. Baadhi yao waliuawa, na wengine kufanywa watumwa pamoja na wake na watoto wao. Wamilikaji watumwa huko Gallia walimsifu na kumtukuza mtawala mkuu Diokletiano kama mungu.

Majeshi yake yalifaulu pia kuponda uasi huko Kaskazini mwa Afrika, nako tena walisaidiwa na wamilikaji watumwa.

**5. Ulinzi wa Mamlaka.** Ngome madhubuti za Warumi zilijengwa kwenye mipaka ya Mamlaka yao kwa ajili ya kuihami kutokana na hujuma za "washenzi". Kwenye sehemu zote za mipakani, kutoka ngome moja hadi nyingine, kulichimbwa mahandaki pamoja na kujengwa maboma ya udongo na ya magogo yaliyochongoka. Mabomani palichomoza minara, na walinzi kushika zamu huko. Hivyo ndivyo Warumi walivyoihami mipaka ya Mamlaka yao pamoja na "washenzi" walioajiriwa majeshini mwao, kutokana na hujuma za "washenzi" wengine wengi.

*Serikali ya Urumi ilifaulu kwa mara nyingine tena kutokomeza ukinzani wa umma wa wanyonge nchini mwake, na kuujibiza msongo wa maadui kwenye sehemu zake za mipakani.*



**1.** Nini kilichowafanya "washenzi" kwenda kuihujumu Mamlaka ya Urumi kwenye sehemu zake za mipakani? **2.** Mitokezo ya kudhoofika kwa Mamlaka ya Urumi mnamo karne ya 3 ilikuwaje? **3.** Njia gani zilitumiwa na Diokletiano ili kuimarisha tena Mamlaka ya Urumi? Fikiri, kama kuimarika huko kulikuwa na msingi madhubuti na wa kudumu au sivyo. **4.** Vipi utawala wa Mamlaka ya Urumi chini ya Diokletiano ulivyotofautiana na vile ulivyokuwa chini ya Augusto? Je, utawala wa Diokletiano unafanana na ule wa watawala au wafalme wowote wengine? Kama ni hivyo, basi, hao wa mwisho walikuwa nani, tena kufanana huko ni katika pande gani? **5.** Miaka mingapi ilipita tangu mwanzo wa enzi za Augusto mpaka ule wa enzi za Diokletiano?

## IBARA 58. UCHOMOZAJI WA UKRISTO

### (Ramani ya 10.)

*Jikumbushe*, nini kilichoitwa "maisha ya ahera", kadhalika ngano ya Kimisri juu ya mungu aliyefariki na kufufuka, na vipi ngano hiyo ilivyokuja kubunika. (Ibara 11; Vif. 2,3).

**1. Sababu za Uchomozaji wa Dini Mpya.** Warumi walikuwa wakiyaponda maasi ya watumwa, Wakolono na wenyeji wa nchi walizoziteka na kuziweka chini ya amri yao; ilionyesha kama kwamba Mamlaka ya Urumi haishindiki kamwe. Umma wa watu walionyonywa na kukandamizwa katika Mamlaka hiyo, ulizidi kukata tamaa na kuvunjika moyo juu ya uwezekano wowote ule wa kushinda katika mapigano yake ya kuwania ukombozi kutokana na wanyonyaji na wakandamizi. Ilikuwa ni kifo tu ndicho kilichomwokoa mtumwa na Mkolono kutokana na mkatale wa kazi ya sulubu, uteswaji na unyanyaswaji. Kuona kwamba miungu yao ya kiasili haiwapunguzii uzito usiovumilika wa maafa yaliyowaandama maishani mwao, kuliwafanya wanyonge kupoteza imani zao juu ya miungu hiyo ya kizamani.

Ilikuwa ni mnamo zama hizo ndipo imani kwa Mwenyezi Mungu mwema atakayekuja kuukomboa umma mkubwa wa wanyonge kutokana na udhalimu wowote ule ilipoenea sana miongoni mwao. Walimngojea Rahimu huyo kwa hamu sana.

**2. Ngano Juu ya Yesu Kristo.** Mnamo karne ya 1 kulizagaa habari kwamba kule Palestina kuliishi Mungu aliyekuwa na sura ya mwanadamu, aitwaye *Yesu Kristo.* Kulisemekana kwamba Warumi walimsulubu Kristo, lakini alifufuka na kupaa mbinguni, pamoja na kuahidi kwamba baada ya muda mfupi kupita, atashuka na kuhukumu binadamu wote. Wale waliomtambua na kumpenda, pamoja na kuvumilia kwa subira mateseko yoyote yale katika dunia hii, watajaaliwa kuishi milele raha mustarehe huko ahera,

hali wote wengine watapewa adhabu ya kuteseka daima dawama huko motoni. Msingi wa masimulizi hayo ulikuwa ni ngano za kale juu ya Oziriso pamoja na miungu mingine iliyofariki na kufufuka, kadhalika juu ya mahakama za ahera.

Yakisiwa kuwa mnamo kipindi cha kutoka mwishoni mwa karne ya 1 mpaka mnamo karne ya 2, masimulizi juu ya Yesu Kristo yaliandikwa, yakaitwa *Injili*, neno ambalo lina asili ya Kiyunani na kumaanisha "Habari Njema". Katika maudhui yake, habari hizo zina mengi ya kuhitilafiana na kutosadikika. Lakini zilikuwa ndizo habari hasa, ambazo wanyonge wote walizitamania kwa nyoyo zao zote.

**3. Mwanzo wa Ueneaji wa Ukristo.** Wanyonge waliyapokea upesi na kwa dhati masimulizi hayo yaliyowatuliza kwa kuahidi kuwapa thawabu, kwa kustahamili kwa subira mateseko yao katika dunia hii, pamoja na kuwaadhibu wote wale waliowatesa. Watu waliofuata na kushika imani kwa masimulizi ya maisha na matendo ya Yesu Kristo, walijiita *Wakristo*, na dini yao— *Ukristo.*

*Wahubiri* wa Ukristo walikuwa wakihamahama kutoka mji mmoja hadi mwingine, na kutoka nchi moja hadi nyingine, huku wakieneza dini yao. Ukristo ukaanza kuzagaa katika sehemu zote za Mamlaka ya Urumi. Wakristo wa mwanzo walikuwa wanyonge na watumwa wa mataifa na makabila mbali mbali, mkiwemo Wayahudi na Wayunani, Warumi na Wamisri, Wagalo na wengine wengi.

Wakristo waliamini kwamba Mwenyezi Mungu ni mmoja, wala hawakutaka kuwatii watawala wa Urumi kama walivyomtii Mungu. Kwa hivyo, watawala waliwadhili na kuwatesa vikali waumini hao.

Wakristo walikuwa wakianzisha *jumuiya za kisiri*, ambazo wanachama wao walisaidiana kwa kila upande na kukutana pamoja kwa sala na chakula, tena kwa kusikiliza usomaji Injili. Aghlabu, walikutana kwenye mashimo na machimbo ya mawe yaliyotupwa. (Taz. uk.307).

**4. Kujiunga na Wakristo kwa Watu Matajiri.** Matajiri walikusudia na kujaribu kuuchukulia fursa Ukristo ili kujipatia mradi wao wenyewe. *Kwani Ukristo ulifundisha kuwa na subira na utii, hivyo, ulipelekea kuwaghafilisha watumwa na mafukara kutokana na nia ya kuendesha mapigano dhidi ya wamilikaji watumwa.* Mhubiri mmojawapo wa Kikristo aliandika: "Ukristo unamfanya mtumwa mbaya kuwa mwema". Isitoshe, maisha ya watu kwa jumla katika Mamlaka ya Urumi mnamo zama hizo yalikuwa ni ya hatari na wasiwasi mno. Kutokana na maasi ya huku na huko, fujo za majeshini na uvamizi wa "washenzi", watu wengi walikuwa wakipoteza siyo mali tu, lakini hata roho zao. Hakuna aliyekuwa na uhakika juu ya kesho yake. Maisha ya wote yalikuwa ni fadhaa tupu. Basi, kama ilivyokuwa na mafukara, watu wenye mali walikuja pia kujituliza kwa kutarajia fursa ya kuishi raha mustarehe katika firdausi baada ya kuiaga dunia hii. Hivyo, matajiri halikadhalika walianza kujiunga na jumuiya za Wakristo.

Vita vya mara kwa mara pamoja na kuzidi kudhoofika na kuangamia kwa Mamlaka ya Urumi kuliongozea katika utuamaji wa elimu na sayansi. Idadi ya wataalamu hata watu wa kawaida waliosoma ilipungua sana, na hii pia ilisaidia kuufagilia njia ueneaji wa imani za kidini mahali kote.

**5. Kanisa la Kikristo.** Wakristo matajiri walikuwa wanatoa mali za kugharimia mahitaji ya jumuiya zao, hivyo, kama kawaida, walichaguliwa kuwa *Makasisi*, yaani viongozi wa jumuiya hizo, kadhalika *Maaskofu*, yaani wasimamizi wenye amri yote juu ya jumuiya za Wakristo katika jimbo au wilaya nzima hii au ile. Kulipoingia mwishoni mwa karne ya 3, Ukristo ulikuwa umeshaenea kwa mapeo makubwa katika Mamlaka ya Urumi. Wakristo wa miji mbali mbali walikuwa wakiendesha mahusiano baina yao. Hatimaye, kukaundwa jumuiya ya kisiri iliyounganisha mamia ya jumuiya ndogo ndogo za Wakristo na kuongozwa na Maaskofu. Jumuiya hiyo ikaitwa *Kanisa* (neno ambalo vilevile lina maana ya jumba la Wakristo la kuendeshea ibada zao). Kanisa la Kikirsto lilipata umuhimu na ushawishi mkubwa katika Mamlaka ya Urumi.



**1.** Nini sababu za kuchomoza na kuenea kwa imani za kuja kwa Mwenyezi Mungu? **2.** Nini kinachofananisha masimulizi juu ya Yesu Kristo na ngano za Wamisri juu ya Oziriso? Wapi tena, mbali ya Misri, ulipopajua kuwa na masimulizi juu ya "ufalme wa ahera"? **3.** Wakristo wa mwanzoni walikuwa nani? Kwa nini watu hao hasa ndio wakawa Wakristo wa mwanzo? Nani waliojiunga nao baadaye, na kwa nini? **4.** Nini kilichokuja kujulikana kwa jina la Kanisa la Kikristo?

## IBARA 59. KUCHAFUKA ZAIDI KWA HALI YA MAMLAKA YA URUMI MNAMO KARNE YA 4

**(Ramani ya 10).**

*Jikumbushe*, ilikuwa nani ambao maslahi yao yalilindwa na dini katika nchi za Mashariki ya Kale na Uyunani.

**1. Unyonywaji wa Umma wa Wananchi Mnamo Karne ya 4.** Baada ya kwisha kwa enzi za Diokletiano, mapambano ya kujitwalia kiti cha enzi cha mtawala wa Mamlaka ya Urumi yalifumuka kwa mara nyingine tena na kuwa hata makali zaidi kuliko kabla. Aliyeshinda hatimaye, alikuwa ni jemadari *Konstantino*. Katika kuupigania ushindi huo na kudumisha enzi zake, hakusita kufanya lolote lile na liwe la shari vipi: alivunja viapo na kumwua kihaini mwitifaki wake wa kabla, hata akaamuru kumnyonga mwanawe kwa kumtuhumu kuwa na nia ya kuupindua utawala wake.

Lakini hakuna chochote kile kilichoweza kulingana na vile alivyokuwa mkatili kwa watu watumiao jasho lao wenyewe. Ili kuwadhaminia wamilikaji ardhi matajiri kuwa na nguvukazi ya kutosha, alipiga marufuku kuo-

ndoka kwa Wakolono kutoka kwenye mashamba waliyopangishwa na matajiri kama hao. Mkolono yeyote yule aliyetokezea kutoroka, alikuwa akitafutwa mpaka akamatwe na kurejeshwa kwenye kikataa chake, akiwa amefungwa mnyororo. Kabaila mwenye kumjalidi mtumwa wake mpaka kufa, alikadiriwa kuwa amemfanyia mema masikini huyo, kwa kuwa ati alitaka kumrekebisha. Wafanyakazi wa vinu na viwanda vya usanii vilivyosimamiwa na mtawala wa Urumi, walichomwa nembo kama watumwa.

Maisha ya fahari na anasa tupu yaliyokuwa yakistarehewa na mtawala pamoja na makabaila watukufu, matumizi makubwa sana ya kijeshi pamoja na ugharimiwaji wa chombo cha ukandamizi cha kiserikali, ambacho kilitumia wingi mkubwa wa maofisa na makachero—yote hayo yalihitajia fedha na mali nyingi sana. Vima vya kodi vilipandishwa kwa mara nyingine tena. Walioshindwa kulipa, adhabu yao ilikuwa ni kucharazwa mijeledi. Ili kuzuia wanamji wasiweze kukwepa ulipaji kodi, walikatazwa kuhamia kwingine na kubadili shughuli zao. Tena kuliamriwa kwamba watoto wakishakua, lazima washughulikie kazi hiyo hiyo waliyofanya wazazi wao.

**2. Ugeukaji wa Ukristo Kuja Kuwa Dini Inayotamalaki.** Konstantino alifahamu kwamba kuchapwa mijeledi na kutiwa pingu, kufanyiwa madhila mengine hata kunyongwa, hakutoshi kwa kuwalazimisha wananchi wote wamtii kwa ukamilifu. Mtawala mkuu wa Urumi aliona kwamba Ukristo ni afadhali zaidi kuliko dini zozote nyingine katika kumsaidia kuutiisha umma huo mkubwa wa watu wenye kunyonywa na kukandamizwa. Kanisa la Kikristo lilikuwa na ushawishi mkubwa sana juu ya mafukara na watumwa, na kuwafundisha maongozi yake: "Yesu alivumilia kwa subira mateseko yake ya kusulubiwa, na kukuachieni nyinyi wasia wa kuvumilia vilevile shida na taabu zozote zile, ili mpaka thawabu na kuingia ahera", "Enzi za Mtawala Mkuu wa Urumi zimewekwa na Mungu", "Enyi, watumwa, muwatii mabwana zenu kwa kila jambo", n.k.

Mnamo 313, Konstantino aliwaruhusu Wakristo kufanya mikutano yao hadharani na kujenga mahekalu. Mtawala Mkuu wa Urumi pamoja na wamilikaji watumwa wengine walikuwa wakilizawadia kwa ukarimu Kanisa la Kikristo kwa kulipa ardhi, fedha, johari, n.k. Haukupita muda mrefu, ila Kanisa hilo likageuka kuwa mmilikaji ardhi na mla riba mkubwa sana. Lakini si wanachama wa kawaida wa jumuiya za Wakristo bali hasa Maaskofu na makasisi, ndio waliofaidia mali hizo nyingi.

Pasina kujali ukorofi, ukatili na usaliti usio na kifani wa Konstantino, Kanisa la Kikristo lilimpa jina la Mtakatifu.

**3. Uhamisho wa Mji Mkuu.** Kwenye ukingo wa Mlango wa Bahari wa *Bosforo*, mahali ambapo zamani palikuwa na koloni la Kiyunani, *Bizanti*, Konstantino alijenga mji mpya, akauita kwa jina lake, yaani, *Konstantinopoli* ("Mji wa Konstantino ").

Mji huo ulikuwako kwenye sehemu ya katikati ya Urumi ya Mashariki, mahali palipopitana njia nyingi za usafiri wa baharini na bara. Pasina ku-


1

1. Sitara ya chini kwa chini ambamo Wakristo walikuwa wakikutana kwa siri mnamo karne za mwanzo za Ukristo. 2. Hekalu la Kikristo la karne ya 5 katika Rumi. *Lilinganishe na sitara.*

2

jali upunguaji wa mali katika hazina ya mtawala wa Urumi, huko Konstantinopoli kulijengwa majumba mengi ya fahari na taadhima, mkiwemo mahekalu ya Kikristo. Mnamo 330 Konstantinopoli ilitangazwa kuwa mji mkuu wa Mamlaka ya Urumi.

**4. Uteketezwaji wa Makumbusho ya Sanaa na Udhiliwaji wa Sayansi kwa Upande wa Wakristo.** Wakiungwa mkono na watawala wa Urumi, Wakri-

sto walikuja kuzipiga vita imani nyingine za kidini. Walikuwa wakivunja masanamu ya miungu mikongwe, pamoja na kuyateketeza mahekalu ya kale au kuyageuza kuwa makanisa yao wenyewe. Kama matokeo yake, kuliangamia wingi mkubwa wa johari za sanaa na utamaduni. Mnamo mwishoni mwa karne ya 4, Mtawala Mkuu wa Urumi alipiga marufuku uendeshaji wa Michezo ya Olimpiki, kwa vile kawaida ya kufanya michezo hiyo ilianzishwa kwa kumtukuza Zeusi na miungu mingine ya Olimpo.

Hayo yaliandamana na mapambano ya Wakristo dhidi ya sayansi, kwa vile haikulingana na Injili. Walichoma moto wingi mkubwa wa maandishi kwenye maktaba maarufu ya Iskanderia, pamoja na kuteketeza maandishi kama hayo ya kisayansi katika miji mingineyo. Huko huko Iskanderia, umati wa Wakristo ulimkamata mwanasayansi wa kike, *Ipatia*, ukamfanyia ukatili mpaka akafa. Ipatia alikuwa mmojawapo wa wataalamu wa mwanzo wa sayansi kutokomezwa na Wakristo.

**5. Mapigano ya Kitabaka Mnamo Karne ya 4.** Ijapokuwa Ukristo ulifaulu kuzuia baadhi ya mafukara na watumwa wasishiriki katika mapigano dhidi ya wanyonyaji, lakini hakuna madhehebu wala madhila yoyote yale ambayo yaliweza kuudidimiza kabisa ukinzani wa wanyonge. Wakiwa wamekata tamaa kabisa kwa kupigwa na njaa, umasikini na mateso, watumwa na Wakolono wengi walikimbilia misituni, na kufuatiwa na wanamji wale walioshindwa kulipa kodi na kukabiliwa na hatari ya kucharazwa mijeledi. Wakikusanyika kwa makundi, wakimbizi hao walikuwa wakiwavamia maofisa wa serikali, wakiyahujumu majumba ya wamilikaji watumwa, hata kuthubutu kuishambulia miji mizima. Askofu mmojawapo aliandika kwa ghadhabu: "...wafidhuli waliopewa ardhi ya kukaa, wanainuka dhidi ya wamilikaji wake, na kinyume cha madhehebu ya Ukristo, watumwa wametokea siyo kuwakimbia tu mabwana zao, lakini zaidi ya hayo, kuwavumia na kuwafanyia ukatili usiosemeka".

*Uzalishaji mali katika Mamlaka ya Urumi uliangamia kabisa. Biashara ilikoma takriban kwa ukamilifu, miji mingi hata majimbo mazima, hasa katika upande wa Magharibi wa Mamlaka hiyo, yalihamwa na kutupwa.*

## SHERIA ZA MAMLAKA YA URUMI KUHUSU WAKOLONO

Sheria hizi zililinda maslahi ya tabaka gani? Toa hoja za kuthibitisha jawabu yako.

**Ni jambo liendalo kinyume cha utu, kwa ardhi kupoteza Wakolono wa kuzilima, na kwa wamilikaji wake kukutishwa hasara kubwa sana kwa Wakolono wao kukimbia. Hiyo ndiyo sababu kwa nini tukaamuru kwamba Mkolono lazima afungiwe kwenye ardhi azilimazo. Watoto wa Wakolono hawana haki ya kuhamia kwenye kijiji kingine, bali lazima wafungiwe pia kwenye ardhi ambazo baba zao hapo kabla walikuwa wakizipanga kwa ajili ya kuzilima.**

**Sawa na mtumwa, Mkolono yeyote yule mwenye nia ya kukimbia, anaweza kutiwa pingu.**

?

1. Njia gani zilitumiwa na Konstantino ili kujaribu kuimarisha Mamlaka ya Urumi? 2. Mastakimu ya Kanisa la Kikristo yalibadilikaje mnamo karne ya 4? Nini sababu za mabadiliko hayo? 3. Mkabala gani ulishikwa na Kanisa la Kikristo kuhusu ulimwengu wa sayansi na sanaa ya kale? Kwa nini lilishika mkabala huo? 4. Fanya uamuzi wa kijumla kuhusu jukumu la dini katika dunia ya kale. 5. Miaka mingapi ilipita tangu mwanzo wa enzi za Diokletiano mpaka pale mji mkuu wa Mamlaka ya Urumi ulipohamishiwa huko Konstantinopoli?

## IBARA 60. MAANGAMIZI YA MAMLAKA YA URUMI YA MAGHARIBI

**(Ramani ya 10).**

*Jikumbushe,* lini Jamhuri ya Urumi ilipoundwa, tena lini Mamlaka ya Urumi ilipoundwa.

**1. Kuzidi kwa Msongo wa "Washenzi" Dhidi ya Mamlaka ya Urumi.** Wakati Mamlaka ya Urumi ilipokuwa inaishiwa nguvu, ndipo msongo wa makabaila ya "washenzi" kwenye mipaka yake ulipozidi kuongezeka. Makabila hayo yalikuwa yakiungana pamoja na kukusanyisha majeshi makubwa ajabu, ambayo ijapokuwa yalikosa kuandaliwa vilivyo, lakini wingi wake wenyewe ulifanya hujuma za "washenzi" kwenye ngome za mipakani za Warumi kuwa ni za hatari sana.

Kwa kukabiliwa na hatari hiyo, watawala wa Urumi walikuwa hawana budi ama kutoa dhahabu nyingi kwa "washenzi" waache kushambulia, au kuajiri maaskari kutoka miongoni mwa makabila mengine ya "kishenzi" ili kuimarisha ulinzi wa Mamlaka yao. Lakini kila mwaka upitao, ilizidi kuwa vigumu kukusanya fedha kwa madhumuni hayo, kwani wengi sana katika Mamlaka ya Urumi walifukarika na kushindwa kulipa kodi.

**2. Uvamizi wa Wagothi katika Mamlaka ya Urumi.** Mnamo nusu ya pili ya karne ya 4, majeshi mengi ajabu ya makabila ya *Wahuno,* yaliyokaa kwenye nyanda za kandokando ya Bahari ya *Kaspiani* na kuongoza maisha ya kutangatanga, yalijitoma katika Ulaya. Wakipanda farasi zao wepesi na wasiochoka, Wahuno walisonga mbele kwa kasi sana na kuangamiza kila kitu walichokikuta njiani mwao.

Punde kabla ya hapo, makabila ya Kijerumani, yaliyoitwa *Wagothi,* yalikuja kukaa kwenye *sehemu za Kaskazini ya mwambao wa Bahari Nyeusi.* Makabila hayo hayakustahamili mshindo mkali wa Wahuno, na kurudi nyuma hadi kandokando ya Mto Dunai.

Mtawala wa Urumi aliwaruhusu Wagothi kufanya masikani kwenye eneo la Mamlaka yake. Makumi ya maelfu ya Wagothi pamoja na wake na watoto wao wakavuka Dunai kwa mashua na vyelezo vyao, na kulowela kwenye ng'ambo ya kulia ya Mto huo. Maofisa wa Mtawala Mkuu wa Urumi waliahidi kuwapatia chakula, lakini ilikuwa ni ghiliba tu. Wagothi wakawa ha-

1. Askari "mshenzi" aliyepanda farasi. (Kutokana na taswira ya kale ya Kirumi.) 2. Lango la ngome ya Rumi. Mnamo karne ya 3 A.D. Rumi ilizungushiwa maboma mapya madhubuti ya maburuji.



1



2

wana budi kwenda wenyewe au kupeleka watoto wao kuuzwa utumwani, mradi tu wasife kwa njaa. Wakafanya uasi na kusonga mbele kuelekea Konstantinopoli.

Mtawala Mkuu wa Urumi na jeshi lake akaenda kuwakabili maadui, na kama matokeo ya mapigano yaliyofanyika karibu na mji wa *Adrianopoli* mnamo 378, Wagothi walilitokomeza jeshi la Warumi; Mtawala wao Mkuu pia alipoteza roho yake huko. Mamlaka ikaingia chini ya amri ya Mtawala Mkuu mpya, naye alifaulu kuwahonga watemi wa Wagothi mpaka wakatulia. Wakapatiwa eneo la kukaa huko Magharibi mwa Mkono wa Nchi wa Balkan. Kwa hakika, kuweko kwa Wagothi wengi na wenye machachari sana katika sehemu hiyo ya katikati ya Mamlaka ya Urumi, kulikuwa na hatari kubwa kwake.

**3. Ugawanyaji wa Mamlaka ya Urumi.** Mnamo **395**, Watawala Wakuu wawili wa Urumi waliokuwa ndugu, waligawana eneo lake, na kufanya kuwa na Mamlaka mbili: *ya Mashariki* na *ya Magharibi*.

Mamlaka ya Urumi ya Mashariki iliambata Mkono wa Nchi wa Balkan, Misri pamoja na wilaya za Kirumi huko Asia. Italia pamoja na sehemu nyingine za Ulaya ya Magharibi, kadhalika wilaya za Warumi huko Kaskazini mwa Afrika zilibaki chini ya amri ya Mtawala Mkuu wa Urumi ya Magharibi.

Kwa kuzingatia umasikini na unyonge wa wakazi wake wengi pamoja na kuhamwa kwa miji mingi na kutupwa kwa makazi mengineyo, Mamlaka ya Magharibi ilionyesha kuwa katika hali ahasi zaidi kwa kulinganisha na ile ya Mashariki; tena tukumbuke kwamba huko Magharibi kulikuwa hakwishi kuzuka maasi na fujo.

**4. Utekwaji wa Rumi na Wagothi.** Wagothi hawakukawia kuuchukulia fursa udhaifu wa Mamlaka ya Magharibi. Wakamchagua *Alariko*, mtu aliyependa na kujua fani ya kuendesha vita, awe kiongozi wao, na kujitoma nchini Italia. Mabalozi wa Kirumi walijaribu kumtia hofu Alariko kwa kumwonya juu ya wingi mkubwa wa walinzi wa mji wao. Lakini aliwacheka tu: "Majani mengi ni rahisi kuyakata."

Kwa hakika, kulikuwa hakuna nguvu za kutosha kwa kuihami Mamlaka ya Magharibi. Mtawala wake Mkuu alijificha ngomeni; majeshi yake, ambayo maaskari wake wengi zaidi waliajiriwa kutoka miongoni mwa makabila ya "washenzi", yalikuwa hayategemeki hata kidogo. Huku nyuma, watumwa na Wakolono waliowachukia vikali mabwana zao pamoja na Mamlaka hiyo yote kwa jumla, walizidi kuyahujumu majumba ya wamilikaji watumwa na kuteka mali zao, na kuwapiga vikali matajiri wengine na maofisa wa serikali.

Wagothi walijongea karibu na Rumi na kuizingia. Ingawaje, Alariko hakuthubutu kuuhujumu mji huo uliokuwa na ngome madhubuti na ulinzi imara kwa jumla. Kilichomsaidia mvamizi huyo ni hicho kitendo cha watumwa kulifungulia jeshi lake mlango wa kuingia mjini wakati wa usiku. Wagothi wakajitoma ndani kwa nguvu kubwa sana. Ilikuwa mnamo **410.** Mji mkubwa zaidi duniani kwa wakati huo, mji ambao jina lake lenyewe liliyafanya mataifa ya Ulaya, Asia na Afrika kutetemeka kwa hofu na kihe-rehere kwa makarne mazima mazima, ulianguka takriban pasina ukinzani wowote mbele ya umati wa "washenzi" wasiokuwa na nidhamu yoyote. Kwa siku tatu mfululizo, Wagothi walikuwa wakiipora Rumi, kisha, wakaondoka katika mji huo ukiwa na sura ya kutisha kwa kuteketezwa vibaya na kutupwa kabisa. (Taz. picha ya rangi 22).

**5. Uvamizi wa Makabila Mengine ya Kijerumani katika Mamlaka ya Magharibi.** Kwa kuandamana na Wagothi, makabila mengine ya Kijerumani yalijiingiza kwa wingi sana katika Mamlaka ya Urumi ya Magharibi. Takriban pasina kukuta ukinzani, makabila hayo yaliziteka Gallia, Italia na Hispania, na kutoka huko Hispania, yakavuka bahari na kujitoma Kaskazini mwa Afrika.

Kama vile dhoruba isiyo na kifani inavyoangamiza kila kitu mbele yake, ndivyo vivyo hivyo wavamizi hao walivyoongoza njia yao katika Mamlaka ya Urumi. Walikuwa wakisimama hapa na pale na kufanya makazi yao kwenye maeneo ya ardhi zenye rutuba, wakifyeka mabustani ya mizabibu kwa ajili ya kulima rai na shayiri, pamoja na kutekeleza mashamba ya mizeituni na kuyageuza kuwa machunga. Waliyabomoa majumba, makasri



Taswira ya forum na Palatini ya Rumi baada ya kuchimbuliwa (Picha ya kamera.) *Linganisha na picha ya kukisia iliyoko kwenye uk.293 pamoja na kuziangalia picha za rangi za kamera XIX-XX.*

na mahekalu ili kujipatia mawe ya kujengea ngome zao. Miji mingi iligeuka kuwa vifusi vitupu na kuota magugu na vichaka.

Mnamo katikati ya karne ya 5, makabila ya Kijerumani ya *Wavandali*[1], ambayo hapo kabla yalikuwa yametua huko Kaskazini mwa Afrika, yalipanda majahazi na kushuka pwani katika Italia, yakasonga mbele na kuiteka Rumi. Wizi na uteketezaji wa mji huo uliendelea kwa wiki mbili mfululizo, huku Wavandali wakiyavunja masanamu, wakiyachoma moto majumba, na kuangamiza maktaba. Baada ya uvamizi huo, wakazi elfu saba tu walisalia katika Rumi.

**6. Mwisho wa Mamlaka ya Urumi ya Magharibi.** Mnamo **476**, mtemi mmojawapo wa Kijerumani alimpindua Mtawala Mkuu wa mwisho wa Urumi ya Magharibi. Mamlaka hiyo ikakoma. Huku nyuma, Mamlaka ya Urumi ya Mashariki ilikuwa inaurejesha kwa taabu sana msongo wa makabila mengine ya "washenzi".

[1]Kutokana na ukatili huo usiosemeka, uliofanywa na makabila ya Wavandali kwa kuiangamiza Rumi na kuteketeza kila kitu mjini humo, mkiwemo johari za sanaa na utamaduni pamoja na makumbusho yake muhimu sana katika historia ya binadamu, neno hili "Vandal" likaingia katika lugha nyingi kwa maana hiyo hiyo ya ukatili na ujeuri wa kijahili, ndiyo kusema, mojawapo ya aina na sura za kuchusha zaidi za ushenzi.

**Mamlaka ya Urumi ya Magharibi iliangamia kutokana na maasi ya wanyonge na uvamizi wa "washenzi". Kuangamia kwake kulikuwa pia ni kuangamia kikamilifu kwa mfumo wa wamilikaji watumwa katika Ulaya ya Magharibi. Kwa hivyo, uangamiaji wa Mamlaka ya Urumi ya Magharibi wahesabiwa kuwa mwisho wa historia ya dunia ya kale.**

?

**1.** Angalia ramani na kuonyesha mahali palipotokea maasi katika Mamlaka ya Urumi mnamo karne ya 4 na ya 5. **2.** Pia uonyeshe mielekeo mikuu ya uvamizi wa "washenzi" kwenye eneo la Mamlaka ya Urumi. Nini sababu za kuzidi kwa msongo wa "washenzi" dhidi ya Urumi mnamo karne ya 4 na ya 5? **3.** Kwa nini Hannibalo, aliyekuwa na kipawa kikuu cha uamirijeshi, alishindwa hata kuizingia Rumi, ilhali Alariko aliiteka pasina taabu yoyote ile? **4.** Nini sababu kuu za uangamiaji wa Mamlaka ya Urumi ya Magharibi? **5.** Miaka mingapi ilipita tangu Oktaviano alipoweka utawala wake wa kipekee katika Urumi, mpaka kuangamia kwa Mamlaka ya Urumi ya Magharibi? Miaka mingapi ilipita tangu Mapigano ya Keni mpaka utekwaji wa Rumi na Alariko?

## HAKIKISHA KAMA WAIJUA BARABARA HISTORIA YA URUMI

Kwa kutegemea Jedwali ya Tarehe iliyoko kwenye uk.314, ainisha vipindi vikuu vinne vya historia ya Urumi, kama vilivyofafanuliwa kitabuni humu, kisha, uelezee kila kipindi kati ya hivyo kwa kuyajibu maswali yanayofuatia:

a) Mipaka ya Dola la Urumi mwanzoni na mwishoni mwa kipindi kinachohusika cha historia yake, ilikuwaje? Ionyeshe kwenye ramani.

b) Mabadiliko gani yalitokea katika uchumi wa Urumi kwa kulinganisha na kipindi kilichotangulia cha historia yake?

c) Mapigano yalifanyika hapo baina ya matabaka gani, au makundi gani ya wakazi wa Urumi?

d) Mfumo wa utawala wa kiserikali wa Urumi ulikuwaje? Mabadiliko gani yalitokea katika mfumo huo mnamo kipindi kinachohusika? Maaskari wa jeshi la Urumi walikuwa nani, tena mabadiliko gani yalitokea katika upande huo mnamo kipindi kinachohusika?

e) Matokeo muhimu gani yalitokea mnamo kipindi kinachohusika? Kwa kuelezea mwenyewe yale yaliyokuwa muhimu zaidi katika kila kipindi cha historia ya Urumi, utaweza kuelewa vizuri zaidi mwendo wote wa historia hiyo.

| Vipindi Vikuu vya Historia ya Urumi | Eneo la Dola la Urumi | Mabadiliko Katika Uzalishaji Mali | Mapigano Baina ya Wakazi | Mfumo wa Uendeshaji Serikali | Matukio Makuu na Tarehe Zake |
|---|---|---|---|---|---|

## JEDWALI YA TAREHE ZA HISTORIA YA URUMI YA KALE

| Vipindi vikuu | Makarne | Matukio makuu na tarehe zake |
|---|---|---|
| Uundikaji wa dola la Urumi la wenye watumwa | VIII B. C. | Mw. 753 B. C. Uchomozaji wa Rumi kwa mujibu wa hekaya |
| | VII B. C. | |
| | VI B. C. | Mw. 509 B. C. Uanzishaji wa Jamhuri ya Urumi |
| | V B. C. | |
| | IV B. C. | |
| Ugeukaji wa Urumi kuwa dola lenye nguvu zaidi kwenye Eneo la mwambao wa Bahari ya Kati | III B. C. | Miaka ya 218-201 B. C. Vita vya pili vya Puniki |
| | II B. C. | Mw. 133 B.C. Sheria ya Ardhi ya Tiberio Grakes |
| Uangamiaji wa jamhuri. Kilele cha nguvu za Mamlaka ya Urumi. | I B. C. | Miaka ya 74-71 B. C. Uasi wa Spartako<br>Mw. 49 B. C. Kaisari ateka utawala wa Urumi<br>Mw. 30 B. C. |
| | I A. D. | Mw. 14 A. D. Enzi za Oktaviano |
| | II A.D. | Miaka ya 115-116. Utekaji milki za mwisho kwa Urumi chini ya Mfalme Trayano |
| Utuamaji na uangamiaji wa Mamlaka ya Urumi | III A. D. | Mw. 284. Mwanzo wa enzi za Diokletiano |
| | IV A. D. | Mw. 395. Ugawikaji wa Mamlaka ya Urumi |
| | V A. D. | Mw. 410. Wagoti waiteka Rumi<br>Mw. 476. Uangamiaji wa Mamlaka ya Urumi ya Magharibi |

# HAKIKISHA VILE ULIVYOELEWA HABARI MUHIMU ZAIDI ZA HISTORIA YA DUNIA YA KALE

*Hapo mwanzoni wakazi wote wa dunia waliishi chini ya mfumo wa ujima wa awali.*

**Tabia kuu za mfumo wa ujima wa awali zikoje? Binadamu wa zama za mwanzoni walikuja kujua na kujifunza nini?**

*Ukiukaji wa binadamu kutoka katika mfumo wa ujima wa awali kuingia katika ule wa umilikaji watumwa ulianzia katika nchi za Mashariki ya Kale.*

**Ni nchi gani za Mashariki ya Kale, ambazo wakazi wao walitangulia kwa kuanza kukiuka kuingia katika mfumo wa umilikaji watumwa? Kwa nini ilikuwa ni nchi hizo hasa ndizo zilizotokezea kuwa za mwanzo kufanya ukiukaji kuingia katika mfumo wa umilikaji watumwa? Ukiukaji huo ulianza kiasi miaka mingapi nyuma? Matabaka gani yalichomoza katika nchi za Mashariki ya Kale?**

*Madola makubwa yaliyosimamiwa na wafalme wenye utawala usiopakika, yakiundika huko Mashariki ya Kale.*

**Kwa nini uundikaji wa madola ulitukia sambamba na ule wa matabaka? Wakumbuka madola makubwa gani ya Mashariki ya Kale? Yaonyeshe kwenye ramani.**

*Mataifa ya Mashariki ya Kale yalitimiza jukumu kubwa sana katika kupeleka mbele uchumi na utamaduni duniani kote.*

**Mchango gani ulitolewa na mataifa ya Mashariki ya Kale katika kuendeleza kilimo, ufugaji, usanii, sayansi, sanaa na mwandiko wa lugha?**

*Mfumo wa wamilikaji watumwa katika Ulaya uliundika kwanza katika Uyunani, nako ndiko ulikopata maendeleo makubwa zaidi kwa kulinganisha na nchi za Mashariki.*

**Lini Uyunani ilifanya ukiukaji kuingia katika mfumo wa umilikaji watumwa? Kwa nini ilifanya ukiukaji huo? Mfumo huo ulifikia lini kilele cha maendeleo yake huko Uyunani? Zikoje tabia maalum za mfumo wa umilikaji watumwa katika Uyunani kwa kulinganisha na nchi za Mashariki ya Kale?**

*Miji-madola ya Kiyunani ilichomoza kwa wingi kwenye sehemu za pwanipwani za Bahari ya Kati na bahari nyingine za jirani.*

